أورومي



# QUR'AANA QULQULLUU IRRAA TAFSIIRA JUZ'IIWWAN SADAN BOODAA

## Itti Aanee HUKMIIWWAN MUSLIMA HUNDA ILAALLATANTU IBSAMA

www.tafseer.info



# SEENSA

Rabbiin galanni haa gahu. Nagaa fi Rahmanni Rabbii hayyuu, nabyyii fi jaalallee keenya kan ta'an ergamaa Rabbii irratti haa jiraatu.

Obboleessa kiyyaa fi obboleettii tiyya tan muslimaa! Rabbiin rahmata isiniif haa godhuu, tokko tokkoon keenya irratti waa afur beekuun dirqama ta'a.

❶ **Tokkoffaan፡ Beekumsa** yoo ta'u፡- innis Rabbiin, ergamaa Isaatii fi Islaamummaa beekuu dha. Sababaan isaas Rabbiin beekumsaan ala gabbaruun waan hin hayyamamneefi. Namni kana godhe nama jallate yoo ta'u, gocha isaa kanaanis isaan beekumsa malee dhama'an kiristaanota wajjin wal fakkaata.

❷ **Lammaffaan፡Dalagaa** yoo ta'u፡namni beekee waan beeketti hin dalagin yahuudotaa wajjin wal fakkaata. Sababaan isaas yahuudonni beekumsa isaaniitti waan hin hojjatiniif. Mala dhara sheeyxaanaa keessaa tokko namoonni yoo wallaalan akka itti hin gaafatamnee fi yoo beekan garuu ragaa akka itti ta'u itti fakkeessun barnoota irraa isaa ari'uu dha. Kun mala ummata Nuuh yoo ta'u, isaanis akka beekanii itti hin gaafatamneef jecha, akka qur'aana keessatti ibsametti, "***qubbiin isaanii gurra isaanii keessatti cuqqaalun uffata isaaniis ufitti haguugu turan***."

❸ **Sadaffaan፡** Gara amantii Islaamaatti **Waamicha** gochuudha፡- beektonni fi du'aatonni dhaaltota nabiyyii waan ta'aniif. Rabbiin wanta ilmaan Israa'iil abaareef yeroo ibsu (***gocha fokkataa raawwatan irraa wal hin dhorkan turan; dhugumatti, wanti isaan hojjechaa turan akkaan fokkate***) jedha. Da'awaa gochuunii fi barsiisuun "fardu kifaaya dha"; yoo namni ga'aan isaan dhaabbate, eenyullee itti hin cubbamu. Yoo marumaan dhiisan garuu hunduu itti gaafatama.

❹ **Afraffaan፡ Obsa** yoo ta'u, barachuu, barsiisu, dalagaarra oolchuu fi gara Islaamatti da'awaa gochuu keessatti rakkoowwan namarra gahan hunda obsaan dabarsuu dha.

Nutis wallaala balleessuu irratti qooda fudhachuu fi barnoota dirqama ta'e akka laafaatti dabarsuuf jecha, kitaaba gabaabaa kana keessatti barnoota shari'aa irraa waan ga'aa ta'uu danda'u, qur'aana qulqulluu irraa juz'iiwwan sadan boodaa waan yeroo hedduu irra deddeebi'amaniif jecha hiika isaanii wajjin walitti qabnee dhiyeessinee jirra.

Hunda keessatti gabaabsuu fi waan nabiyyii(ﷺ)irraa ta'uun isaa mirkanaaye qofa dhiheessuu yaalleerra. Hojiin keenya guutuudha hin jennu. Guutummaan haala Rabbii qofa. Garuu hanga humna keenyaatti yaallee jirra. Kanaaf, yoo sirrii ta'e Rabbiin irraayi. Yoo dogoggora ta'e garuu nuu fi sheeyxaana irraayi. Rabbii fi ergamaan Isaa kana irraa qulqulluu dha. Nama dogoggora keenya nuuf barreesse yaada isaa ni fudhanna.

Nama qophii, maxxansaa, raabsaa, qaraati fi barsiisa isaa keessatti qooda fudhate Rabbiin mindaa caalmaa qabu akka isaaf kennu, akka irraa qeebaluu fi mindaa fi gatii isaanii dachaa haa godhuuf. Rabbiin beeka dha. Nagaa fi rahmanni Rabbii nabiyyii keenya Muhammadiin, maatii isaanitii fi sahaabota isaanii hunda irratti haa jiraatu.

Kitaaba kana garee hayyuulee fi barattoota kan biyyoota Islaamaatu gumaache. Odeeffannoo dabalataatif, ykn gargaarsa gochuuf, ykn itti hirmaachuf, ykn kitaabicha yoo feetan; Website: www.tafseer.info; email: oromo@tafseer.info gaafadhaa.






# BAAFATA





# Sadarkaa Qur'aanaa

Qur'aanni jecha Rabbiiti. Sadarkaan inni jechoota biraa irratti qabus akka sadarkaa Rabbi uumama Isaa irratti qabuuti. Isa qara'uunis irra caalaa waan arrabni ilma namaa ittiin socho'uu ti.

➢ **Qur'aana barachuun, barsiisuuniifi qara'uun mindaawwan adda addaa qaba. Isaan keessaa:-**

❖ Mindaa Isa Barachuu fi Barsiisuu: Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhan:- "Irra caalan keessan nama qur'aana baratee fi barsiise" **(Bukhaarii)**

❖ Mindaa Isa Qara'uu: Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhan:- "Namni kitaaba Rabbii irraa qubee takka qara'e, isiidhaan toltuu (hasanaa) takka argata; toltuun (hasanaan) ammoo fakkaattuu isii kudhaniin baay'ifamti." **(Tirmiizii)**

❖ Sadarkaa Qur'aana Barachuu, sammuutti qabachuu fi Qaraatii Isaa Tolchuu:- Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhan: "Namni heera isaa eegee qur'aana qara'e, maleeykota kabajamoo qulqulloota ta'anii wajjin ta'a; namni odoo inni itti jabaatu itti rakkachaa qara'e ammoo mindaa lama argata." **(Bukhaari fi Muslim)**

Nabiyyiin(ﷺ)akkana jedhan: "Nama (duniyaa irratti) qur'aana qara'uu irratti cimeen (guyyaa qiyaamaa) wanni jedhamu: 'qara'i; (kara jannataas) ol bahi; akkuma duniyaa irratti suutaan qara'aa turte isa qara'aa sadarkaa jannataatti ol ba'i qubannaan kee bakka keewwata xumuraa ati qaraatuu waan ta'eef." **(Tirmiizii)**

**Imaam Al-Khaxxaabiin akka jedhanitti**, 'baay'inni lakkoofsa keewwattoota qur'aanaa baay'ina sadarkaa jannataatin wal qixa akka ta'e "Asara" keessatti dhufeera. Kanaaf namni duniyaa irratti qur'aana qara'aa ture hundi akkaataa baay'ina keewwatoota qur'aanaa kan qara'aa turteetiin sadarkaawwan jannataa ol ba'i jedhama. Kanaaf namni qur'aana guutuu guutuutti qara'e aakhiraatti sadarkaa jannataa isa ol aanaa gubbaa ta'a. Namni isa irraa kutaa muraasa qara'es, sadarkama hanga qara'ee irra ta'a. Sadarkaan sawaaba isaa iddooma inni duniyaa irratti qara'e sana ta'a.'

❖ Mindaa Nama Ilmi Isaa Qur'aana Baratee: Nabiyyiin(ﷺ) akkana jedhu:- "Namni qur'aana qara'e, kan isa baratee fi itti hojjate, abbaa fi haati isaa guyyaa qiyaamaa "taaja" (faaya mataatti kaa'amu kan nuura irraa hojjatame) ifni isaa akka ifa aduu kan ta'e uffifamu. Ammas bitawoowwan lama kan duniyaan hundi bakka isaan bu'uu hin dandeenye uffifamu. Abbaa fi haati 'maalin waan kanniin uffifamne?' jedhanii gaafatu. 'Waan ilmi keessan qur'aana qabateefi' jedhamu." **(Haakim)**

❖ Aakhiratti Nama Isa qara'uuf Araarsaa Ta'uu Qur'aanaa: Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu:- "Qur'aana qara'aa; waan inni guyyaa qiyaamaa namoota isa qara'anii fi itti hojjataniif araarsaa ta'ee dhufuuf." **(Muslim)**

Nabiyyiin(ﷺ)ammas akkana jedhu:- "Sooma fi qur'aanni guyyaa qiyaamaa gabrichaaf araarsitoota ta'u…" **(Ahmadii fi Haakim)**

❖ Mindaa Namoota Waliin Qur'aana Qara'uuf Walitti Qabamanii:- Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu:- "Namoota manneen Rabbii keessaa tokko keessatti walitti qabamanii kitaaba Rabbii qara'anii fi waliif caqasan





tasgabbiin onnee isaaniirratti bu’u malee, rahmanni isaan haguugu malee, maleeykonni isaan marsan malee, akkasumas Rabbiin warreen Isa bira jiran keessatti maqaa isaanii kaasu malee, hin hafu.” **(Abuu Daawud)**

➢ Sirnoota (Adaboota) Qur’aana Qara’uu: Ibnu Kasiir sirnoota hedduu kaasaniiru. Isaan keessaas: eenyullee yoo qulqulluu /xahaaraa/ ta’e malee isa tuquu fi qara’uu hin qabu, isa qara’uun dura ilkaan rigachuu qaba, uffata qabu keessaa isa irra bareedaa ta’e uffachuun isarra jira, gara qiblaa garagaluu qaba, yeroo hamuummannaan isa qabe qara’uu dhaabuu qaba, yoo dhimma barbaachisaaf ta’e malee haasaaf jedhee qara’uu dhaabuu hin qabu, yaada isaa qaraatii irra gochuutu isarra jira, keewwattoota waadaa Rabbi mu’uminootaaf gale ibsan biratti dhaabee Rabbiin kadhachuu fi keewwattoota akeekkachiisan biratti ammoo Rabbitti maganfachuu qaba, qur’aana banee dhiisuu hin qabu, isa gubbaa waan biraa kaa'uus hin qabu, namoota hedduun wal biratti yoo qara’an sagalee ol fuudhanii qara’uu hin qaban, gabaa keessattii fi iddoowwan wacaatti qara’uu hin qabu.

➢ Qur’aanni Akkamitti Qara’ama? Anas (ﷺ) akkaataa qaraatii nabiyyii (SAW) irraa gaafatamee akkana jedheera:- “Dheerina isaaf malu dheeressu turan. Yeroo ‘Bismillaah Arrahmaan Arrahiim’ qara’an, ‘Bismillaah’ kan jedhu hanga isaaf malu dheeressu, ‘Arrahmaan’ kan jedhus hanga isaaf malu dheeressu, ‘Arrahiim’ kan jedhus hanga isaaf malu dheeressu.” **(Bukhaarii)**

➢ Dachaa Ta’uu Mindaa Qur’aanaa: Namni onnee qulqulluun niyyaa isaa Rabbiif qofa godhee qur’aana qara’e hundi ni mindeeffama. Garuu yoo yaada ofii isarra godhee, xiyyeeffannaan waan qara’amu san hubachaa qara’e mindaan kun dachaa fi guddaa isaaf ta’a. Qubee takkaan toltuu (hasanaa) kudhan irraa kaasee hanga dachaa dhibba torbaatti argata.

➢ Hamma Guyyaa fi Halkan Keessatti Qara’amuu Qabu: Sahaabonni nabiyyii (ﷺ) guyyaa hunda qur’aana irraa hamma qara’uu qaban ofiif murteeffatu turan. Garuu isaan keessaa namni yeroo guyyaa torba hin geenye keessatti isa xumuruu irratti aadeffate hin jiru. Inumaa yeroo guyyoota sadihii gadii keessatti xumuruu irraa ragaan dhoorgu dhufeera. Kanaaf, yaa obboleessa kiyya! yeroo kee isa qara’uu irratti dabarsuuf yaali. Guyyaa guyyaan hamma qara’uu dandeessu murteeffadhuu dhimma fedhes yoo ta’e hin dhiisin; waan xiqqaan yeroo hunda hojjatamu isa guddaa jidduun dhiifamu irra caalaa waan ta’eef. Yoo irraanfatte ykn hirribni irraa si dage, borumtaa san qadaa baasi. Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu: “Namni hizbii (qaraatii) isaa kan aadaa godhate irraa rafe, ykn cinaa isaa irraa rafee, ergasii salaatota Subhii fi Zuhrii gidduu isa qara’e, akkuma nama halkan keessa isa qara’eetti isaaf katabama.” **(Muslim)** Nama bifa kamiinuu qur’aana dhiise, jechuun qara’uu, ykn seera isaa eeguu, ykn itti yaadda’uu, ykn itti dalaguu, ykn qorichooma isaatti fayyadamuu dhiisee fi isa dagate irraa hin ta’in.





BOQONNAA 1ffaa:-

# SUURAA AL-FAATIHAA

(BOQONNAA BANIINSAA)[1]

(1) Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba).[2]
(2) Faaruun hundi kan Rabbiiti, Gooftaa aalama hundaa kan ta'e.[3]
(3) Kan qananii gugurddaa fi xixiqqaadhaan uumama qananiisu.[4]



(4) Mootii guyyaa murtii.[5]
(5) Si qofa gabbarra; Suma qofa gargaarsifanna.[6]
(6) Karaa qajeelaa nu qajeelchi.[7]
(7) Karaa isaan (amanan) irratti qananiite; kan warra isaan irratti hin dallanaminii fi warra hin jallatinii.[8]

---

1 Suuraan tun "Faatihatal Kitaab" jedhamtee kan moggaafamte waan qur'aanni isiin banameefi. Isiin jalqaba waan namni qur'aana katabu kamillee barreessuuti. Jalqaba waan namni kitaaba Rabbii qara'uu fedhe tokko ittiin jalqabuu ti. Qur'aana irraa jalqaba kan bu'e isii miti. Isiin Makkatti buute warri jedhan jiru; Madiinatti buute warri jedhanis jiru. Maqoota heddu qabdi: "Faatihatal Kitaab, Ummul Kitaab, Sab'ul Masaanii, Suuratul Hamd, Suuratus Salaat, Alwaaqiyaa.." Sadarkaa isii ilaalchisee hadiisonni heddu odeeffamanii jiru. Isaan gidduu: ergamaan Rabbii (ﷺ) akkana jedhu:- "Faarun hundi kan Rabbii ti – isiin sab'ul masaanii (torbaa lamatti qoodamtuu) fi qur'aana guddaa (Rabbiin biraa) naaf kenname." **(Bukhaari fi Ahmad)**

2 "Basmalaan" jalqaba suurawwan qur'aanaa hundatti keewwata uf dandeette miti; suurawwan addaan fooyuf qofa dhiyaatte malee. Suurawwan hunda keessatti isii qara'uun jaalatamaa dha; suuraa "Tawbaa" keessatti malee; isii keessatti hin jaalatamu. "Allaah" maqaa addaa kan Rabbiin malee uumamni ittiin hin waamamne. Bu'uurri isaa "al-ilaah" yoo ta'u waan haqaanis ta'ee sobaan gabbaramu hunda qabachuu danda'a. "Allaah" kan jedhu garuu Rabbii haqaan gabbaramu qofa bakka bu'a. "Arrahmaanir Rahiim" maqoota jecha "Rahmat" jedhu irraa kan maddan yoo ta'u, "Arrahmaan" rahmata Rabbii kan uumama hunda ittiin qananiisu ibsa. "Arrahiim" ammoo rahmata Rabbiin gabroota Isaa warreen amanan ittiin qananiisu ibsa. Kana males, maqaa "Arrahmaan" jedhu kophaa isaa Rabbiif malee uumamaaf moggaasun hin danda'amu.

3 "Alhamdu" jechuun arrabaan galata galchuu dha; "Shukriin" garuu arrabaan, onneeni fi qaaman galata galchuu dha. Shukriin qananii argataniif deebii kennuuf oola; hamdiin garuu odoo qananii argachuu baatanillee guddina Rabbii ibsuuf jecha qofa galanni galuufii qaba. Rabbiin (ﷻ) hamdii fi shukrilleen kan Isaa ti. "Rabbil aalamiin" – kan jedhu ilaalchisee Arabiffaan "Rabbi" maqoota Gooftaa waan hunda uumee keessaa isa tokko. Yoo waan biraatti maxxanee dhufe malee uumamaaf ooluu hin danda'u. "Al-aalamiin" – maqaa baay'innaa kan aalam yoo ta'u, wantoota Rabbiin ala jiran hunda walitti qabata. "Aalam" kan jedhu uumamoota sammuu qaban afur jechuu ta'uu danda'a. Isaanis: ilma namaa, jinnoota, maleeykaa fi sheeyxaana.

4 Rabbiin (ﷻ) Gooftaa aalama hundaa ta'uu ibsuun Isaa akka Isa sodaannu, 'rahmaani' fi 'rahiim' ta'uu Isaa ibsuun ammoo gara Isaa akka kajeellu gochuun ibaadaa irratti nu kakaasa.

5 Hojii fi qaama Isaatinis mootii guyyaa sanii akka ta'e ibsa. "Yawmiddiin" jechuun guyyaa mindaan Gooftaa irraa gabroota Isaatif kennamu). Qataadan akkana jedhu: "yawmuddiin' guyyaa Rabbiin gabroota Isaa hojii isaanitiin itti mindeessu.

6 'Si malee hin gabbarru; waan biraatittis hin gargaarsifannu' jechuu dha. "Ibaadaa" jechuun irra guddaa gad uf-qabuu fi uf-xiqqeessu ti. Akka shari'aatti ammoo hiikkaa 'jaalala, gad uf qabuu fi sodaa jedhu walitti qabata'. Wanti Isa gabbaruun (ibaadan) Isatti gargaarsifatuu dura dhufeef waan inni jalqabaa bu'uura fi kan gara isa lamuus geessu ta'eefi. Jecha Rabbii kan "wa Iyyaaka nasta'iin" jedhu yoo hiikan Ibni Abbaas akkana jedhu:- "Sima tokkochoomsina; sima sodaanna; yaa Gooftaa keenna; waan siin ala jiruu hin sodaannu. Ibaadaa keeti fi dhimmoota keenya hunda irratti sima qofatti gargaarsifanna."

7 Hidaayan bifa lama: hidaayaa tawfiiqaa fi karaa agarsiisuu jedhamu. Inni duraa waan Rabbiin qofti hojjachuu danda'u. Jechi Rabbii (ﷻ) kan "Ati nama jaalatte qajeelchuu hin dandeettu; garuu Rabbiin nama fedhe ni qajeelcha" jedhu isa kana ibsa. Inni lamuu kan karaa agarsiisu fi akeekuu nabiyyoota fi hordoftoota isaanii kan akka ulamoota fi du'aatotaatin raawwatamuu danda'a. Jechi Rabbii (ﷻ) kan "Atis gara karaa qajeelaa ni qajeelchita" jedhu kanatti akeeka. Keewwatattiin bifa lachuu irratti akeekti; waan Rabbiin kan gara kheeyrii namaaf mijeessu Isuma ta'eef. Akka karaa qajeelaa nu agarsiisanis ergamtoota ergee jira. "Siraaxal mustaqiim" hayyoota afaanii biratti 'karaa jallinna hin qabne jechuu dha.' Wanti asitti itti fedhame garuu karaa Islaama ti.

8 Isaan Rabbiin (ﷻ) qananiise warra ajaja Rabbii fi ergamaa Isaa fudhatan kan akka nabiyyota, siddiiqota, shuhadaa'a, saalihoota (warreen gaggaarii) fi kkf yoo ta'an, hiriyyummaan warreen sanii akkam tole. Warreen itti dallaname kan





BOQONNAA 58FFAA:

## SUURAA AL-MUJAADILAA

(BOQONNAA MORMITUU) [1]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eetin (jalqaba).

(1) Rabbiin jecha isii waa'ee dhiirsa isii ilaalchistee si falmituu dhagaheera. Isii gara Rabbiitti dhimma isii dhiyeeffattu. Rabbis haasaa isin walitti deddeebiftan ni dhagaya. Dhugumatti, Rabbi akkaan dhaga'aa, akkaan argaa dha.[2]

(2) warri isin irraa niitii isaanitiin 'ati narratti akka dugda haadha tiyyaa ti' jedhan, isaan (niitiin isaanii) haadha isaanii miti. Haati isaanii isaanuma isaan dahan san qofa. Isaanis jecha irra fokkataa, kijiba ta'e dubbatu. Dhugumatti, Rabbiin irra dhiifama godhaa fi araaramaa dha.[3]

(3) Isaan niitii isaanii irraa zihaara godhanii ergasii waan jedhan keessa deebi'an, wal

سُورَةُ المُجَادَلَةِ — ترتيبها ٥٨ — آياتها ٢٢

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

قَدْ سَمِعَ اللَّهُ قَوْلَ الَّتِي تُجَادِلُكَ فِي زَوْجِهَا وَتَشْتَكِي إِلَى اللَّهِ
وَاللَّهُ يَسْمَعُ تَحَاوُرَكُمَا ۚ إِنَّ اللَّهَ سَمِيعٌ بَصِيرٌ ﴿١﴾ الَّذِينَ يُظَاهِرُونَ
مِنكُم مِّن نِّسَائِهِم مَّا هُنَّ أُمَّهَاتِهِمْ ۖ إِنْ أُمَّهَاتُهُمْ إِلَّا اللَّائِي
وَلَدْنَهُمْ ۚ وَإِنَّهُمْ لَيَقُولُونَ مُنكَرًا مِّنَ الْقَوْلِ وَزُورًا ۚ وَإِنَّ
اللَّهَ لَعَفُوٌّ غَفُورٌ ﴿٢﴾ وَالَّذِينَ يُظَاهِرُونَ مِن نِّسَائِهِمْ ثُمَّ يَعُودُونَ
لِمَا قَالُوا فَتَحْرِيرُ رَقَبَةٍ مِّن قَبْلِ أَن يَتَمَاسَّا ۚ ذَٰلِكُمْ تُوعَظُونَ
بِهِ ۚ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿٣﴾ فَمَن لَّمْ يَجِدْ فَصِيَامُ شَهْرَيْنِ
مُتَتَابِعَيْنِ مِن قَبْلِ أَن يَتَمَاسَّا ۖ فَمَن لَّمْ يَسْتَطِعْ فَإِطْعَامُ سِتِّينَ
مِسْكِينًا ۚ ذَٰلِكَ لِتُؤْمِنُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ ۚ وَتِلْكَ حُدُودُ اللَّهِ ۗ
وَلِلْكَافِرِينَ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٤﴾ إِنَّ الَّذِينَ يُحَادُّونَ اللَّهَ وَرَسُولَهُ كُبِتُوا
كَمَا كُبِتَ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ وَقَدْ أَنزَلْنَا آيَاتٍ بَيِّنَاتٍ ۚ وَلِلْكَافِرِينَ
عَذَابٌ مُّهِينٌ ﴿٥﴾ يَوْمَ يَبْعَثُهُمُ اللَّهُ جَمِيعًا فَيُنَبِّئُهُم بِمَا
عَمِلُوا ۚ أَحْصَاهُ اللَّهُ وَنَسُوهُ ۚ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ شَهِيدٌ ﴿٦﴾

quunnamtii saalaa raawwachuun[4] dura 'morma' (gabra) bilisoomsuu qabu. (Murtiin ibsame) kun isinitti bu'uun akka isin gorfamtaniifi. Rabbiinis waan isin hojjattan akkaan beekaa dha.

(4) Namni hin argatin[5], wal quunnamtiin dura ji'oota walitti aanan lama soomuu qaba.[6] Namni hin danda'in[7] ammoo hiyyeessa jahaatama nyaachisuu qaba.[8] Kun akka

---

jedhaman isaan Rabbiin irratti dallane yoo ta'an isaanis yahuudota; kunis waan isaan odoo haqa beekan dhiisanii irraa dabaniifi. Kanaaf dallansuun Rabbii isaan dhaqqabe. Akka Ahmadii fi Ibni Maajah gabaasanitti Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu:- "Yahuudonni hanga nagaa fi tasgabbii irratti isinitti waanyan waan biraa kamillee irratti isinitti hin waanyan". Isaan jallatan kiristaanota yoo ta'an, waan isaan sababaa wallaalatiin haqa irraa dabaniifi. Dhimma Iisaa (عليه السلام) ilaalchisee jallina ifa bahaa keessa lixaniiru. "Aamiin" kan jedhu hiikkan isaa 'yaa Allaah! nuuf awwaadhu' jechuu dha.

1 Boqonnaawwan Madiinaa keessaa isii takka.

2 Keewwanni kun dubartii Khawlat bint Sa'alabaa jedhamtu abbaa warraa isii gara nabiyyiitti himachuu isii ilaalchisee bu'e. Aa'ishaan akkana jetti:- "Rabbiin kan dhageettiin Isaa waan hunda wal ga'ee fi dhugumatti qulquulluu dha. Ani haasaa Khawlat bint Sa'alabaa dhageeffadheera. Garuu gariin isaa na jala dabra ture. Isiin abbaa warraa isii gara ergamaa Rabbiitti (ﷺ) himachaa turte. Akkana jette:- 'yaa ergamaa Rabbii! shamarrummaa kiyyaa nyaateera; garaa kiyya isaaf banaa godheera; hanga umriin kiyya guddatee dahuu dhaabutti waliin tureera. Ergasii 'ati narratti akka duuyda haadha tiyyaa ti' naan jedhee narraa garagale. Yaa Allaah! Ani gara keetti himadheera' jette. Ergasii odoo isiin achii hin deemin Jibriil keewwatoota kanniin qabatee bu'e:- "Rabbi jecha isii waa'ee dhiirsa isii ilaalchistee si falmituu dhaga'eera..." Namichi kana godhe Awsi bin Saabit jedhama. Ansaarota irraa tokko ture.

3 Kana keessa warreen "zihaaraa" akkasii godhaniif sodaachisaa fi akeekkachiisa guddatu jira. Niitii isaa kan qunnamtii saalaa waliin godhu haadha isaatin wal fakkeessun isaa jecha fokkataa fi sobaa ti. Kana keessa ammas haadhaa isaa xiqqeessuutu jira. Jechi 'zuur' jedhu hiikni isaa 'soba'. Rabbi irra namaaf dabraa fi araaramaa waan ta'eef, gocha jibbamaa kana irraa akka ittiin qulqullaa'an 'kaffaaraa' isaanif taasiseera.

4 "Tamaas" ykn wal tuquu kan jedhu hiikni isaa qunnamtii saala ti. Kanaaf namni muzaaharaa godhe odoo 'kaffaaraa' hin baafne qunnamtii saalaa gochuun isaaf hin ga'u.

5 Namni gabra hin qabne, kan gatii isaa kafaluu hin dandeenye, ykn gabra bituu hin arganne jechuu dha.

6 Guyyaa tokkos hiikuu hin qabu; yoo sababaa qabatamaa hin ta'iniin yoo guyyaa tokkollee hike, haaraa jalqaba. Guyyaas ta'e halkan yoo itti dhihaate akka haaraatti eegala jechuu dha.

7 Namni baatii walitti aanan lama soomuu hin danda'in jechuudha.

8 Tokko tokkoo hiyyeessatiif garbuu, teemira, ruuza, ykn kanneen isaan fakkaatan irraa walakkaa saa'ii hanga quufanitti isaan nyaachisa; ykn waan isaan quubsu isaanif kenna.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۖ مَا يَكُونُ
مِن نَّجْوَىٰ ثَلَٰثَةٍ إِلَّا هُوَ رَابِعُهُمْ وَلَا خَمْسَةٍ إِلَّا هُوَ سَادِسُهُمْ
وَلَآ أَدْنَىٰ مِن ذَٰلِكَ وَلَآ أَكْثَرَ إِلَّا هُوَ مَعَهُمْ أَيْنَ مَا كَانُوا۟ ۖ ثُمَّ يُنَبِّئُهُم
بِمَا عَمِلُوا۟ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ﴿٧﴾ أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ
نُهُوا۟ عَنِ ٱلنَّجْوَىٰ ثُمَّ يَعُودُونَ لِمَا نُهُوا۟ عَنْهُ وَيَتَنَٰجَوْنَ بِٱلْإِثْمِ
وَٱلْعُدْوَٰنِ وَمَعْصِيَتِ ٱلرَّسُولِ وَإِذَا جَآءُوكَ حَيَّوْكَ بِمَا لَمْ يُحَيِّكَ
بِهِ ٱللَّهُ وَيَقُولُونَ فِىٓ أَنفُسِهِمْ لَوْلَا يُعَذِّبُنَا ٱللَّهُ بِمَا نَقُولُ ۚ حَسْبُهُمْ
جَهَنَّمُ يَصْلَوْنَهَا ۖ فَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ﴿٨﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا
تَنَٰجَيْتُمْ فَلَا تَتَنَٰجَوْا۟ بِٱلْإِثْمِ وَٱلْعُدْوَٰنِ وَمَعْصِيَتِ ٱلرَّسُولِ وَتَنَٰجَوْا۟
بِٱلْبِرِّ وَٱلتَّقْوَىٰ ۖ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ٱلَّذِىٓ إِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٩﴾ إِنَّمَا ٱلنَّجْوَىٰ
مِنَ ٱلشَّيْطَٰنِ لِيَحْزُنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَلَيْسَ بِضَآرِّهِمْ شَيْـًٔا
إِلَّا بِإِذْنِ ٱللَّهِ ۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ ٱلْمُؤْمِنُونَ ﴿١٠﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ
ءَامَنُوٓا۟ إِذَا قِيلَ لَكُمْ تَفَسَّحُوا۟ فِى ٱلْمَجَٰلِسِ فَٱفْسَحُوا۟ يَفْسَحِ
ٱللَّهُ لَكُمْ ۖ وَإِذَا قِيلَ ٱنشُزُوا۟ فَٱنشُزُوا۟ يَرْفَعِ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟
مِنكُمْ وَٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْعِلْمَ دَرَجَٰتٍ ۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿١١﴾

Rabbii fi ergamaa Isaatti amantaniifi.[1] Kunniin ammas daangaa Rabbii ti. Kaafirootaf ammoo adaba laaleessaa ta'etu jira.

(5) Dhugumatti, isaan Rabbii fi ergamaa Isaa morman, akkuma warreen isaan duraa salphatanitti salphatanii jiru. Nutis "aayatoota" (ragaalee, keewwatoota, mallattoowwan) ifa ta'an buufneerra. Kaafirootaf ammoo adaba xiqqeessaa (salphisaa) ta'etu jira.

(6) Guyyaa Rabbi hunda isaanii walitti qabee kaasu (guyyaa qiyaama), ergasii waan hojjatan (hunda) yeroo isaanitti himu, Rabbi galmee isaanii tokko tokkoon itti lakkaa'a; isaan garuu irraanfatanii jiru. Rabbi waan hunda irratti argamaa (argaa) dha.

(7) (Yaa Muhammad!) Rabbiin waan samiiwwan keessa jiruu fi waan dachii keessa jiru (hunda) beekaa akka ta'e hin beektuu? Maqoo (namoota) sadihiin godhamu Inni (RAbbiin) afraffaa ta'u malee, kan (namoota) shaniin godhamu Inni jahaffaa ta'u malee, kan (namoota) sanaa gadii fi sana irra hedduun godhamus, bakkuma fedhanittis yoo isaan ta'an, Inni isaan wajjiin ta'u malee hin hafu.[2] Ergasii, guyyaa qiyaamaa waan isaan dalagan (hunda) isaanitti hima.[3] Dhugumatti, Rabbi waa hunda akkaan beeka.

(8) warreen maqoo irraa dhoorgamanii, ergasii gara waan irraa dhorgamaniitti deebi'anii, cubbuu (hamii) fi diinummaa (jibbaaa mu'uminootaa), akkasumas ergamaa (Rabbiitif) ajajamuu diduu irratti wal mari'atan sana hin argituu?[4] Yeroo sitti dhufan, waan (jecha) Rabbiin ittiin nagaa sin gaafatiniin nagaa si gaafatu.[5] Lubbuu isaanii keessattis '(odoo wanti Muhammad jedhu dhugaa ta'ee) Rabbi waan nuti jennuun maalif nu hin adabne ture' jedhu. Jahannamuu isaanif gaya; isii keessa seenu; akkam waa fokkate itti galli isaanii!

(9) Yaa warra (Rabbitti) amantan! Yeroo maqoo teessanii mari'attan dilii (hamii), jibbaa (mu'uminootatii) fi diddaa ajaja ergamaa Rabbii irratti hin mari'atinaa; toltuu fi sodaa Rabbii irratti mari'adhaa malee. Rabbii gara Isaatti walitti qabamuuf jirtanis sodaadhaa.

(10) Dhugumatti, maqoon (kaayyoo gadheef godhamu) sheeyxaana irraayi. (Sheeyxaanni) isaan amanan ittiin gaddisiisuf jecha (kana hojjata). Garuu hayyama Rabbiitin ala waan tokkollee isaan hin miidhu. Kanaafuu mu'iminoonni Rabbirratti haa irkatan.[6]

1 Kana kan murteesssine kun ajajaa fi shari'aa Rabbii ta'uu isaa dhugoomsitanii daangaa shari'aa odoo hin cabsin sana irratti akka dhaabbattanii fi gara jecha fokkataa fi soba ta'e kan zihaaraatti akka isin hin deebineefi.

2 Lakkoofsi isaanii baay'atee fi xiqqaates, namoonni yoo walitti qabaman Rabbiin (ﷻ) isaan waliin ta'a. Waan isaan maqoo itti mari'atanis ni beeka. Iccitiin Isa jalaa dhokatus hin jiru.

3 Kunis akka maqoon isaanii Rabbiin jalaa dhokataa akka hin ta'in beekanii fi isaan beeksisuun ammoo warreen hamtuu irratti maqoo mari'atan sodaachisuu fi ragaa irratti qabsiisufi.

4 Yahuudonni yeroo muslimoonni isaan maddii dabran,akka inni dhara yaaduf jecha maqoo godhu turan. Rabbiin (ﷺ) gocha kana irraa isaan dhoorginaanis irraa dhoorgamuu didan. Sababaa kanaaf keewwanni tun buute.

5 Yahuudonni nabiyyii (ﷺ) bira dhufuun 'assaam aleeyka' jedhuun turan. Ifatti akka nama nagaa gaafatuuti. Keessatti garuu 'assaam aleeyka' jechuun hiikkan isaa 'duuti sirratti haa jiraatu' jechuu dha. Kanaaf nabiyyiinis 'wa'aleeykum' (isin irrattis) jedhuun turan.

6 Dhimma isaanii waan hunda keessatti gara Isaatti irkisu; sheeyxaana irraa Rabbitti maganfatu. Kanaafuu maqoo inni isaanitti miidhagsuuf dantaa hin qabaatan. Ibni Mas'uud (ﷺ) irraa akka gabaafametti,





يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا نَٰجَيۡتُمُ ٱلرَّسُولَ فَقَدِّمُواْ بَيۡنَ يَدَيۡ نَجۡوَىٰكُمۡ صَدَقَةٗۚ ذَٰلِكَ خَيۡرٞ لَّكُمۡ وَأَطۡهَرُۚ فَإِن لَّمۡ تَجِدُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٌ ١٢ ءَأَشۡفَقۡتُمۡ أَن تُقَدِّمُواْ بَيۡنَ يَدَيۡ نَجۡوَىٰكُمۡ صَدَقَٰتٖۚ فَإِذۡ لَمۡ تَفۡعَلُواْ وَتَابَ ٱللَّهُ عَلَيۡكُمۡ فَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُواْ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥۚ وَٱللَّهُ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ١٣ ۞أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ تَوَلَّوۡاْ قَوۡمًا غَضِبَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِم مَّا هُم مِّنكُمۡ وَلَا مِنۡهُمۡ وَيَحۡلِفُونَ عَلَى ٱلۡكَذِبِ وَهُمۡ يَعۡلَمُونَ ١٤ أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُمۡ عَذَابٗا شَدِيدًاۖ إِنَّهُمۡ سَآءَ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٥ ٱتَّخَذُوٓاْ أَيۡمَٰنَهُمۡ جُنَّةٗ فَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ فَلَهُمۡ عَذَابٞ مُّهِينٞ ١٦ لَّن تُغۡنِيَ عَنۡهُمۡ أَمۡوَٰلُهُمۡ وَلَآ أَوۡلَٰدُهُم مِّنَ ٱللَّهِ شَيۡـًٔاۚ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ١٧ يَوۡمَ يَبۡعَثُهُمُ ٱللَّهُ جَمِيعٗا فَيَحۡلِفُونَ لَهُۥ كَمَا يَحۡلِفُونَ لَكُمۡ وَيَحۡسَبُونَ أَنَّهُمۡ عَلَىٰ شَيۡءٍۚ أَلَآ إِنَّهُمۡ هُمُ ٱلۡكَٰذِبُونَ ١٨ ٱسۡتَحۡوَذَ عَلَيۡهِمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ فَأَنسَىٰهُمۡ ذِكۡرَ ٱللَّهِۚ أُوْلَٰٓئِكَ حِزۡبُ ٱلشَّيۡطَٰنِۚ أَلَآ إِنَّ حِزۡبَ ٱلشَّيۡطَٰنِ هُمُ ٱلۡخَٰسِرُونَ ١٩ إِنَّ ٱلَّذِينَ يُحَآدُّونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓ أُوْلَٰٓئِكَ فِي ٱلۡأَذَلِّينَ ٢٠ كَتَبَ ٱللَّهُ لَأَغۡلِبَنَّ أَنَا۠ وَرُسُلِيٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ قَوِيٌّ عَزِيزٞ ٢١

(11) Yaa warra amantan! Yeroo teessuma adda addaa keessatti 'iddoo waliif bal'isaa' jedhamtan waliif bal'isaa;[1] Rabbi isiniif bal'isaa.[2] Yeroo ka'aa jedhamtanis ka'aa.[3] Rabbi isin irraa warra Isatti amananii fi warra beekumsi kennameef sadarkaawwan isaanii ol kaasa.[4] Rabbi waan isin hojjettan akkaan beeka dha.
(12) Yaa warra (Rabbitti) amantan! Yeroo ergamaa (Rabbii) wajjiin maqoo bahuu feetan, maqoo keessan dura sadaqaa dursaa.[5] Kun[6] isinniif irra-caala fi (cubbuu keessaniifis) irra-qulquleessaa dha. Yoo (waan sadaqaa kennitan) hin argatin ammoo, dhugumatti Rabbi Akkan Araaramaa, Akkaan Rahmata Godhaa dha.[7]
(13) Maqoo keessan (kan Nabiyyii-(ﷺ)wajjin gootan) dura sadaqaa dursuun (nutti jabaata jechuu) sodaattanii?[8] Kanaaf yoo akkas gochuu baattan,[9] Rabbi dhiifama isiniif godheera. Kanaafuu salaatan dhaabadhaa; zakaa kennaa; Rabbii fi ergamaa Isaatii ajajamaa.[10] Rabbiinis waan isin hojjettan guutuu guutuutti hubataa dha.
(14) (Yaa Nabi Muhammad!) warra[11] nama Rabbiin irratti dallane jaalallee godhatanii hin argituu? Isaan isin irraas miti, isaan irraas miti.[12] Odoo beekanii kijiba irratti kakatu.[13]

---

ergamaan Rabbii (ﷺ) akkana jedhu: "Sadi yoo taatan, namni lama isa sadaffaa dhiisee maqoo hin mari'atin; waan sun isa gaddisiisuf." **(Bukhaari fi Muslim)**

1 Rabbiin (ﷻ) mu'uminoonni akkaataa ittiin wal kabajan yeroo isaan barsiisu, teessuma keessatti waliif akka bal'isanii fi walitti akka hin dhiphifne isaan gorse. Qataada fi Mujaahid akka jedhanitti, sahaabonni teessuma nabiyyii (ﷺ) irratti waan wal dorgomaniif akka waliif bal'isan isaan ajajeera.

2 Jannata keessatti Rabbiin akka isiniif bal'isu isinis waliif bal'isaa jechuu dha. Kun teessuma muslomoonni kheeyrii fi mindaaf (duulaf, zikriif, khuxbaa jum'aatif...) walitti qabaman hunda ilaallata. Namni iddoo dura qabate haqa qaba. Garuu obboleessa isaatif bal'isuu qaba. Ergamaan Rabbii (ﷺ) akkana jedhu:- "namni tokko isa biraa teessuma isaa irraa kaasee ergasii achi hin taa'in; garuu walii bal'isaa."

3 Warreen taa'an keessaa namoonni gariin warra amantii keessatti sadarkaa fi ilmii Rabbii qabaniif akka ka'an yoo gaafataman, haa ka'an.

4 Rabbiin isin irraa isaan ilmii qaban duniyaa keessatti kabajaa isaanitiin aakhiratti ammoo mindaan sadarkaa isaanii ol kaasa. Nama iimaana fi ilmii walitti qabate, iimaana isaatin sadarkaa heddu, ergasii ammoo ilmii isaatin sadarkaawwan biraa ol isa kaasa.

5 Ergamaa Rabbii (ﷺ) wajjin waa'ee dhimma keessanii icitiin itti haasa'uu yoo feetan, maqoo san dura sadaqaa sadaqadhaa. Keewwatattiin tun buunan warriin sobaan isaanitti icitiin dhimma dhiyeeffatan, nabiyyiin (ﷺ) mari'achuu dhiisan. Maqoo isaanii dura sadaqachuu waan hin feenef jechuu dha. Dhimmi kun mu'uminoota garii irrattis ni ulfaate. Waan sadaqachuuf humna hin qabneef isaan wajjin maqoo bahuu ni dhiisan. Ergasii keewwata itti aanu keessatti isaanif laaffise.

6 Maqoo isaan wajjiin bahuu dura sadaqaa dursuun.

7 Namni isaan irraa waan sadaqatu hin argatin, sadaqaa malee maqoo isaan waliin yoo godhe diliin isarra hin jiraatu jechuudha.

8 Isa dursuun hiyyummaaf ykn rakkoof saaxilamna jettanii sodaattuu? Akka Muqaatil jedhutti, ajajni kun guyyoota kudhan qofa turee ergasii kaafame.

9 Yoo sadaqaa maqoo dura akka raawwattan itti ajajamtan humna dhabuu irraa hojjachuu dhiiftan, Rabbiin akka dhiisuu dandeessan isiniif hayyameera.

10 Yoo maqoo dura sadaqaa dursuun isinitti jabaate, salaatan dhaabbachuu, zakaa kennuu fi Rabbii fi ergamaa Isaatiif ajajamuu irraatti jabaadhaa jechuudha.

11 Kan itti yaadame munaafiqoota yoo ta'an, warri Rabbi itti dallane kan isaan jaalallee godhatan ammoo yahuudota.

12 Akkuma Rabbiin "gidduu lamaan deddeebi'u; gara isaan kanaa hin ta'an gara isaan kanaas hin ta'an" jedhe isinii fi mu'uminoota irraas hin ramadaman.

13 Odoo wanti isaan irratti kakatan soba dhugaan wahiituu keessa hin jirre ta'uu beekan 'nuti muslimoota' ykn 'oduu homaatuu yahuudotaaf hin kennine' jedhanii kakatu.

لَّا تَجِدُ قَوْمًا يُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْـَٔاخِرِ يُوَآدُّونَ مَنْ حَآدَّ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَلَوْ كَانُوٓا۟ ءَابَآءَهُمْ أَوْ أَبْنَآءَهُمْ أَوْ إِخْوَٰنَهُمْ أَوْ عَشِيرَتَهُمْ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ كَتَبَ فِى قُلُوبِهِمُ ٱلْإِيمَٰنَ وَأَيَّدَهُم بِرُوحٍ مِّنْهُ ۖ وَيُدْخِلُهُمْ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا ۚ رَضِىَ ٱللَّهُ عَنْهُمْ وَرَضُوا۟ عَنْهُ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ حِزْبُ ٱللَّهِ ۚ أَلَآ إِنَّ حِزْبَ ٱللَّهِ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ٢٢

ترتيبها ٥٩ — سُورَةُ الحَشْرِ — آياتها ٢٤

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

سَبَّحَ لِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۖ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ١ هُوَ ٱلَّذِىٓ أَخْرَجَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ مِن دِيَٰرِهِمْ لِأَوَّلِ ٱلْحَشْرِ ۚ مَا ظَنَنتُمْ أَن يَخْرُجُوا۟ ۖ وَظَنُّوٓا۟ أَنَّهُم مَّانِعَتُهُمْ حُصُونُهُم مِّنَ ٱللَّهِ فَأَتَىٰهُمُ ٱللَّهُ مِنْ حَيْثُ لَمْ يَحْتَسِبُوا۟ ۖ وَقَذَفَ فِى قُلُوبِهِمُ ٱلرُّعْبَ ۚ يُخْرِبُونَ بُيُوتَهُم بِأَيْدِيهِمْ وَأَيْدِى ٱلْمُؤْمِنِينَ فَٱعْتَبِرُوا۟ يَٰٓأُو۟لِى ٱلْأَبْصَٰرِ ٢ وَلَوْلَآ أَن كَتَبَ ٱللَّهُ عَلَيْهِمُ ٱلْجَلَآءَ لَعَذَّبَهُمْ فِى ٱلدُّنْيَا ۖ وَلَهُمْ فِى ٱلْءَاخِرَةِ عَذَابُ ٱلنَّارِ ٣

(15) Rabbiin adaba cimaa isaanif qopheessee jira.[1] Dhugumatti wanti isaan hojjetan akkaan fokkate!

(16) Kakuu isaanii gaachana godhataniiru. Karaa Rabbii irrallee (namoota) dhorganiiru.[2] Kanaafuu, isaanif adaba salphisaa ta'etu jira.

(17) Qabeenyi isaaniis ta'e ijoolleen isaanii Rabbirraa homaa isaan hin duroomsan. Isaan warra ibiddaa ti; isaan isii (ibidda) keessa barabaraan jiraatu.

(18) Guyyaa Rabbi hunda isaanii kaasu, akkuma isiniif kakataa turan Isaafis kakatu. Wahirra waan jiran of-se'us. Dhaga'aa! Isaan sunniin dhugumaan kijibdoota.

(19) Sheeyxaanni isaan irratti mo'ee "zikrii" (yaadannoo) Rabbii isaan dagachiise. Isaan hordoftoota sheeyxaanati. Dhagayaa! dhugumaan, murni (gareen) sheeyxaanaa hongaa'ota jechuun isaani.

---

1 Sababaa yahuudota jaalallee godhachuutii fi soba irratti kakachuutiin kun isaan dhaqqabe.
2 Kun kakuu sobaa kan isaan du'a jalaa ba'uuf 'nuti muslimoota jedhanii' kakatan. Garuu arrabaan amanne jedhu malee onneen amananii miti.

(20) Isaan faallaa (ajaja) Rabbii fi ergamaa Isaa hojjatan, isaan sun warreen gadi-aanaa (salphattoota) ta'an keessatti ramadamu.

(21) Rabbiin "dhugumatti, Anaa fi ergamtoonni kiyya dhugaan ni injifanna" (jechuun) murteesseera. Dhugumatti Rabbi, cimaa, injifataa dha.

(22) Tuuta Rabbii fi guyyaa aakhiraatti amanan namoota diina Rabbii fi ergamaa Isaa ta'an, odoo abbootii isaanii yookaan ilmaan isaanii yookaan obboleeyyan isaanii yookaan firoota isaanii kan dhihoo ta'anillee, kan isaan jaalatan ta'anii hin argitu. Isaan san (Rabbiin) onneewwan isaanii keessatti iimaana katabee jira; hafuura Isa irraa ta'eenis isaan jajjabeesseera. Jannatoota laggeen isii jala yaa'anis isaan galcha. Yeroo hunda isii keessa jiraatu. Rabbiin isaanirraa jaalateera; isaanis Isarraa jaalataniiru. Isaan murna (garee) Rabbii ti. Dhagayaa! Dhugumatti, murni (gareen) Rabbii milkaa'ota jechuun isaani.

## (BOQONNAA 59 FFAA:) SUURAA AL-HASHR

**(BOQONNAA OOFAMUU )[3]):**

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba).

(1) Wantoonni samiiwwan keessa jiranii fi wantoonni dachii keessa jiran (hundi) Rabbiin qulqulleessu. Inni injifataa, waan huuda bakka isaaf malu kaa'u.

(2) Inni Isa warra kitaaba kennamerraa isaan kafaran oofama duraatiif gandoota isaanii irraa isaan baase.[4] Kan isin isaan achirraa ba'u jettanii hin yaadne.[5] Isaanis da'annaawwan isaanii Rabbirraa isaan eegu jechuu yaadan. Rabbiin garuu karaa isaan hin yaadinirraan isaanitti dhufe.[6] Onnee

---

3 Boqonnaawwan Madiinatti bu'an keessaa isii takka.
4 Isaan kun yahuudota Banuu Nadiir sanyii Haaruun yoo ta'an, Madiinaa kan qubatan fitnaa Banii Israa'eloonni geessaniin ture. Isaan waadaa nabiyyii wajjin galan diignaan akka ba'an isaan ajajan. Jaalalaan ba'uu dinnaan marsanii ba'aa jedhaniin. Ergasii ni ba'an. Kalbiin akka jedhanitti, warra kitaabaakenname keessaa namna jalqaba giddu-gala biyyoota Arabaa keessaa ba'e turan. Warreen hafan bara bulchiinsa Umar keessa ba'an. Kanaafuu, ba'iinsi isaanii oofama jalqabaati. Inni dhumaa kan Umar isaan baase, ykn oofama namoonni hundi gara dachii mahshariitti deeman sana.
5 Isiniin warra muslimaas Banuu Nadiironni gandeen isaanii irraa ni ba'u jettanii hin yaanne; irree cimaa, da'annaa akkaan ijaarame, iddoo ashaakiltii bal'aa fi baay'ina namaa guddaa waan qabaniif.
6 Karaa isaan hin yaadin irraa ajajni Rabbii itti





isaanii keessas sodaa buuse.[1] Manneen isaanii harkaa ufiiti fi harka mu'uminootatiin diiguu jalqaban. [2] Kana xiinxalaa! Yaa warra ija akkaan argitu qabdanii!

(3) Rabbiin odoo ba'iinsa isaan irratti kātabuu baatee, duniyaa irratti isaan adaba ture.[3] Isaaniifis aakhiratti adaba ibiddaattu isaaniif jira.

(4) Kun waan isaan Rabbii fi ergamaa Isaatti diina ta'aniif (isaan dhaqqabe). Nama Rabbitti diina ta'e, dhugumatti Rabbi abbaa adaba cimaati.

(5) Muka temiraa irraa wanti isin murtan, yookaan hundee isii irratti dhaabbatteee kan isin dhiiftan, hayyamuma Rabbiitini.[4] Akka warreen ajaja Rabbii didan (faasiqoonni) salphataniif.[5]

(6) Akkasumas, waan Rabbiin isaan irraa akka boojii (feey'ii) godhee ergamaa Isaa irratti deebise, isin isaaf jecha fardaa ta'e gaala hin gulufsiifne.[6] Garuu Rabbi ergamoota

---

dhufe. Rabbiin (ﷻ) nabiyyii (ﷺ) akka isaanin lolanii Madiinaa irraa isaan baasan ajaje. Isaan dhimmichi hangas ga'a jedhanii hin yaanne.

1 Sodaa guddaa itti buuse. Ergamaan Rabbii (ﷺ) akkana jedhu: "Hanga deemsa ji'a tokkoo sodaan tumsi naaf godhameera."

2 Ba'uu isaanii erga mirkaneeffatanii booda manneen isaanii muslimoonni akka keessa hin teenye wanyuun, isaan keessaan, muslimoonni ammoo alaan diiguu jalqaban. Azzuhrii fi Urwaa bin Azzubeeyri akkana jedhu: 'Nabiyyii (ﷺ) waan gaalli isaanii baadhachuu danda'u akka fudhatan isaanif hayyamnaan utubaa fi mukkeen manneen diiganii gaalarratti fe'atanii deeman.

3 Silaa akkuma Banii Qureeyzaa godhe, duniyaa irratti akka ajjeefamanii fi booji'aman gochuun isaan adaba ture.

4 Muslimoonni guyyaa duula Banii Nadiir isaan aarsuf jecha teemira kuffaaraa ciruu jalqaban. Banuu Nadiironni abbootii kitaabaa waan ta'aniif 'yaa Muhammad! Ani nabiyyii dha; waan gaggaariitti ajajuudhaafin dhufe jedhaa hin jirtuu? Teemira ciruu fi muka gubuun waan gaarii irraayii? Waan Rabbiin sitti buuse keessatti dachii balleessuu waan hayyamu argatte moo? Kun ergamaa Rabbii irratti akkaan jabaatee muslimoonnis shakkii hamaa keessa gallaan Rabbiin kana buuse.

5 Warreen karaa Rabbii irraa ba'an, jechuun yahuudota Banii Nadiir xiqqeessuf, ciruu fi dhiisuu isaanitiin akka aaraniif kana godhe. Mu'uminoonni qabeenya jaraa irratti akka fedhan yoo hojjatan yeroo argan dallansuu fi xiqqeenyi isaanii caalaatti dabalama.

6 Qabeenyi Rabbiin Banii Nadiir irraa gara ergamaa Isaa deebise isa argachuuf fardas ta'ee gaala hin yaabbanne; rakkoo itti hin dhandhamne; duula isatti hin goone. Madiinaa irraa maayilii lama irratti argamti. Kanaaf Rabbiin (ﷻ) qabeenya Banii Nadiir ergamaa Isaatif qofa godhe. Nagaan bananii qabeenya isaanii fudhatan. Namootafis hin qoonne.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ شَآقُّوا۟ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ ۖ وَمَن يُشَآقِّ ٱللَّهَ فَإِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ
ٱلْعِقَابِ ﴿٤﴾ مَا قَطَعْتُم مِّن لِّينَةٍ أَوْ تَرَكْتُمُوهَا قَآئِمَةً
عَلَىٰٓ أُصُولِهَا فَبِإِذْنِ ٱللَّهِ وَلِيُخْزِىَ ٱلْفَٰسِقِينَ ﴿٥﴾ وَمَآ أَفَآءَ ٱللَّهُ
عَلَىٰ رَسُولِهِۦ مِنْهُمْ فَمَآ أَوْجَفْتُمْ عَلَيْهِ مِنْ خَيْلٍ وَلَا رِكَابٍ
وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يُسَلِّطُ رُسُلَهُۥ عَلَىٰ مَن يَشَآءُ ۚ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ
قَدِيرٌ ﴿٦﴾ مَّآ أَفَآءَ ٱللَّهُ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ مِنْ أَهْلِ ٱلْقُرَىٰ فَلِلَّهِ وَلِلرَّسُولِ
وَلِذِى ٱلْقُرْبَىٰ وَٱلْيَتَٰمَىٰ وَٱلْمَسَٰكِينِ وَٱبْنِ ٱلسَّبِيلِ كَىْ لَا يَكُونَ
دُولَةًۢ بَيْنَ ٱلْأَغْنِيَآءِ مِنكُمْ ۚ وَمَآ ءَاتَىٰكُمُ ٱلرَّسُولُ فَخُذُوهُ وَمَا
نَهَىٰكُمْ عَنْهُ فَٱنتَهُوا۟ ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ﴿٧﴾
لِلْفُقَرَآءِ ٱلْمُهَٰجِرِينَ ٱلَّذِينَ أُخْرِجُوا۟ مِن دِيَٰرِهِمْ وَأَمْوَٰلِهِمْ
يَبْتَغُونَ فَضْلًا مِّنَ ٱللَّهِ وَرِضْوَٰنًا وَيَنصُرُونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ
هُمُ ٱلصَّٰدِقُونَ ﴿٨﴾ وَٱلَّذِينَ تَبَوَّءُو ٱلدَّارَ وَٱلْإِيمَٰنَ مِن قَبْلِهِمْ
يُحِبُّونَ مَنْ هَاجَرَ إِلَيْهِمْ وَلَا يَجِدُونَ فِى صُدُورِهِمْ حَاجَةً
مِّمَّآ أُوتُوا۟ وَيُؤْثِرُونَ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ وَلَوْ كَانَ بِهِمْ خَصَاصَةٌ ۚ
وَمَن يُوقَ شُحَّ نَفْسِهِۦ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ﴿٩﴾

Isaa namoota fedhe irratti isaan moosisa. Rabbi waa hundarratti akkaan danda'aa dha.

(7) Wanti Rabbiin abbootii gandaa irraa ergamaa Isaa irratti deebise[7] kan Rabbii ti; kan ergamaa (Isaa) ti, kan warra firummaa qabaniiti, kan yatiimotaati, kan hiyyeeyyiiti, akkasumas kan namoota imala irra jiranii ti. Kunis (kan murtaa'e) akka qabeenyi isin irraa gidduu dureeyyii isin irraa ta'anii qofatti walitti hin qabamneefi. Akkasumas, waan ergamaan (kiyya) isinii fide harkaa fudhaa; waan inni irraa isin dhoorge ammoo irraa of eegaa. Rabbiin sodaadhaa. Dhugumatti, Rabbi abbaa adaba cimaati.

(8) (Boojii kana irraa gariin) hiyyeeyyii baqattoota ta'aniif (kennama); isaan dilbii fi jaalala Rabbiin irraa ta'e fedhanii manneenii fi qabeenya isaanii irraa baafamanii fi Rabbii fi ergamaa Isaa gargaaraniif (kennama). Isaan sanatu warreen dhugaati.

(9) Akkasumas, warreen isaan dura

---

7 Kun feey'ii (boojii) gandoota duula malee nagaan muslimoonni qabatan irraa booji'amu hunda ilallata.

وَٱلَّذِينَ جَآءُو مِنۢ بَعۡدِهِمۡ يَقُولُونَ رَبَّنَا ٱغۡفِرۡ لَنَا
وَلِإِخۡوَٰنِنَا ٱلَّذِينَ سَبَقُونَا بِٱلۡإِيمَٰنِ وَلَا تَجۡعَلۡ فِي قُلُوبِنَا
غِلّٗا لِّلَّذِينَ ءَامَنُواْ رَبَّنَآ إِنَّكَ رَءُوفٞ رَّحِيمٌ ﴿١٠﴾ ۞ أَلَمۡ تَرَ إِلَى
ٱلَّذِينَ نَافَقُواْ يَقُولُونَ لِإِخۡوَٰنِهِمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنۡ أَهۡلِ
ٱلۡكِتَٰبِ لَئِنۡ أُخۡرِجۡتُمۡ لَنَخۡرُجَنَّ مَعَكُمۡ وَلَا نُطِيعُ فِيكُمۡ
أَحَدًا أَبَدٗا وَإِن قُوتِلۡتُمۡ لَنَنصُرَنَّكُمۡ وَٱللَّهُ يَشۡهَدُ إِنَّهُمۡ لَكَٰذِبُونَ
﴿١١﴾ لَئِنۡ أُخۡرِجُواْ لَا يَخۡرُجُونَ مَعَهُمۡ وَلَئِن قُوتِلُواْ لَا يَنصُرُونَهُمۡ
وَلَئِن نَّصَرُوهُمۡ لَيُوَلُّنَّ ٱلۡأَدۡبَٰرَ ثُمَّ لَا يُنصَرُونَ ﴿١٢﴾
لَأَنتُمۡ أَشَدُّ رَهۡبَةٗ فِي صُدُورِهِم مِّنَ ٱللَّهِۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ قَوۡمٞ
لَّا يَفۡقَهُونَ ﴿١٣﴾ لَا يُقَٰتِلُونَكُمۡ جَمِيعًا إِلَّا فِي قُرٗى
مُّحَصَّنَةٍ أَوۡ مِن وَرَآءِ جُدُرِۭۚ بَأۡسُهُم بَيۡنَهُمۡ شَدِيدٞۚ تَحۡسَبُهُمۡ
جَمِيعٗا وَقُلُوبُهُمۡ شَتَّىٰۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ قَوۡمٞ لَّا يَعۡقِلُونَ ﴿١٤﴾
كَمَثَلِ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ قَرِيبٗاۖ ذَاقُواْ وَبَالَ أَمۡرِهِمۡ وَلَهُمۡ عَذَابٌ
أَلِيمٞ ﴿١٥﴾ كَمَثَلِ ٱلشَّيۡطَٰنِ إِذۡ قَالَ لِلۡإِنسَٰنِ ٱكۡفُرۡ فَلَمَّا كَفَرَ
قَالَ إِنِّي بَرِيٓءٞ مِّنكَ إِنِّيٓ أَخَافُ ٱللَّهَ رَبَّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ﴿١٦﴾

(Madiinaa keessaa) mana qabanii fi Iimaana mooyxeffatan kan namoota gara isaanii baqatan jaalatanii fi waan isaanif kenname irratti qoma isaanii keessatti jibbaan wahiituu itti hin dhagahamnee fi odoo ofii isaaniitii itti dhimmamaniillee lubbuu isaanii irra isaanif (muhaajirootaf) dursa kennaniif (kennama).[1] Ammas namoonni don'ummaa lubbuu isaanii irraa eegaman, isaan sun warra milkaayuf jiru.

(10) Warreen isaan booda dhufanis akkas jedhu:- “Gooftaa keenya! nuuf araarami; obboleeyyan keenya kan iimaana irratti nu dursaniifis (araarami); onnee teenya keessattis isaan amananiif jibbansa (waanyoo) hin taasisin.[2] Gooftaa keenya! Ati akkaan gara-laafaa, rahmata godhaa dha” jedhu.

(11) yaa nabi Muhammad warra munaafiqootaa sana hin arginee? [3] Kan obboleeyyan isaanii warra kitaaba kennamerraa kafaraniin "odoo isin baatanii nutis isinii wajjin baana; isin irrattis eenyuufillee gonkumaa hin ajajamnu, yoo isin loltanis isin gargaarra" jedhanii (hin ilaaltuu?) Garuu, Rabbi akka isaan sobdoota ta'an ragaa ba'a.

(12) Odoo isaan baafamanii isaanii wajjiin hin ba'an; odoo isaan lolanillee isaan hin gargaaaran; odoo isaan gargaaranillee dugda duubaan gara galu (ni dheessu); ergasii tumsa homaatuu isaan irraa hin argatan.

(13) Dhugumatti, isintu Rabbiin irra onneewwan isaanii keessatti sodaatama. Kun waan isaan ummatoota hin beekne ta'aniifi.

(14) Yoo magaalaa da'annaan guutamte keessa, yookan (yoo) jidaara duubarraa ta'e malee odoo waliin ta'anillee isin hin waraanan. Diinummaan gidduu isaanii jiru daran cimaa dha. Ati tokkummaa qabu jettee yaadda, garuu onneewwan isaanii qoqqoodamtuudha. Kun waan isaan namoota hin hubanne ta'aniifi.

(15) Akka fakkeenya warreen yeroo dhihoo dura isaan darbanii, Adaba dalagaa isaanii dhandhaman. Adabni laalessaanis isaaniif jira.

(16) Akkuma sheeyxaanni ilma namaatin "(Rabbitti) kafari" jedhee erga inni kafaree booda "ani sirraa qulqulluu dha; ani Rabbii Gooftaa aalama hundaa ta'e sodaadha" jedhe.[4]

---

1 Boojii irraa waan muhaajiroonni isaan irraa foo’amanii kennameefif jibba hin qaban; inumaa itti gammadu. Muhaajiroonni manneen ansaarotaa keessa jiraatu. Nabiyyiin (ﷺ) erga qabeenya Banii Nadiir booji’anii booda ansaarota waamanii mana isaanii keessa qubachiisunii fi qabeenya isaanii qooduniif galata isaan muhaajirootaf godhaniif galateeffachuun, ergasii akkana jedhan: “yoo feetan waan Rabbiin (ﷺ) Banii Nadiir irraa boojiin naaf kenne kana isiniif muhaajirootaf addaan qooduu ni danda’a. Garuu muhaajiroonni akkuma durii mana keessan keessaa, qabeenya keessanis qooddatanii jiraatu. Yoo feetan ammoo kana isaanif kenneetin mana keessan keessaa ba’u.” Isaanis qabeenyi kun muhaajirootaf raabsamuu jaalatan; lubbuun isaaniis itti gammade.

2 Sahaabonni sadarkaa duraatti kana keessa seenu; waan mu’uminoonni hangafaa isaan ta’aniif. Kan bu’es isaan keessatti waan ta’eef. Namni onnee isaa keessatti jibbansa isaanii qabaate, akka raafidaa jechuu dha, kaballaan sheeyxaanaa isa argatee jira. Waliyyoota Rabbiiti fi irra caalaa ummata nabiyyiitti (ﷺ) diina waan ta’aniif feey’ii keessatti haqa qabaachuu dhiisii dilii guddaa keessa jiru. Namni isaan arrabsee fi rakkise ykn hirdhises akkasuma.

3 Isaan Abdallaah bin Ubayyii fi hiriyyoota isaati. Gara Banii Nadiir nama erguun diddaa keessan irratti cimaa; nuti isin hin kenninuu; yoo waraanamtan isin waliin lolla; yoo baafamtan isin waliin baana; waa’ee keessan irratti eenyuunillee tole hin jennu’ jedhan.

4 Fakkeenyi isaanii wal xiqqeessu fi wal gargaaruu dhabuu keessatti akka sheeyxaanni ilma namaa gowwoomsunii fi itti miidhagsuun isa kafarsiisee,





(17) Itti galli lamaan isaanii ibidda seenanii yeroo hunda isa keessa jiraachuu ta'e. Kunis mindaa "zaalimtoota" (mushrikoota, miidha-raawwattoota, kaafirootaa) ti.
(18) Yaa warra (Rabbitti) amantanii! Rabbiin sodaadhaa.[1] Lubbuunis waan boriif dabarfatte haa ilaaltu.[2] Ammas Rabbiin sodaadhaa. Dhugumatti, Rabbi waan isin hojjettan hunda akkaan beeka dha.
(19) Akka warra Rabbiin dagatanii, sababa kanaan Innis akka isaan of-dagatan isaan taasisee sana hin ta'inaa. Isaan sunniin "faasiqoota" (warra ajaja Rabbii dide).
(20) Warreen ibiddaati fi warreen Jannataa wal qixa hin ta'an. Warreen Jannataa isaan milkaa'oo dha.
(21) Odoo Qur'aana kana gaara irratti buufnee, silaa dhugumatti Rabbiin kan sodaatu, sodaa Rabbii irraa kan dhodhooyu ta'ee isa argita.[3] Fakkeenyota kanniinis akka xiinxalaniif jecha Nuti ilmaan namaatif dhiyeessine.
(22) Inni Rabbii Isa malee gooftan biraa hin jirre. Beekaa waan hin mul'annee(fagoo) fi mul'atuu(dhihoo)ti. Inni (Rabbiin) Isa "Ar-Rahmaan" (rahmanni Isaa hunda wal-ga'aa), "Ar-Rahiim (Isa mu'iminoota rahmata addaatin qananiisaa) ta'e.
(23) Inni (Rabbiin) Allaahii Isa malee gooftan biraa hin jirre. [4] Inni mootii, qulqulluu,[5] nagaa, mu'umina,[6] too'ataa,[7] injifataa,[8] al-jabbaar,[9] boonaa[10] dha. Waan isaan (warri

فَكَانَ عَٰقِبَتَهُمَآ أَنَّهُمَا فِي ٱلنَّارِ خَٰلِدَيۡنِ فِيهَاۚ وَذَٰلِكَ جَزَٰٓؤُاْ
ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٧﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَلۡتَنظُرۡ
نَفۡسٞ مَّا قَدَّمَتۡ لِغَدٖۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ
﴿١٨﴾ وَلَا تَكُونُواْ كَٱلَّذِينَ نَسُواْ ٱللَّهَ فَأَنسَىٰهُمۡ أَنفُسَهُمۡۚ أُوْلَٰٓئِكَ
هُمُ ٱلۡفَٰسِقُونَ ﴿١٩﴾ لَا يَسۡتَوِيٓ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِ وَأَصۡحَٰبُ
ٱلۡجَنَّةِۚ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَنَّةِ هُمُ ٱلۡفَآئِزُونَ ﴿٢٠﴾ لَوۡ أَنزَلۡنَا هَٰذَا
ٱلۡقُرۡءَانَ عَلَىٰ جَبَلٖ لَّرَأَيۡتَهُۥ خَٰشِعٗا مُّتَصَدِّعٗا مِّنۡ خَشۡيَةِ
ٱللَّهِۚ وَتِلۡكَ ٱلۡأَمۡثَٰلُ نَضۡرِبُهَا لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمۡ يَتَفَكَّرُونَ
﴿٢١﴾ هُوَ ٱللَّهُ ٱلَّذِي لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ عَٰلِمُ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِۖ
هُوَ ٱلرَّحۡمَٰنُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٢٢﴾ هُوَ ٱللَّهُ ٱلَّذِي لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ
ٱلۡمَلِكُ ٱلۡقُدُّوسُ ٱلسَّلَٰمُ ٱلۡمُؤۡمِنُ ٱلۡمُهَيۡمِنُ ٱلۡعَزِيزُ
ٱلۡجَبَّارُ ٱلۡمُتَكَبِّرُۚ سُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يُشۡرِكُونَ
﴿٢٣﴾ هُوَ ٱللَّهُ ٱلۡخَٰلِقُ ٱلۡبَارِئُ ٱلۡمُصَوِّرُۖ لَهُ ٱلۡأَسۡمَآءُ ٱلۡحُسۡنَىٰۚ
يُسَبِّحُ لَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ﴿٢٤﴾

## ترتيبها ٦٠ — سُورَةُ ٱلۡمُمۡتَحَنَةِ — آياتها ١٣

hin amanin Isatti) xunda'eessan irraa Rabbiin qulqulluu dha.
(24) Inni Rabbii uumaa, argamsiisaa, fakkii fedhe irratti uumaa (waan hundaa) ta'e. Isaaf maqoota gaggaarii ta'antu jiru. Wantoonni samiiwwanii fi dachii keessa jiran (hundi) Isa qulqulleessu (faarsu). Inni injifataa, abbaa murtii haqaati.[11]

---

erga inni ajaja isaa fudhatee waan inni itti miidhagse tole jedhee kafare booda, 'ani sirraa qulqulluu dha' jedhu sana.

1 Waan Inni isin ajaje hojjechuun, waan inni irraa isin dhorge irraa fagaachuun adaba Rabbii sodaadhaa.

2 Hojii irraa waan guyyaa qiyaamatiif ol kaawwatte maal akka ta'e lubbuun haa xiinxaltu.

3 Guddinnaa fi akkaataa barreeffama isaa, gorsa walitti qabataa onnee jiisu qabaachuu isaa irraa, qur'aanni kun gaara gubbaatti odoo bu'ee gaarichi guddaa fi cimaa ta'uu wajjin sodaa Rabbiitii fi adaba isaa, akkasumas dirqama jecha Rabbii kabajuu hin ba'u sodaa jedhuun ni dhodho'a ture.

4 Jajjabeessu fi sirritti mirkaneessuf jecha irra deddeebi'e.

5 Isa fokkinaa fi hirdhuu hundarraa qulqullaa'e; ykn 'Isa miidhaa Isaa jalaa uumamni hundi nagaa ba'e' jechuunis hiikameera.

6 Isa gabroota Isaatiif miidhaa jalaa nagaa ba'uu isaanii ragaa kenne; ykn Isa ergamtoota Isaa mu'ujizaawwan mul'isuun dhugo'oomses jedhamee hiikameera.

7 Isa gabroota Isaa hojii isaan hojjatan kamillee arguu fi to'atu.

8 Mo'ataa, injifataa yoomillee hin injifatamne jechuu dha.

9 Al-jabbaar jechuun guddinna Rabbii mul'isa; guddinni Isaa hangana jedhamee waan ibsamuu danda'u miti.

10 Isa hirdhuu hunda irraa boone, kan waan Isaaf hin malle irra guddaa ta'e. Boonni haala Rabbii keessatti faarfamaa dha; haala uumamaa keessatti garuu jibbamaa dha.

11 Qabxilee ijoo boqonnaa kana irraa argannuu keessaa gariin:- 1/Guddina Rabbiitii fi kabajaa Isaa; tokkummaa Isaati fi ergamaa ta'uu nabi Muhammad (ﷺ); 2/Rabbiin maqoota gaggaarii akka qabu; maqoota kanaan Isa kadhachuun akka danda'amu; 3/guddinaa fi kabajaa qur'aanni qabu; gaarris isa baadhachuu akka hin dandeenye fi odoo irratti bu'ee jiraatee sodaa Rabbii irraa babbaqaqee akka caccabu; 4/Barsiisuf fakkeenyatti fayyadamuun tooftaa barsiisaa keessa isa tokko akka ta'e; 5/Beellama diigun mallattoo nifaaqaa keessaa

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَّخِذُواْ عَدُوِّي وَعَدُوَّكُمۡ أَوۡلِيَآءَ تُلۡقُونَ إِلَيۡهِم بِٱلۡمَوَدَّةِ وَقَدۡ كَفَرُواْ بِمَا جَآءَكُم مِّنَ ٱلۡحَقِّ يُخۡرِجُونَ ٱلرَّسُولَ وَإِيَّاكُمۡ أَن تُؤۡمِنُواْ بِٱللَّهِ رَبِّكُمۡ إِن كُنتُمۡ خَرَجۡتُمۡ جِهَٰدٗا فِي سَبِيلِي وَٱبۡتِغَآءَ مَرۡضَاتِيۚ تُسِرُّونَ إِلَيۡهِم بِٱلۡمَوَدَّةِ وَأَنَا۠ أَعۡلَمُ بِمَآ أَخۡفَيۡتُمۡ وَمَآ أَعۡلَنتُمۡۚ وَمَن يَفۡعَلۡهُ مِنكُمۡ فَقَدۡ ضَلَّ سَوَآءَ ٱلسَّبِيلِ ١ إِن يَثۡقَفُوكُمۡ يَكُونُواْ لَكُمۡ أَعۡدَآءٗ وَيَبۡسُطُوٓاْ إِلَيۡكُمۡ أَيۡدِيَهُمۡ وَأَلۡسِنَتَهُم بِٱلسُّوٓءِ وَوَدُّواْ لَوۡ تَكۡفُرُونَ ٢ لَن تَنفَعَكُمۡ أَرۡحَامُكُمۡ وَلَآ أَوۡلَٰدُكُمۡۚ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ يَفۡصِلُ بَيۡنَكُمۡۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٞ ٣ قَدۡ كَانَتۡ لَكُمۡ أُسۡوَةٌ حَسَنَةٞ فِيٓ إِبۡرَٰهِيمَ وَٱلَّذِينَ مَعَهُۥٓ إِذۡ قَالُواْ لِقَوۡمِهِمۡ إِنَّا بُرَءَٰٓؤُاْ مِنكُمۡ وَمِمَّا تَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ كَفَرۡنَا بِكُمۡ وَبَدَا بَيۡنَنَا وَبَيۡنَكُمُ ٱلۡعَدَٰوَةُ وَٱلۡبَغۡضَآءُ أَبَدًا حَتَّىٰ تُؤۡمِنُواْ بِٱللَّهِ وَحۡدَهُۥٓ إِلَّا قَوۡلَ إِبۡرَٰهِيمَ لِأَبِيهِ لَأَسۡتَغۡفِرَنَّ لَكَ وَمَآ أَمۡلِكُ لَكَ مِنَ ٱللَّهِ مِن شَيۡءٖۖ رَّبَّنَا عَلَيۡكَ تَوَكَّلۡنَا وَإِلَيۡكَ أَنَبۡنَا وَإِلَيۡكَ ٱلۡمَصِيرُ ٤ رَبَّنَا لَا تَجۡعَلۡنَا فِتۡنَةٗ لِّلَّذِينَ كَفَرُواْ وَٱغۡفِرۡ لَنَا رَبَّنَآۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٥

**BOQONNAA 60FFAA:**

# SUURAA AL-MUMTAHINAA

**(BOQONNAA QORMAATA-MTUU/ YAALAMTUU)[1]**

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

(1) Yaa warra amantanii! Diina kiyyaa fi diina keessan jaalallee godhattanii hin qabatinaa.[2] isaan dhugaa irraa waan isinitti dhufetti kafaranii, ergamaa (Rabbiiti) fi isinis waan isin Rabbii, Gooftaa keessan ta'etti amantaniif qofa (isin) baasanii odoo jiran isin jaalala irraa icitii ergamaa Rabbii gara isaaniitti ergituu? Yoo karaa kiyya keessatti, jaalala kiyya barbaacha jihaada kan baatan ta'e (diina kiyyaa fi diina keessan jaalallee hin godhatinaa). Isin jaalala irraa icitii gara isaanitti ergitu; Ani garuu waan isin dhoksitanii fi waan isin ifa baaftanis nanbeeka. Namni isin irraa isa (gocha akkasii) hojjatu, inni dhugumatti karaa qajeelaa irraa jallatee (dabee) jira.

(2) Odoo isinirratti ol-aantummaa argatanii, silaa diinota isiniif ta'u turan; harkaa fi arraba isaaniis hamtuun gara keessanitti diriirfatu; akkasumas odoo kafartanii jaallatu.

(3) Firoonni keessanii fi ijoollen keessanis homaa isin hin fayyadan[3] guyyaa qiyaamaa addaan isin fo'a.[4] Rabbis waan isin hojjettan (hunda) argaa dha.

(4) Dhugumatti, Ibraahimii fi warreen isaa wajjin turan keessatti, yeroo ummata isaanitiin "nuti isinii fi waan isin Rabbiin malee gabbartan hunda irraa qulqulluu dha, isinitti kafarree jirra; gidduu keenya fi gidduu keessanitti diinummaani fi jibbansi zalaalamii ifa ba'ee jira; hanga Rabbii tokkichatti amantanitti" jedhan fakkeenya gaarii isiniif ta'ee jira. Jecha Ibraahiim abbaa isaatiin "araaran siif kadha; wanti (biraa) kan ani Rabbirraa siif godhu tokkoollee hin jiru" jedhe malee.[5] Gooftaa keenya! sirratti irkanneerra, gara keettis deebineerra, itti deebiinis garuma keeti.

---

tokko akka ta'e; 6/Injifatamuu Banii Nadiirif sababaan maal akka ta'e barannee jirra. Waahidii fi Suyuuxin akka gabaasanitti, guyyaa lola Badrii nabiyyiin mo'annaan Banii Nadiironni "kun dhuguma nabiyyii tawraat keessatti himame" jechuun fudhatanii turan. Guyyaa lola Uhud garuu isaan mo'atamanii miidhaan irra geenyan ejjennoo isaanii jijjiiranii waadaa isaan waliin galan diigan. Kanaaf moo'atamanis. 7/Muslimoonni sanyiin, bifaan, afaanin, addaan ba'uu akka hin qabne; 8/Qabeenyi boojii maal irra ooluu akka qabu; 9/Muslimoota muhaajiroota, ansaarotaa fi warreen boodarra dhufan jedhanii addaan baasuun akka danda'amu; kabajaan muhaajiroota fi ansaarotaa hangam guddaa akka ta'e; 10/Nama biraatif dursa kennuun hangam kabajaa akka qabu; 11/Baqattoota ufitti irkisuun sadarkaa inni qabu; 12/Sodaa fi luynummaan haallin yahuudaa akka ta'anii fi kaafiroonni muslima waraanuu irratti tokko yoo fakkaatanis gidduu isaanitti garuu jibbansi hamaan akka jiru baranna.

1 Boqonnaa qoratamtuu (Suuraa Al-Mumtahanaa) jedhamti. Boqonnaawwan Madiinaa keessaa isii takka.

2 Haaxib bin Abii Balta'aa yeroo lola fatihii Makkaa kan hijraa booda waggaa saddeettaffaa keessa adeemsifame nabiyyiin (ﷺ) garasitti duuluuf akka karoorfatan ibsuun xalayaa katabee gara qureeyshotaa erginaan, dhimma kana ilaalchistee suuraan kun buute. Keewwatattiin bifa kamiiniyyuu kuffaara jaalallee godhachuun dhoorgamaa ta'uu mul'ifti.

3 Ijoolle fi firoonni keessan kan isaanif jettanii, akkuma Haaxib godhe kuffaara jaalallee godhattan, guyyaa qiyaamaa homaa isin hin fayyadan. Kan isin fayyadu kuffaara diina godhachuu, jihaada itti ba'uu fi jaalallee isaan godhachuu dhiisudha.

4 Warra ajaja Rabbii fudhate jannata, warra ajaja Isaa dide ibidda seensisa.

5 Jechoota Ibraahiim hunda keessatti fakkeenyummaa gaarii qabdu, jecha inni abbaa isaatin jedhe malee. Kanaaf isii fakkeenya godhattanii abbaan keessan mushrika yoo ta'e araara hin kadhatinaaf.





لَقَدْ كَانَ لَكُمْ فِيهِمْ أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ لِّمَن كَانَ يَرْجُوا۟ ٱللَّهَ وَٱلْيَوْمَ ٱلْءَاخِرَ ۚ
وَمَن يَتَوَلَّ فَإِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْغَنِىُّ ٱلْحَمِيدُ ﴿٦﴾ ۞ عَسَى ٱللَّهُ أَن يَجْعَلَ
بَيْنَكُمْ وَبَيْنَ ٱلَّذِينَ عَادَيْتُم مِّنْهُم مَّوَدَّةً ۚ وَٱللَّهُ قَدِيرٌ ۚ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ
﴿٧﴾ لَّا يَنْهَىٰكُمُ ٱللَّهُ عَنِ ٱلَّذِينَ لَمْ يُقَـٰتِلُوكُمْ فِى ٱلدِّينِ وَلَمْ يُخْرِجُوكُم
مِّن دِيَـٰرِكُمْ أَن تَبَرُّوهُمْ وَتُقْسِطُوٓا۟ إِلَيْهِمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُقْسِطِينَ
﴿٨﴾ إِنَّمَا يَنْهَىٰكُمُ ٱللَّهُ عَنِ ٱلَّذِينَ قَـٰتَلُوكُمْ فِى ٱلدِّينِ وَأَخْرَجُوكُم
مِّن دِيَـٰرِكُمْ وَظَـٰهَرُوا۟ عَلَىٰٓ إِخْرَاجِكُمْ أَن تَوَلَّوْهُمْ ۚ وَمَن يَتَوَلَّهُمْ فَأُو۟لَـٰٓئِكَ
هُمُ ٱلظَّـٰلِمُونَ ﴿٩﴾ يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا جَآءَكُمُ ٱلْمُؤْمِنَـٰتُ
مُهَـٰجِرَٰتٍ فَٱمْتَحِنُوهُنَّ ۖ ٱللَّهُ أَعْلَمُ بِإِيمَـٰنِهِنَّ ۖ فَإِنْ عَلِمْتُمُوهُنَّ مُؤْمِنَـٰتٍ
فَلَا تَرْجِعُوهُنَّ إِلَى ٱلْكُفَّارِ ۖ لَا هُنَّ حِلٌّ لَّهُمْ وَلَا هُمْ يَحِلُّونَ لَهُنَّ ۖ وَءَاتُوهُم
مَّآ أَنفَقُوا۟ ۚ وَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ أَن تَنكِحُوهُنَّ إِذَآ ءَاتَيْتُمُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ ۚ
وَلَا تُمْسِكُوا۟ بِعِصَمِ ٱلْكَوَافِرِ وَسْـَٔلُوا۟ مَآ أَنفَقْتُمْ وَلْيَسْـَٔلُوا۟ مَآ أَنفَقُوا۟ ۚ
ذَٰلِكُمْ حُكْمُ ٱللَّهِ ۖ يَحْكُمُ بَيْنَكُمْ ۚ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿١٠﴾ وَإِن فَاتَكُمْ
شَىْءٌ مِّنْ أَزْوَٰجِكُمْ إِلَى ٱلْكُفَّارِ فَعَاقَبْتُمْ فَـَٔاتُوا۟ ٱلَّذِينَ ذَهَبَتْ
أَزْوَٰجُهُم مِّثْلَ مَآ أَنفَقُوا۟ ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ٱلَّذِىٓ أَنتُم بِهِۦ مُؤْمِنُونَ ﴿١١﴾

(5) Gooftaa keenya! Rakkoo warreen kafaraniitiif nun saaxilin, nuuf araarami, yaa Gooftaa keenya! Ati injifataa, haqa murteessaadha.

(6) Dhugumatti, isaan keessatti nama Rabbii fi guyyaa aakhiraa kajeeluuf, fakkeenyummaa gaariitu isiniif jira. Nama (kana didee) garagales, Rabbi Isatu dureessa (uumama irraa duroomaa), faarfamaadha.

(7) Akka tasaa Rabbiin gidduu keessanii fi gidduu warra isin itti diinomtaniitti jaalala argamsiisuu danda'a.[1] Rabbi danda'aadha, ammas Rabbi irra-araaramaa, akkaan rahmata godhaa dha.

(8) Rabbiin isaan sababaa amantiitin isin hin waraaninii fi manneen keessan irraa isin hin baasinitti tola oolu fi haqa isaanif gochuu irraa isin hin dhorgu. Dhugumatti, Rabbi haqa hojjettootaa ni jaallata.

(9) Rabbi kan isin dhorgu warreen sababaa amantiitiin isin waraanan, kan manneen keessan irraa isin baasanii fi isin baasuu irratti gargaaran wajjiin jaalala uumu irraayi. Namni isaanii wajjin jaalala uume, isaan sunniin warreen miidhaa hojjatani.

(10) Yaa warra amantan! yoo dubartoonni mu'uminaa[2] baqatanii isinitti dhufan[3] isaan qoradhaa.[4] Rabbiinis iimaana isaanii caalaatti beeka. Yoo mu'iminoota ta'uu isaanii mirkaneeffattan garuu gara warreen kafaraniitti isaan hin deebisnaa. Isaan (dubartoonni mu'iminaa) isaanif hayyamamoo miti; isaanis (dhiironni kaafiraas) isaanif (dubartoota mu'iminaatiif) hayyamamoo miti. Isaanifis waan isaan baasan kennaa. Yoo mahrii isaanii isaaniif kennitanii isaan fuutan cubbuu hin qabu. Waadaa niitiwwan keessan kan kaafiraa hin qabatinaa.[5] Isinis waan isaan irratti baaftan gaafadhaa; isaanis waan niitolii isaanii irratti baasan haa gaafatan. Kun murtii Rabbii ti. Isatu gidduu keessanitti murteessa. Rabbiin irra-beekaa, abbaa murtii haqaa ti.

(11) Yoo haadha manaalee keessan irraa wanti tokko gara kuffaarotaa isin jalaa miliqan, ergasii isaanirratti duultanii boojii

---

1 Gidduu keessanii fi mushrikoota Makkaatti, sallamanii hordoftoota amantii keessanii ta'uun, jaalala uumun ni mala. Kunis erga Makkaan banamtee namoonni baay'een sallamuuni fi islamummaan isaanii toluun raawwatameera. Ergasii isaani fi warreen isaan dura Islaamummaa qabatan gidduutti jaalalli argameera. Isaanis jihaada godhaniiru; hojii gara Rabbii isaan dhiheessus hojjataniiru. Nabiyyiin (ﷺ) Ummu Habiibaa intalli Abii Sufyaan fuudhanii turan. Garuu isaa wajjin jaalalli kan argame erga inni guyyaa fatihii Makkaa sallamee booda qofa ture. Abuu Sufyaanis ergamaa Rabbiitti (ﷺ) diinomuu dhiiseera. Abuu Hureeyraa (ﷺ) irraa akka gabaafametti, diinii Rabbii dhaabuu irratti, jalqabni nama warreen amantii irraa duubatti deebi'aniin lole Abuu Sufyaan bin Harbii ti. Keewwanni tunis isa ilaalchiftee buute.

2 Kuffaarota keessaa gara biyya mu'uminoonni jiranitti yoo baqatan jechuu dha.

3 Kun erga nabiyyiin (ﷺ) guyyaa Hudeeybiyyaa qureeyshota wajjiin nama muslima ta'ee gara isaanii dhufe deebisuuf, kan muslimoota irraa kafaree gara mushrikoota deeme garuu deebisuu dhabuu irratti walii galanii booda dubartoonni wahii baqatanii gara nabiyyii dhufnaan gara mushrikootaa akka hin deebifne dhoorguf buute.

4 Wanti gochuu qaban Islaamummaa fedhanii dhufuu isaanii qorachuudha. Dhirsaan wal loltee, ykn biyya jijjiiruu feetee, ykn duniyaa barbaacha kan dhuftu jiraachuu waan danda'uuf, jaalala Rabbii fi ergamaa Isaatif amantii Isaa fedhanii akka dhufan kakachiisun yoo kun mirkanaaye dhiirsa isii kan mushrikaatif mahrii fi waan inni itti baase kennamee isiin muslimoota waliin akka turtu godhama.

5 Kun dubartoota mushrikaa malee isaan abbootii kitaabaa hin ilaallatu.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ إِذَا جَآءَكَ ٱلۡمُؤۡمِنَٰتُ يُبَايِعۡنَكَ عَلَىٰٓ أَن لَّا يُشۡرِكۡنَ
بِٱللَّهِ شَيۡـٔٗا وَلَا يَسۡرِقۡنَ وَلَا يَزۡنِينَ وَلَا يَقۡتُلۡنَ أَوۡلَٰدَهُنَّ وَلَا يَأۡتِينَ
بِبُهۡتَٰنٖ يَفۡتَرِينَهُۥ بَيۡنَ أَيۡدِيهِنَّ وَأَرۡجُلِهِنَّ وَلَا يَعۡصِينَكَ
فِي مَعۡرُوفٖ فَبَايِعۡهُنَّ وَٱسۡتَغۡفِرۡ لَهُنَّ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ
﴿١٢﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَوَلَّوۡاْ قَوۡمًا غَضِبَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِمۡ
قَدۡ يَئِسُواْ مِنَ ٱلۡأٓخِرَةِ كَمَا يَئِسَ ٱلۡكُفَّارُ مِنۡ أَصۡحَٰبِ ٱلۡقُبُورِ ﴿١٣﴾

ترتيبها ٦١ — سُورَةُ الصَّفِّ — آياتها ١٤

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

سَبَّحَ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۖ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ
﴿١﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لِمَ تَقُولُونَ مَا لَا تَفۡعَلُونَ ﴿٢﴾
كَبُرَ مَقۡتًا عِندَ ٱللَّهِ أَن تَقُولُواْ مَا لَا تَفۡعَلُونَ ﴿٣﴾ إِنَّ
ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلَّذِينَ يُقَٰتِلُونَ فِي سَبِيلِهِۦ صَفّٗا كَأَنَّهُم
بُنۡيَٰنٞ مَّرۡصُوصٞ ﴿٤﴾ وَإِذۡ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوۡمِهِۦ يَٰقَوۡمِ لِمَ
تُؤۡذُونَنِي وَقَد تَّعۡلَمُونَ أَنِّي رَسُولُ ٱللَّهِ إِلَيۡكُمۡۖ فَلَمَّا
زَاغُوٓاْ أَزَاغَ ٱللَّهُ قُلُوبَهُمۡۚ وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡفَٰسِقِينَ ﴿٥﴾

yoo argattan, isaan niitoleen isaanii irraa deemaniif fakkaataa waan isaan (mahrii isaanitiif) baasanii kennaafii; Rabbii itti amantan sanas sodaadhaa.

(12) Yaa nabiyyii (kiyya)! dubartoonni mu'iminaa Rabbitti homaa qindeessuu dhabuu, hatuu dhabuu, 'zinaa' gochuu dhabuu, ijoollee isaanii ajjeesuu dhabuu, soba guddaa gidduu harkaa fi miila isaanii uumanii facaasuu dhabuu, waan gaarii keessatti ajaja kee akka hin dinne irratti waadaa siif galuuf gara kee yoo dhufan, waadaa isaanii irraa fuudhi; Rabbiinis araara isaanif kadhu; waan Rabbiin akkaan araaramaa, akkaan rahmata godhaa ta'eef.

(13) Yaa warra amantan! Ummatoota Rabbiin irratti dallane wajjin jaalallee wal hin godhatinaa. Dhugumatti, 'aakhiraa' irraa abdii murataniiru; akkuma kaafiroonni warra qabrii irraa abdii muratan.

## (BOQONNAA 61 FFAA:) SUURAA AS-SAFF

### (BOQONNAA HIRIIRAA)

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim Ta'eenin (Jalqaba)

(1) Wantoonni samiiwwan keessa jiranii fi wantoonni dachii keessa jiran (hundi) Rabbiin qulqulleessu (faarsu). Innis injifataa, abbaa murtii haqaa ti.

(2) Yaa warra amantan! maalif waan hin hojjenne haasoftuu?[1]

(3) Waan hin hojjanne haasa'uun keessan Rabbiin biratti akkaan jibbamaa dha!

(4) Dhugumatti, Rabbiin isaan karaa Isaa keessatti akka ijaarsa wal-qabataa[2] ta'anii hiriira galuun lolan ni jaalata.[3]

(5) Isa Yeroo Muusaan ummata isaatiin jedhes:[4] 'yaa ummata (kiyya)! ani ergamaa Rabbii kan gara keessanitti ergame akkan ta'e sirriitti odoo beektanii,[5] maalif na rakkiftu? [6] Garuu isaan garagallaan, Rabbiin onneewwan isaanii garagalche.[7] Rabbiinis namoota ajaja Isaa didan hin qajeelchu.

(6) Yeroo Iisaan ilma Maryam jedhes: "yaa ilmaan Israa'iil! Ani ergamaa Rabbii kan waan 'tawraatin' keessatti na dura bu'e dhugoomsu fi ergamaa na booda dhufu kan maqaan isaa 'Ahmad' ta'een (isin) gammachiisuf gara keessanitti ergame.

---

1 Ibni Abbaas akkana jedhu:- 'jihaadni dirqama ta'uu dura mu'uminoonni gariin 'Rabbi odoo hojii irra jaalatamaa nuuf himee silaa ni hojjenna turre' jedhu turan. Garuu yeroo Rabbiin hojiin gara Isaatti irra jaalatamaa ta'e jihaada ta'uun yeroo itti himamu mu'uminoonni gariin jibbanii, ajajni Isaas itti jabaate; kanaaf keewwanni tun buute.

2 Tokko isa biraatti qabatee qaama tokko fakkaata. Kun egaa jabina isaanitii fi human isaan ajaja Rabbiitif qaban irraa ka'uuni. Isaan gidduu diinni akka seenu qaawwa hin uuman.

3 Asitti Rabbiin (ﷻ) karaa Rabbii keessatti loluun irra guddaa waan Innii gabricha Isaa irraa jaalatuuti. Hadiisa keessattis "mataan waa hundaa Islaamummaadha, utubaan isaa salaata; dhukti isaa karaa Rabbii keessatti qabsaa'uu (jihaada ba'uu) dha" kan jedhu jira.

4 Rabbiin (ﷻ) erga namoota karaa isaa keessatti lolan akka jaalatu ibsee booda, Muusaa fi Iisaan tawhiidatti akka ajajanii fi karaa Rabbii keessatti jihaada gochuun namoota isaan didan akka adaban isaan ajaje. Kunis ummanni nabi Muhammad (ﷺ) nabiyyii isaanii irratti akka ummanni Muusaa fi Iisaa hojjetan akka hin hojjenne akeekkachiisufi.

5 Akka ani ergamaa Rabbii ta'e odoo bektanii maaf na rakkistu? Nabiyyini ni kabajama. Mu'ujizaawwan ergamummaa kiyya mirkaneessanii fi beekumsa haqaa akka beektan godhan waan argitaniif, shakkii homaatuu hin qabdanu.

6 Shari'aa Rabbiin dirqama isin irratti godhe kan ani itti isin ajaju diduun ykn na arrabsuuni fi na xiqqeessun maaf na rakkistu jechuu dha.

7 Isaan nabiyyii isaanii rakkisuun haqa dhiifnan, mindaa waan hojjatanii Rabbiin onnee isaanii haqa irraa dabse.





Ragaawwan ifa ta'aniin isaanitti dhufnaan ammoo ‘kun raaga ifa bahaa dha’ jedhan.

(7) Nama Rabbiin irratti soba uumee odeesse, kan innuu gara Islaamummaatti waamamu caalaa namni miidhaa hojjate eeynu? Rabbiinis ummata "zaalimuun" (mushrikoota, badi-raawwattoota, ykn kaafiroota) ta'an hin qajeelchu.

(8) Ifa Rabbii afaan isaanitiin dhaamsuuf (Islaamummaa balleessuf) yaalii godhu.[1] Rabbiinis guutaa ifna (amantii) Isaa ti; odoo kaafiroonni jibbanillee.

(9) Inni (Rabbiin) Isa ergamaa Isaa qajeelfamaa fi amantii dhugaatin, amantii hundarratti ol isa taasisuuf erge; odoo "mushrikoonni" (warreen Rabbii wajjin wantoota biraa gabbaran) jibbaniillee.

(10) Yaa warra amantan! gara daldala azaaba laalessaa jalaa isin baasuutti isin akeekuu?[2]

(11) Rabbii fi ergamaa Isaatti amantu; karaa Rabbii irratti qabeenyaa fi lubbuu keessaniin qabsooftu. Yoo kan beektan taatan kanatu isiniif caala.

(12) (Rabbiin) cubbuuwwan keessan isiniif araarama.[3] Jannatoota laggeen isaan jala yaa'anis isin seensisa. Jannata “adnii” keessattis manneen gaggaarii (isiniif) qopheessee jira.[4] Kun milkii guddaa dha.

(13) Waan biraas kan isin jaalattan (isiniif kenna).[5] (Innis) tumsa Rabbiin irraa ta'ee fi injifannoo as dhihooti.[6] Kanaaf mu'uminoota gammachiisi.[7]

وَإِذْ قَالَ عِيسَى ٱبْنُ مَرْيَمَ يَٰبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ إِنِّى رَسُولُ ٱللَّهِ إِلَيْكُم مُّصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَىَّ مِنَ ٱلتَّوْرَىٰةِ وَمُبَشِّرًۢا بِرَسُولٍ يَأْتِى مِنۢ بَعْدِى ٱسْمُهُۥٓ أَحْمَدُ ۖ فَلَمَّا جَآءَهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ قَالُوا۟ هَٰذَا سِحْرٌ مُّبِينٌ ﴿٦﴾ وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ ٱلْكَذِبَ وَهُوَ يُدْعَىٰٓ إِلَى ٱلْإِسْلَٰمِ ۚ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٧﴾ يُرِيدُونَ لِيُطْفِـُٔوا۟ نُورَ ٱللَّهِ بِأَفْوَٰهِهِمْ وَٱللَّهُ مُتِمُّ نُورِهِۦ وَلَوْ كَرِهَ ٱلْكَٰفِرُونَ ﴿٨﴾ هُوَ ٱلَّذِىٓ أَرْسَلَ رَسُولَهُۥ بِٱلْهُدَىٰ وَدِينِ ٱلْحَقِّ لِيُظْهِرَهُۥ عَلَى ٱلدِّينِ كُلِّهِۦ وَلَوْ كَرِهَ ٱلْمُشْرِكُونَ ﴿٩﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ هَلْ أَدُلُّكُمْ عَلَىٰ تِجَٰرَةٍ تُنجِيكُم مِّنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿١٠﴾ تُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَتُجَٰهِدُونَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ بِأَمْوَٰلِكُمْ وَأَنفُسِكُمْ ۚ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿١١﴾ يَغْفِرْ لَكُمْ ذُنُوبَكُمْ وَيُدْخِلْكُمْ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ وَمَسَٰكِنَ طَيِّبَةً فِى جَنَّٰتِ عَدْنٍ ۚ ذَٰلِكَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿١٢﴾ وَأُخْرَىٰ تُحِبُّونَهَا ۖ نَصْرٌ مِّنَ ٱللَّهِ وَفَتْحٌ قَرِيبٌ ۗ وَبَشِّرِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٣﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ كُونُوٓا۟ أَنصَارَ ٱللَّهِ كَمَا قَالَ عِيسَى ٱبْنُ مَرْيَمَ لِلْحَوَارِيِّـۧنَ مَنْ أَنصَارِىٓ إِلَى ٱللَّهِ ۖ قَالَ ٱلْحَوَارِيُّونَ نَحْنُ أَنصَارُ ٱللَّهِ ۖ فَـَٔامَنَت طَّآئِفَةٌ مِّنۢ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ وَكَفَرَت طَّآئِفَةٌ ۖ فَأَيَّدْنَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ عَلَىٰ عَدُوِّهِمْ فَأَصْبَحُوا۟ ظَٰهِرِينَ ﴿١٤﴾

(14) Yaa warra amantan! Tumsitoota Rabbii ta'aa; akkuma Iisaa ilma Maryam hawaariyootan ‘(waamicha ani) gara Rabbiitti (godhu irratti) eenyutu naaf tumsa?’ jennaan, hawaariyoonni ‘nuti tumsitoota Rabbii ti’ jedhe.[8] Ilmaan Isra'iil irraa gar-tokkeen

---

1 Islaamummaa balleessuu fi qajeelfama isaa irraa jechoota isaanii kan sobaatin dhoorguf yaaluu keessatti haalli isaanii akka nama ifa guddaa hafuura afaan isaatin dhaamsuf yaalu ti. rakkisuun haqa dhiifnan, mindaa waan hojjataniitif Rabbiin onnee isaanii haqa irraa dabse.

2 Hojii daldalatti fakkeesse; waan akkuma daldalaan bu'aan argamu isaanis argamuuf. Kunis jannata seenu fi ibidda irraa baraaruu isaanitiin mirkanaa'a. Daldalli kunis isa keewwattoota itti aanan lamaan keessatti ibsame. Hiikni isaan lamaaniis iimaanaa fi jihaadni mindaan isaan Rabbi biraa argamsiisan jannata. Kun ammoo daldala bu'a-qabeessa.

3 Jalqaba meeshaa ittiin daldalamu addeesse. Asitti ammoo mindaa waadaa isaanif gale: ‘yoo amantan, Rabbiin isiniif araarama’ jechuu ibse.

4 Jannata dhaabbataa jireenyi isaa du'aanis ta'e, irraa ba'uun hin jirre keessa yeroo hunda jiraattu.

5 Wanti biraas kan isin jaallattantu isiniif jira.

6 Tumsa Rabbiin diina injifatuu irratti isiniif godhuu fi qureeyshota moo'attanii injifannoon Makkaan banuu dha. Axaa'i akka jedhutti ammoo, banamuu Faarsi fi Ruumitu itti yaadame.

7 Yaa Muhammad! Mu'uminoota duniyatti tumsa Rabbiiti fi injifannoon banamuu Makkaatin, aakhiratti ammoo jannataan gammachiisi jechuu dha.

8 Isin irraa eenyutu waan Rabbitti ittiin dhihaatamu hojjechuu irratti naaf tumsa ykn na gargaara? Hawaariyoonni tumsitoota Iisaa, sahaabota isaa gaggaarotaa fi warra jalqaba itti amane. Lakkoofsi isaanii dhiirota kudha lama. Qataadaan jecha Rabbii kana ilaalchisee akkana jedha: ‘kun faaruu Rabbiitin ta'e; dhiirotiin torbaatamni nabiyyitti dhufanii Aqabaa biratti waadaa isaanif galan. Ufitti isaan qabuun hanga Rabbiin amantii Isaa ifa baasutti isaanif tumsan. Ergamaan Rabbii (ﷺ) garee Aqabatti isaanitti dhufaniin akkana jedhan: “Isin keessaa namoota kudha lama kan bakka isin bu'an filadhaa naaf kennaa; akkuma hawaariyyoonni Iisaa ilma Maryamiif bakka buufaman jechuu dha. Ergasii namoota bakka buufamaniin-isin bakka bu'oota namoota keessaniiti; akkuma hawaariyyoonni Iisaa ilma Maryamiif bakka bu'oota ta'an. Ani ammoo bakka bu'aa ummata kiyyaati’ isaan jennaan isaanis ‘eeyye’ jedhan.”

سُورَةُ الجُمُعَةِ — ترتيبها ٦٢ — آياتها ١١

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

يُسَبِّحُ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ ٱلۡمَلِكِ ٱلۡقُدُّوسِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡحَكِيمِ ١ هُوَ ٱلَّذِي بَعَثَ فِي ٱلۡأُمِّيِّـۧنَ رَسُولٗا مِّنۡهُمۡ يَتۡلُواْ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتِهِۦ وَيُزَكِّيهِمۡ وَيُعَلِّمُهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡحِكۡمَةَ وَإِن كَانُواْ مِن قَبۡلُ لَفِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٢ وَءَاخَرِينَ مِنۡهُمۡ لَمَّا يَلۡحَقُواْ بِهِمۡۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٣ ذَٰلِكَ فَضۡلُ ٱللَّهِ يُؤۡتِيهِ مَن يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ ذُو ٱلۡفَضۡلِ ٱلۡعَظِيمِ ٤ مَثَلُ ٱلَّذِينَ حُمِّلُواْ ٱلتَّوۡرَىٰةَ ثُمَّ لَمۡ يَحۡمِلُوهَا كَمَثَلِ ٱلۡحِمَارِ يَحۡمِلُ أَسۡفَارَۢاۚ بِئۡسَ مَثَلُ ٱلۡقَوۡمِ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِۚ وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٥ قُلۡ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ هَادُوٓاْ إِن زَعَمۡتُمۡ أَنَّكُمۡ أَوۡلِيَآءُ لِلَّهِ مِن دُونِ ٱلنَّاسِ فَتَمَنَّوُاْ ٱلۡمَوۡتَ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٦ وَلَا يَتَمَنَّوۡنَهُۥٓ أَبَدَۢا بِمَا قَدَّمَتۡ أَيۡدِيهِمۡۚ وَٱللَّهُ عَلِيمُۢ بِٱلظَّٰلِمِينَ ٧ قُلۡ إِنَّ ٱلۡمَوۡتَ ٱلَّذِي تَفِرُّونَ مِنۡهُ فَإِنَّهُۥ مُلَٰقِيكُمۡۖ ثُمَّ تُرَدُّونَ إِلَىٰ عَٰلِمِ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٨

amananii jiru; gar-tokkeen ammoo kafaranii jiru. Isaan amanan diinota isaanii irratti waan jabeessineef, ol'aantoa ta'aniiru.

## (BOQONNAA 62 FFAA:) SUURAA AL-JUM'AA

### (BOQONNAA JUM'AA)[1]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim Ta'eenin (Jalqaba)

(1) Wanti samiwwanii fi dachii keessa jiran hundi Rabbii mootii, qulqulluu, injifataa, ogeessa waan hundaa ta'e (hirdhina irraa) qulqulleessu (faarsu).

(2) Inni (Rabbiin) Isa ummatoota wallaaloo[2] keessatti ergamaa isaan irraa ta'e, kan keewwatoota Isaa isaan irratti qara'u,[3] kan (xurii shirkii irraa) isaan qulqulleessu fi kitaaba fi 'hikmaa' isaan barsiisu[4] erge sana; yoo san dura jallinna ifa ba'aa keessa turanis.

(3) Warreen biraa kan isaan (muslimoota) irraa ta'anii fi isaan hin dhaqqabinis.[5] Inni (Rabbii) injifataa, abbaa murtii haqaa ti.

(4) Kun dilbii (ni'imaa) Rabbii ti; nama fedheef kenna. Waan Rabbii abbaa tola guddaa ta'eef.

(5) Fakkeenyi warra "Tawraatin" baachifamanii, ergasii isa hin baadhatinii akka fakkeenya harree kitaaba guddaa (ergaa inni qabu hin beekne) baatuu ti.[6] Fakkeenyi ummatoota keewwatoota Rabbii kijibsiisanii akkam fokkataa dha![7] Rabbiinis ummatoota miidhaa hojjatan hin qajeelchu.

(6) (Yaa Muhammad!) jedhi:- "Yaa warreen yahuudomtan! yoo 'nuti namoota biraatin ala jaalallee Rabbii ti' jettanii kan mormitan ta'e, mee du'a hawwaa; yoo kan dhugaa dubbattan taatan.[8]

(7) Garuu wantoota (maasetoota) harkiin isaanii durfatan (dabarfatan kan akka Tawraatin gara hin malletti hiiku fi jijjiiruu) irraa kan ka'e gonkumaa isa (du'a) hin hawwan. Rabbi warreen miidhaa hojjatan ni beeka.

(8) (Yaa Muhammad!) jedhi:- "Dhugumatti, duuti isin irraa dheessitan kun isinuma

---

1 Suurawwan Madiinaa keessaa isii takka.

2 'Ummiyyi' nama hin katabnee fi hin dubbifne. Yeroo san Araboonni hedduun katabuu fi dubbisuu waan hin beeknef keewwanni tun isaan baantee buute.

3 Kan odoo katabuu fi dubbisuu hin beekne fi eenyullee irraa hin baratin qur'aana Rabbii isaan irratti qara'u.

4 'Kitaaba' kan jedhame 'qur'aana' yoo ta'u, 'hikmaa'n ammoo hadiisatti hiikameera. Anas bin Maalikii fi warri biraa garuu 'kitaaba' qalamaan barreessutti, 'hikmaa' ammoo beekumsa amantiitti hiikanii jiru.

5 Muslimoota Arabaatis ta'ee kan araba hin ta'in kan isaan booda hanga guyyaa qiyaamatti dhufanis ni qulqulleessa jechuu dha. Abuu Hureeyraan akkana jedhu: 'yeroo suuraan jum'aa buutu nabiyyii bira taa'aa turre. Isaanis isii qara'an. Yeroo bakka "warra biraa kan isaan irraa ta'an kan isaan hin dhaqqabin" jedhu ga'an, namni tokko 'yaa ergamaa Rabbii! Isaan nun dhaqqabin sunniin eenyu?' jechuun gaafate. Isaanis harka isaanii Salmaan Al-Faarsii irra kaayudhaan akkana jedhan: "Isa lubbuun tiyya harka Isaa jirtutti kakadhee, odoo iimaanni bakkalcharra kan jiraatu ta'ee, silaa dhiirota isaan kanneen irraa ta'etu argata." (Bukhaarii)

6 Kun fakkeenya Rabbiin yahuudota tawraatitti hojjechuu didaniif taasifame. Kan ergasii hin baadhatin jechuun kan itti hin dalagin, kan ajaja isa keessa jiru hin fudhatin jechuu dha.

7 Rabbiin fakkeenya kana warra ergamaa Rabbii (ﷺ) odoo isaan minbara gubbaa dhaabbatanii khuxbaa godhan dhiisanii gara daldalaa deemanii fi warra biraas kan odoo imaamni khuxbaa godhu dhageeffachuu dhiisanii irraa deebi'an sodaachisuuf dursee fide. Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu: "Namni guyyaa jum'aa odoo imaamni khuxbaa godhu dubbate akka harree kitaaba guddaa baadhatuu ti. Inni isa sanaan cal'isi jedhus jum'aan isaa duraa bada."

8 Kunis waan yahuudonni 'nuti namoota biraa irra caalmaa qabna; nu qofatu jaalallee Rabbiiti; nuti ilmaani fi jaalatamtoota Isaati' jedhaniif Rabbiin (ﷺ) ergamaa Isaatin "mee yoo akka isin jettan ta'e du'a hawwa" jedhiin jechuun isaan ajaje.





يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا نُودِيَ لِلصَّلَوٰةِ مِن يَوۡمِ ٱلۡجُمُعَةِ فَٱسۡعَوۡاْ إِلَىٰ ذِكۡرِ ٱللَّهِ وَذَرُواْ ٱلۡبَيۡعَۚ ذَٰلِكُمۡ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٩ فَإِذَا قُضِيَتِ ٱلصَّلَوٰةُ فَٱنتَشِرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَٱبۡتَغُواْ مِن فَضۡلِ ٱللَّهِ وَٱذۡكُرُواْ ٱللَّهَ كَثِيرٗا لَّعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ ١٠ وَإِذَا رَأَوۡاْ تِجَٰرَةً أَوۡ لَهۡوًا ٱنفَضُّوٓاْ إِلَيۡهَا وَتَرَكُوكَ قَآئِمٗاۚ قُلۡ مَا عِندَ ٱللَّهِ خَيۡرٞ مِّنَ ٱللَّهۡوِ وَمِنَ ٱلتِّجَٰرَةِۚ وَٱللَّهُ خَيۡرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ١١

## سُورَةُ المُنَافِقُونَ

ترتيبها ٦٣ — آياتها ١١

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

إِذَا جَآءَكَ ٱلۡمُنَٰفِقُونَ قَالُواْ نَشۡهَدُ إِنَّكَ لَرَسُولُ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ إِنَّكَ لَرَسُولُهُۥ وَٱللَّهُ يَشۡهَدُ إِنَّ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ لَكَٰذِبُونَ ١ ٱتَّخَذُوٓاْ أَيۡمَٰنَهُمۡ جُنَّةٗ فَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِۚ إِنَّهُمۡ سَآءَ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٢ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ ءَامَنُواْ ثُمَّ كَفَرُواْ فَطُبِعَ عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ فَهُمۡ لَا يَفۡقَهُونَ ٣ ۞ وَإِذَا رَأَيۡتَهُمۡ تُعۡجِبُكَ أَجۡسَامُهُمۡۖ وَإِن يَقُولُواْ تَسۡمَعۡ لِقَوۡلِهِمۡۖ كَأَنَّهُمۡ خُشُبٞ مُّسَنَّدَةٞۖ يَحۡسَبُونَ كُلَّ صَيۡحَةٍ عَلَيۡهِمۡۚ هُمُ ٱلۡعَدُوُّ فَٱحۡذَرۡهُمۡۚ قَٰتَلَهُمُ ٱللَّهُۖ أَنَّىٰ يُؤۡفَكُونَ ٤

argata.[1] Ergasii gara (Rabbii) beekaa waan miira namaa irraa fagoo ta'ee fi waan miiratti dhihoo ta'eetti deebfamtu. Innis waan isin dalagaa turtan (hunda) isinitti hima; (gatii hojii keessaniis isiniif kenna).

(9) Yaa warra amantan! Yeroo guyyaa jum'aah salaataf lallabame,[2] gara 'zikrii' Rabbii (khuxbaa dhageeffachuuti fi salaata jum'aah raawwachuu) deemaa; hojii bittaa fi gurgurtaas dhiisaa.[3] Yoo kan beektan ta'e kanatu isiniif caala.

(10) Yeroo salaanni xumuramte ammoo dachii keessa faca'aa; ni'imaa (rizqii) Rabbii irraa barbaaddadhaa. Akka milkooftaniif baay'inaan Rabbiin faarsaa.[4]

(11) Yeroo daldala yookan tapha (wahii) argan garasitti bittinnaa'u;[5] sihii (minbara irra) dhaabbatu si dhiisanii. (Yaa Muhammad! warreen saniin) jedhi:- 'wanta Rabbiin bira jirutu taphaa fi daldala irra caala. Rabbiinis irra caalaa arjoota ti.'

## BOQONNAA 63 FFAA:
# SUURAA AL-MUNAAFIQUUN
## (BOQONNAA MUNAAFIQOOTAA)[6]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

(1) (Yaa Muhammad!) munaafiqoonni yeroo sitti dhufan,[7] 'dhugumatti, nuti ragaa baanaa; ati ergamaa Rabbii ti' (siin) jedhu.[8] Eeyye, Rabbi akka ati dhugumatti ergamaa Isaa taate ni beeka. Kanarraattis ragaa ba'a; munaafiqoonni dhugumatti kijibdoota.[9]

(2) Kakuu (sobaa) isaanii gaachana godhachuun karaa Rabbii irraa (namoota) dhorgu.[10] Isaan dhugumatti wanti isaan dalagan garmalee fokkataa dha.

(3) Kun kan ta'e waan isaan amananii ergasii kafaranii fi. Onneewwan isaaniis duuchamaniiru; kanaafuu isaan (dhugaa) hin hubatan.

(4) Yeroo isaan ilaaltes qaamoleen isaanii si dinqisiisu. Yeroo isaan haasa'an haasaan isaaniis si dhageeffachiisa.[11] Dhugumatti,

---

1 Garuma isin itti dheessitan san irraa gara keessan dhufee wal- argitu.
2 Lallabni itti fedhame azaana. Guyyaa jum'aa erga imaamni minbara irra ba'e booda jechuu dha; waan yeroo nabiyyii (ﷺ) keessa azaanni tokko malee hin jirreef. Azaanni jum'aa inni jalqabaa Usmaantu bakka sahaabonni jiranitti waan Madiinan bal'atteef jecha itti dabale.
3 Guyyaa jum'aa erga mu'azzinni azaana godhee booda bittaa fi gurgurtaan haraama.
4 Yeroo bittanii fi gurgurtan Rabbiin yaadachuu hin dhiisinaa; baay'inaan Isa galateeffadhaa. Zikriiwwan gara Rabbiitti isin dhiheessan kan akka 'Alhamdu Lillaah, Subhaanallaah, Allaahu Akbar, Astaghfirullaah, kkf' baay'inaan jedha.
5 Sababaan keewwanni tun buuteef, Madiinaatti bara beelli bu'e tokko odoo nabiyyiin (ﷺ) khuxbaa godhaa jiranii gareen daldalaa tokko Shaam irraa gale. Namoonnis gara isaanitti faca'anii masjiida keessatti namoonni 12 qofti hafan. Dubartoonni torbas isaan waliin akka hafan gabaafameera. Gocha kana balaaleffachuuf buute.
6 Boqonnaawwan Madiinaa keessaa isii takka.
7 eroo gara kee dhufanii teessuma kee irratti argaman.
8 Ragaa isaanii kakuun jabeessu; kunis jecha onnee isaanii keessaa madde ta'uu ibsuu fi yaadni isaaniis qulqulluu akka ta'e mul'isuufi.
9 Jechi isaanii kan ergamummaa nabiyyii (ﷺ) ragaa ba'an onnee isaanii irraa kan maddee fi qulqullummaan itti amananii akka ta'e, akkasumas jecha afaanii akka hin ta'in ragaan ergamummaa kan nuti kennine haqa; kan isaan jedhan sun soba.
10 Kakuu isiniif kakatan kanaan ajjeefamaa fi booji'ama keessan irraa ittifamuun namoota iimaana, jihaada, ajaja Rabbii fi ergamaa Isaa raawwachuu, fi kkf irraa dhorguuf.
11 Collummaa haasaa fi arraba isaanii irraa, jechi isaanii dhugaa akka ta'e yaaddu; mataan munaafiqootaa Abdallaah bin Ubayyi arrabni isaa akkaan collee, qaamni isaa furdaa fi bareedaa ture.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ تَعَالَوْا يَسْتَغْفِرْ لَكُمْ رَسُولُ اللَّهِ لَوَّوْا رُءُوسَهُمْ
وَرَأَيْتَهُمْ يَصُدُّونَ وَهُم مُّسْتَكْبِرُونَ ﴿٥﴾ سَوَاءٌ عَلَيْهِمْ
أَسْتَغْفَرْتَ لَهُمْ أَمْ لَمْ تَسْتَغْفِرْ لَهُمْ لَن يَغْفِرَ اللَّهُ لَهُمْ ۚ إِنَّ
اللَّهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْفَاسِقِينَ ﴿٦﴾ هُمُ الَّذِينَ يَقُولُونَ
لَا تُنفِقُوا عَلَىٰ مَنْ عِندَ رَسُولِ اللَّهِ حَتَّىٰ يَنفَضُّوا ۗ وَلِلَّهِ
خَزَائِنُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَلَٰكِنَّ الْمُنَافِقِينَ لَا يَفْقَهُونَ
﴿٧﴾ يَقُولُونَ لَئِن رَّجَعْنَا إِلَى الْمَدِينَةِ لَيُخْرِجَنَّ الْأَعَزُّ
مِنْهَا الْأَذَلَّ ۚ وَلِلَّهِ الْعِزَّةُ وَلِرَسُولِهِ وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَلَٰكِنَّ
الْمُنَافِقِينَ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٨﴾ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تُلْهِكُمْ
أَمْوَالُكُمْ وَلَا أَوْلَادُكُمْ عَن ذِكْرِ اللَّهِ ۚ وَمَن يَفْعَلْ
ذَٰلِكَ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الْخَاسِرُونَ ﴿٩﴾ وَأَنفِقُوا مِن مَّا رَزَقْنَاكُم
مِّن قَبْلِ أَن يَأْتِيَ أَحَدَكُمُ الْمَوْتُ فَيَقُولَ رَبِّ لَوْلَا أَخَّرْتَنِي
إِلَىٰ أَجَلٍ قَرِيبٍ فَأَصَّدَّقَ وَأَكُن مِّنَ الصَّالِحِينَ ﴿١٠﴾ وَلَن
يُؤَخِّرَ اللَّهُ نَفْسًا إِذَا جَاءَ أَجَلُهَا ۚ وَاللَّهُ خَبِيرٌ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١١﴾

## سُورَةُ التَّغَابُنِ

ترتيبها ٦٤ — آياتها ١٨

isaan akka mukkiin irkifamaniiti.[1] Iyyansi hundi (waanuma) isaan irratti (iyyame) se'u.[2] diinota jechuun isaani; kanaafuu ofirraa isaan eegi (fageessi). Rabbiin isaan haa abaaruu! Akkamitti karaa dhugaa didu (isarraa maqu)?

(5) Yeroo ‘ergamaan Rabbii araarama isiniif haa kadhatuu koottaa’ jedhaman, (didanii) mataa isaanii raasu.[3] Akkasumas, (karaa Rabbii irraa) fuula kan deeffatanii fi kan boonan ta’anii isaan argita.[4]

(6) Araarama isaanif kadhattes, kadhachuu baattes isaanif tokkoma.[5] Rabbiin isaanif hin araaramu. Dhugumatti, Rabbi warreen ajaja isaa didan hin qajeelchu.

(7) Isaan warra ‘namoota ergamaa Rabbii bira jiran irratti hin arjoominaa; hanga isaan bittinnaa’anitti’ jedhani. Kuusaalen samiiwwanii fi dachiis kan Rabbii ti. Garuu munaafiqoonni hin hubatan.

(8) Ni jedhu- ‘yeroo gara Madiinaa deebine, isaan kabajamoon isii (Madiinaa) irraa isaan salphoo baasujedhan.’[6] kabajaan kan Rabbiiti, kan ergamaa Isaati; kan mu'uminootaati. Garuu munaafiqoonni hin beekan malee.

(9) Yaa warra amantan! Qabeenyi keessanii fi ilmaan keessan yaadannoo (zikrii) Rabbii irraa isin hin dagin.[7] Namni kana dalage (zikrii Rabbii irraa dagame), isaan sunniin warra hoongoo ti.

(10) Akkasumas, waan nuti isiniif kennine irraa arjoomaa; odoo tokko tokkoo keessanitti duuti dhuftee ‘Gooftaa (kiyya)! odoo yeroo gabaabaa na tursiiftee[8] silaa ‘sadaqaa’ (zakaan) kennadhan ture; namoota gaggaarii (saalihoota) irraayin ta'an ture’ odoo hin jedhin dura.

(11) Garuu Rabbi lubbuu takka yeroo beellamni isii ga'e hin tursiisu. Rabbiin waan isin dalagdan sirriitti beeka.

---

1 Teessuma isaanii kan ergamaa Rabbii (ﷺ) wajjin taa’an keessatti mukkiin walitti qabamanii dallaatti irkifamanitti fakkeeffamaniiru. Kunis waan isaan teessuma nabiyyii (ﷺ) waliinii kana irraa hubannoo bu’a-qabeessa hiriyyoonni isaanii itti fayyadaman hin arganneefi.

2 Munaafiqoonni wanti icitii isaanii ifa baasu fi dhiiga fi qabeenya isaanii halaalchu nutti bu’a jechuu sodaachaa akka turan himama.

3 Tuffii waan saniiti fi diddaa kadhaa araaraatiif mataa isaanii raasu.

4 Isaan sanaa olitti waan uf ilaalaniif gara ergamaa Rabbii (ﷺ) dhufanii akka araara isaanif kadhatan gaafachuun salphinaa itti fakkaata.

5 Waan nifaaqa irratti sabatanii fi kufrii isaanii itti fufaniif jecha araara isaanif kadhachuun homaa isaan hin fayyadu.

6 Kana kan jedhe mataa munaafiqoota kan ta’e Abdalla bin Ubayyi ture. Ufii fi namoota isa waliin jiran injifataa; ergamaa Rabbiiti fi namoota isaan waliin jiran injifataa uf godhu. Zeyd bin Arqam irraa akka gabaafametti, duula tokko irratti nabiyyii wajjiin turre. Abdallaah bin Ubayyi akkana jedhe: ‘yeroo gara Madiinaa deebine, warri ciccimoon warra dadhaboo achirraa ni baasu.’ Ani nabiyyii (ﷺ) bira deemeen itti hime. Inni garuu kakatee waan tokkollee akka hin jedhin ibse. Gosti tiyya na komatanii. Maaltu kanatti si kakaase naan jedhan. Achii deemeen hirriba gaddaa rafe. Nabiyyiin (ﷺ) nama natti erganii “Rabbiin rakkoo kee buuseera; si dhugoomseera; keewwata tanas buuseera” jedhan.

7 Rabbiin mu’uminoota akka munaafiqoota qabeenya fi ilmaan isaanii isaan dagan san isaanis akka hin dagne isaan seera. Zikrii Rabbii kan jedhame, wantoota Islaama keessatti dirqama ta’ani. Qur’aana qara’uudhas jedhameera.

8 Odoo irra naaf dabartee, du’a kiyya yeroo gabaabaa duubatti naaf harkiftee.





**BOQONNAA 64 FFAA:**

# SUURAA AT-TAGHAABUN

**(BOQONNAA GAABBII)**[1]

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ
يُسَبِّحُ لِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۖ لَهُ ٱلْمُلْكُ وَلَهُ ٱلْحَمْدُ ۖ
وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ١ هُوَ ٱلَّذِى خَلَقَكُمْ فَمِنكُمْ كَافِرٌ
وَمِنكُم مُّؤْمِنٌ ۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ٢ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضَ بِٱلْحَقِّ وَصَوَّرَكُمْ فَأَحْسَنَ صُوَرَكُمْ ۖ وَإِلَيْهِ ٱلْمَصِيرُ ٣
يَعْلَمُ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَيَعْلَمُ مَا تُسِرُّونَ وَمَا تُعْلِنُونَ ۚ وَٱللَّهُ
عَلِيمٌۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٤ أَلَمْ يَأْتِكُمْ نَبَؤُا۟ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِن قَبْلُ
فَذَاقُوا۟ وَبَالَ أَمْرِهِمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٥ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُۥ كَانَت تَّأْتِيهِمْ
رُسُلُهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ فَقَالُوٓا۟ أَبَشَرٌ يَهْدُونَنَا فَكَفَرُوا۟ وَتَوَلَّوا۟ ۚ وَّٱسْتَغْنَى
ٱللَّهُ ۚ وَٱللَّهُ غَنِىٌّ حَمِيدٌ ٦ زَعَمَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ أَن لَّن يُبْعَثُوا۟ ۚ قُلْ بَلَىٰ وَرَبِّى
لَتُبْعَثُنَّ ثُمَّ لَتُنَبَّؤُنَّ بِمَا عَمِلْتُمْ ۚ وَذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٌ ٧ فَـَٔامِنُوا۟ بِٱللَّهِ
وَرَسُولِهِۦ وَٱلنُّورِ ٱلَّذِىٓ أَنزَلْنَا ۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ٨ يَوْمَ
يَجْمَعُكُمْ لِيَوْمِ ٱلْجَمْعِ ۖ ذَٰلِكَ يَوْمُ ٱلتَّغَابُنِ ۗ وَمَن يُؤْمِنۢ بِٱللَّهِ وَيَعْمَلْ
صَٰلِحًا يُكَفِّرْ عَنْهُ سَيِّـَٔاتِهِۦ وَيُدْخِلْهُ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا
ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا ۚ ذَٰلِكَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ٩

Maqaa Rabbii Arrahmaan Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

(1) Wanti samiiwwan keessa jiranii fi wanti dachii keessa jiru hundi Rabbiin faarsu. Mootummaan kan Isaa ti; galannis kan Isaati. Inni waan hunda irratti danda'aa dha.

(2) Inni (Rabbiin) Isuma isin uume. Ergasii isin irraa kaafirris ni jira, isin irraa mu'uminnis ni jira.[2] Rabbiinis waan isin hojjattan argaa dha.

(3) (Inni) Isa samiiwwanii fi dachii haqaan (kaayyoo guddaaf) uume. Isa fakkeessee isin uume fi fakkiiwwan keessanis bareeche.[3] Itti deebiin xumuraas garuma Isaa ti.

(4) Wantoota samiiwwanii fi dachii keessa jiran (hunda) ni beeka. Waan isin dhoksitanii fi waan isin ifa gootanis ni beeka. Rabbi ammas beekaa icitiiwwan qoma keessa jiruuti.

(5) Oduun warreen asiin dura kafaranii isinitti hin dhufnee?[4] kan ergasii bu'aa hojii isaanii dhandhaman. Isaanifis adaba laalessaa ta'etu jira.

(6) Kun waan ergamtoonni isaanii ragaalee ifa ta'aniin itti dhufanii ergasii 'maal namootatu nu qajeelchaa?'[5] jechuun kafaranii fi (amantii irraa) garagalaniifi. Rabbiinis (isaan irraa) uf ga'aa dha. Rabbiin dureessa, galatoomfamaa waan ta'eef.

(7) Isaan kafaran hin kaafamnu jechuu yaadu. (Yaa Muhammad!) jedhiin:- 'Lakkisaa! Gooftaa kiyyaan kakadhee! dhugumatti, isin ni kaafamtu;[6] ergasii wanti dalagdan hundi isinitti himama. Kunis Rabbiin irratti baay'ee laafaadha.'

(8) Kanaaf Rabbitti, ergamaa Isaatiifi ifa nuti buufnetti (qur'aanatti) amanaa. Rabbiinis waan isin hojjattan gadi fageenyan beekaadha.

(9) Guyyaa (Rabbiin) guyyaa walitti qabamaatiif walitti isin qabu.[7] (Guyyaan)

---

1 Boqonnaa Madiina ti.

2 Rabbiin (ﷻ) kaafira uumeera; kufriin isaa ammoo bu'aa hojii isaa ti. Mu'uminas uumeera; iimaanni isaa bu'aa hojii isaa ti. Kaafirris ni kafara; kufrii filatas. Mu'uminnis ni amana; iimaana filatas. Hundinuu garuu hayyama Rabbiitin ta'a. Rabbiin (ﷻ) akkana jedha:- "isin homaa hin feetan; yoo Rabbi Gooftaan aalama hundaa ta'e fedhe malee."

3 Rabbiin suuraa guutuu, ejjennoo bareedaa, agaree miidhagaa irratti isin uume. Suuraa bareedaa fi ijjannoo miidhagaan ilma namaa adda fo'uun salphaa ta'a. Kun ummata sammuu qaban biratti dandeettii, beekumsaa fi guddinna Isa isaan uumee irratti ragaa ifa bahaa dha. Suuran lubbuu fi dandeettin ilma namaas ragaa kana irra guddaati. Akkuma Rabbiin (ﷻ) jedhe:- "dachii keessas mirkaneessitootaf mallattoowwan (tokkummaa Rabbii ibsantu jira). Lubbuu keessan keessas (mallattoowwan tokkummaa Rabbii ibsantu jira) hin argitanii?"

4 Rabbiin oduun kuffaarota ummatoota dabranii kan akka ummata Nuuh, Aad, Samuud, kkf qur'aana keessatti isinitti dhufeera jedha. Akkamitti ergamtoonni isaanii gara tawhiidaa fi ibaadaa Rabbitti, akkasumas wantoota namoonni gooftota godhatanii gabbaran dhiisuutti akka isaan waaman, akkamitti dhimmi sobdootaa gara badiitti akka isaan geese, dhimmi ergamtoota fi mu'uminootaa gara milkiitti akka isaan geesse ibseera.

5 Ummanni hundi ergamtoota isaanitiin ilmi namaa akkam nutti ergama jechuun ajaa'ibsiifachuun ajaja isaanii didaa turaniiru.

6 Rabbiin du'a booda kaafamuuf akka jiran akka itti himuu fi san irrattis akka isaanif kakatu nabiyyii Isaa ajaje: 'Rabbitti kakadhee! Qabrii keessan irraa kaafamuuf jirtu' akka jedhuun.

7 Rabbiin (ﷻ) guyyaa qiyaamaa warra Mahishar hunda mindaaf walitti qaba; nama hunda dalagaa isaa wajjiin walitti qaba. Nabiyyii fi ummata isaas walitti qaba. Miidhamaa fi nama isa miidhes walitti qaba. Warra jalqabaati fi warra xumuraas walitti qaba.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِ خَٰلِدِينَ فِيهَاۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ١٠ مَآ أَصَابَ مِن مُّصِيبَةٍ إِلَّا بِإِذۡنِ ٱللَّهِۗ وَمَن يُؤۡمِنۢ بِٱللَّهِ يَهۡدِ قَلۡبَهُۥۚ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ١١ وَأَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُواْ ٱلرَّسُولَۚ فَإِن تَوَلَّيۡتُمۡ فَإِنَّمَا عَلَىٰ رَسُولِنَا ٱلۡبَلَٰغُ ٱلۡمُبِينُ ١٢ ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلۡيَتَوَكَّلِ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ١٣ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِنَّ مِنۡ أَزۡوَٰجِكُمۡ وَأَوۡلَٰدِكُمۡ عَدُوّٗا لَّكُمۡ فَٱحۡذَرُوهُمۡۚ وَإِن تَعۡفُواْ وَتَصۡفَحُواْ وَتَغۡفِرُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٌ ١٤ إِنَّمَآ أَمۡوَٰلُكُمۡ وَأَوۡلَٰدُكُمۡ فِتۡنَةٞۚ وَٱللَّهُ عِندَهُۥٓ أَجۡرٌ عَظِيمٞ ١٥ فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ مَا ٱسۡتَطَعۡتُمۡ وَٱسۡمَعُواْ وَأَطِيعُواْ وَأَنفِقُواْ خَيۡرٗا لِّأَنفُسِكُمۡۗ وَمَن يُوقَ شُحَّ نَفۡسِهِۦ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ١٦ إِن تُقۡرِضُواْ ٱللَّهَ قَرۡضًا حَسَنٗا يُضَٰعِفۡهُ لَكُمۡ وَيَغۡفِرۡ لَكُمۡۚ وَٱللَّهُ شَكُورٌ حَلِيمٌ ١٧ عَٰلِمُ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ١٨

ترتيبها ٦٥ — سُورَةُ الطَّلَاقِ — آياتها ١٢

kun guyyaa gaabbiiti. Namoonni Rabbitti amananii fi toltuu dalagan (Rabbiin) cubbuuwwan isaanii irraa haqee, jannata laggeen isii jala yaa'an isaan seensisa. Isii keessa yeroo hunda jiraatu. Kun milkii guddaa dha.

(10) Isaan kafaranii fi keewwatoota keenya kijibsiisan ammoo, isaan sunniin warreen ibiddaa ti. Isii keessa yeroo hunda jiraatu. Yaa fokkina itti deebii isaanii!

(11) Hamtuu irraa wanti tokkollee hayyama Rabbiitin ala hin dhaqqabu.[1] Nama Rabbitti amane, Inni onnee isaa ni qajeelcha.[2] Rabbiin waan hunda irratti akkaan beekaadha.

(12) Rabbiifis tole jedhaa; ergamaa (Isaatifis) tole jedhaa. Yoo gara-galtan garuu wanti ergamaa keenya irra jiru (ergaa itti kenname) ifatti geessuu qofa.[3]

(13) Allaah (Rabbiin) Isa malee gooftaan (biraa) hin jiru. Kanaaf mu'uminoonni Rabbiin irratti qofa haa irkatan.

(14) Yaa warra amantan! dhugumatti, niitolii fi ijoollee keessan irraa isaan diina isiniif ta'antu jira.[4] Kanaafuu, isaan irraa uf-eegaa.[5] Garuu yoo dhiifama (isaanif) gootan, (yoo) irra dabartaniifi fi (yoo) araaramtaniif (sanatu isiniif caala); Rabbiin akkaan araaramaa, akkaan rahmata godhaa waan ta'eef.

(15) Dhugumatti, qabeenya fi ilmaan keessan wantoota ittiin qoratamtanu.[6] garuu mindaa guddaan Rabbiin bira jira.

(16) Hanga dandeessan Rabbiin sodaadhaa; (ajaja Isaas) dhagayaa; tole jedhas; waan kheeyriis lubbuu keessaniif arjoomaa. Namoonni don'ummaa lubbuu isaanii irraa uf-qulqulleessan, isaan sunniin milkaayota.

(17) Yoo Rabbiif liqaa gaarii liqeessitan, (Inni) isa san dachaa godhee isiniif deebisa; isiniif araaramas. Rabbiin irra-galatoomfatamaa, irra-obsaa dha.

(18) (Rabbiin) Beekaa wantoota hin mul'annee (fagoo) fi wantooa mul'atanii (dhihoo) ta'e injifataa, haqa murteessa dha.

---

[1] Sababaan bu'uu keewwata tanaa kuffaarotatu 'odoo wanti muslimoonni irra jiran haqa ta'ee, silaa Rabbiin duniyaa irratti balaa adda addaa isaan irra hin geessu ture' jedhan.

[2] Nama waan Rabbiin isatti qaddare malee homtuu akka isa hin tuqne dhugoomsee fi beeke, Innis yeroo balaan tokko isa mudate onnee isaa ni qajeelcha. Rabbiin biraa ta'uu isiiti fi wanti isa mudate akka isarraa hin hafne, wanti akka isa mudatu hin qaddaramin ammoo akka isa hin tuqne ni beeka. Murtii Rabbiitti harka kennata. Yoo balaan wahii isa tuqes ni obsa. Yoo qananiin wahii isa argates Rabbiin galateeffata.

[3] Yoo ajaja Rabbii fi ergamaa Isaa diddan, cubbuun isaa isinuma irra jira malee ergamaa Isaa irra cubbuun hin jiraatu. Inni ergaa isiniin gahuudha malee wanti biraa isarra hin jiru. Sanas raawwateera.

[4] Kheeyrii irraa waan isin daganiif diina jedhaman. Sababaan keewwanni kun bu'eef namoota Makkaa keessaa gariin isaanii sallamaniin hijraa ba'uu fedhan. Niitolii fi ilmaan isaanii garuu ba'uu isaan dhorgan. Mujaahid akkana jedha:- 'Rabbiin kakadhee! duniyaa keessatti diina isaanitti hin taane. Garuu waan jaalalli isaanii hijraa ba'uu haraama isaan irratti godhee fi isaanis kana fudhataniif diina jedhaman.

[5] Jaalalaa fi gara nyaattoon isin isaanif qabdan ajaja Rabbii irratti dhiibbaa akka hin fidne; kheeyrin isin isaanif kajeeltan karaa dilii Rabbiitiin rizqii isaanif akka horattan isin hin godhin

[6] Haraama oomishuu fi haqa Rabbii dhorgachuu irratti waan isin kakaasaniif jechuu dha.

## (BOQONNAA 65 FFAA:) SUURAA AX-XALAAQ

### (BOQONNAA HIIKKAA)[1]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

(1) Yaa Nabiyyii (kiyya)! yeroo dubartoota hiiktan, 'iddaa'[2] isaanitiif isaan hiikaa. 'Iddaa' isiis lakkaa'aa.[3] Rabbii Gooftaa keessan ta'es sodaadhaa. Manneen isaanii irraa isaan hin baasinaa;[4] isaanis hin bayin;[5] yoo gocha fokkataa ifa ta'e raawwatan malee.[6] Isaan kunniin daangawwan Rabbii ti. Namni daangawwan Rabbii darbe, dhugumatti, inni lubbuu ofii miidheera. Yoo tasa Rabbiin sana booda dhimma biraa (akka walitti isin deebisuu faa) uume hin beektu.

(2) Yoo yeroon beellama (iddaa) isaanii gahe,[7] haala gaariin ofitti isaan deebisaa;[8] yookaan haala gaariin addaan bahaa.[9] Abbootii haqaa isin (dhirsaa fi niitii) irraa ta'an lamas ragaa godhaa. Ragummaa

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ إِذَا طَلَّقْتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَطَلِّقُوهُنَّ لِعِدَّتِهِنَّ وَأَحْصُوا۟ ٱلْعِدَّةَ ۖ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ رَبَّكُمْ ۖ لَا تُخْرِجُوهُنَّ مِنۢ بُيُوتِهِنَّ وَلَا يَخْرُجْنَ إِلَّآ أَن يَأْتِينَ بِفَٰحِشَةٍ مُّبَيِّنَةٍ ۚ وَتِلْكَ حُدُودُ ٱللَّهِ ۚ وَمَن يَتَعَدَّ حُدُودَ ٱللَّهِ فَقَدْ ظَلَمَ نَفْسَهُۥ ۚ لَا تَدْرِى لَعَلَّ ٱللَّهَ يُحْدِثُ بَعْدَ ذَٰلِكَ أَمْرًا ﴿١﴾ فَإِذَا بَلَغْنَ أَجَلَهُنَّ فَأَمْسِكُوهُنَّ بِمَعْرُوفٍ أَوْ فَارِقُوهُنَّ بِمَعْرُوفٍ وَأَشْهِدُوا۟ ذَوَىْ عَدْلٍ مِّنكُمْ وَأَقِيمُوا۟ ٱلشَّهَٰدَةَ لِلَّهِ ۚ ذَٰلِكُمْ يُوعَظُ بِهِۦ مَن كَانَ يُؤْمِنُ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ ۚ وَمَن يَتَّقِ ٱللَّهَ يَجْعَل لَّهُۥ مَخْرَجًا ﴿٢﴾ وَيَرْزُقْهُ مِنْ حَيْثُ لَا يَحْتَسِبُ ۚ وَمَن يَتَوَكَّلْ عَلَى ٱللَّهِ فَهُوَ حَسْبُهُۥٓ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ بَٰلِغُ أَمْرِهِۦ ۚ قَدْ جَعَلَ ٱللَّهُ لِكُلِّ شَىْءٍ قَدْرًا ﴿٣﴾ وَٱلَّٰٓـِٔى يَئِسْنَ مِنَ ٱلْمَحِيضِ مِن نِّسَآئِكُمْ إِنِ ٱرْتَبْتُمْ فَعِدَّتُهُنَّ ثَلَٰثَةُ أَشْهُرٍ وَٱلَّٰٓـِٔى لَمْ يَحِضْنَ ۚ وَأُو۟لَٰتُ ٱلْأَحْمَالِ أَجَلُهُنَّ أَن يَضَعْنَ حَمْلَهُنَّ ۚ وَمَن يَتَّقِ ٱللَّهَ يَجْعَل لَّهُۥ مِنْ أَمْرِهِۦ يُسْرًا ﴿٤﴾ ذَٰلِكَ أَمْرُ ٱللَّهِ أَنزَلَهُۥٓ إِلَيْكُمْ ۚ وَمَن يَتَّقِ ٱللَّهَ يُكَفِّرْ عَنْهُ سَيِّـَٔاتِهِۦ وَيُعْظِمْ لَهُۥٓ أَجْرًا ﴿٥﴾

(isaaniis) gara Rabbiitti akeekaa. Wanti isiniif ibsine kun waan namni Rabbii fi guyyaa maayessaatti (qiyaamaatti) amane ittiin gorfamu. Akkasumas nama Rabbiin sodaatu, Inni (Rabbiin) karaa inni (rakkoo bifa kamillee keessaa) ittiin bahu isaaf godha.

(3) Akkasumas, bakkee inni hin yaadin irraa soorata isaaf kenna. Ammas nama Rabbiin irratti irkate, Inni isaaf gaha. Dhugumatti, Rabbiin dhimma isaa ni guuta. Dhugumatti, Rabbi waan hundaafuu hamma gahu taasiseera.

(4) Akkasumas, dubartoota keessan irraa isaan xuriin dhiiga ji'aa (heeydiin) irraa dhaabbate (itti dhufuu dhiise) yoo (heera iddaa isaanii) shakkitan iddaan isaanii ji'oota sadii qofa. Isaan xurii dhiiga ji'aa arguu hin jalqabinis akkasuma. warri ulfa qabanimmoo beellamni (iddaan) isaanii ulfa isaanii dahuudha. Akkasumas nama Rabbiin sodaate, Rabbi waan hunda laafaa isaaf taasisa.

(5) Kun ajaja Rabbii kan (Inni) isin irratti buuse. Nama Rabbiin sodaatu, (Inni) dilii isaa (hunda) irraa haqa; mindaa isaaf guddisas.

(6) (Dubartii hiiktan hanga 'iddaa' isaanii fixanitti) bakka ufii jiraattan, kan dandeettin

---

1 suuraa Madiinaati.

2 'Iddaa isaanitiif isaan hiikaa' jechuun 'erga xurii dhiigaa irraa qulqullaa'anii booda odoo qunnamtii saalaa hin godhin dura hiikaa' jechuu dha. Ibni Umar (ﷺ) irraa akka gabaafametti, "niitii isaa heeydii irra odoo jirtu hiikee ture. Kanas Umar nabiyyitti himan. Isaanis ni lolan. Ergasii ni jedhan: 'haa deeffatu; ergasii hanga qulqullooftutti, ergasillee heeydii argitee hanga qulqullooftutti haa qabatu. Sana booda yoo hiikuu fedhe qulqulluu taatee odoo isii hin tuqne haa hiiku. Tun iddaa Rabbiin akka dubartoonni isiif hiikaman ajaje sana."

3 Iddaa eegaa; yeroo hiikkaan itti raawwatame hanga iddaan guutamutti tiksaa. Innis quruu'a sadihi (jechuun al sadi xurii ji'aa arganii ergasii irraa qulqullaahuudha). Namni keewwata kana keessatti itti xiyyeeffatame abbootii warraa ti.

4 Hanga isaan iddaa keessa jiran mana keessatti hiiktan irraa isaan hin baasinaa. Wanti manneen isaanii jedheef yeroo iddaa keessa jiran mirga mana jireenyaa argachuu akka qaban ibsuufi. Dubartoonnis akka hin baane isaan ajajeera

5 Hanga iddaa keessa jiran manneen keessatti hiikaman irraa, yoo dhimma cimaa hafuu hin dandeenye wahiitif ta'e malee, ba'uu hin qaban.

6 Yoo sagaagala ykn zinaa hojjatan malee manneen isaanii keessaa hin baasinaa. Gochi fokkataa kan jedhame "arraba keessatti daangaa dabruu, nama mana san keessa wajjiin jiraattu irratti arraba dheeressuu" jechus akka ta'e ibsameera.

7 Yeroo isaan beellama iddaa isaanii xumuruuf dhihaatan.

8 Haala bareedaan waliin jiraachuu fi jaalala isaanif qabaachun isaan deebfadhaa; isaan miidhuf odoo hin ta'in.

9 Hanga isaan iddaa isaanii fixanii of beekanitti isaan dhiisaa. Haqa isaan isin irraa qabanis guutaa. Isaan hin rakkisinaa. Walii galatti, yeroo iddaan xumurame yookaan haala gaariin isaan deebisuu, ykn haala gaariin isaan gaggeessuu qabdu. Isaan rakkisuuf deebfachuun ykn isaan rakkiftanii fi haqa isaanii dhorgachaa isaan gaggeessuun isiniif hin hayyamamu.

أَسْكِنُوهُنَّ مِنْ حَيْثُ سَكَنتُم مِّن وُجْدِكُمْ وَلَا تُضَآرُّوهُنَّ لِتُضَيِّقُوا۟
عَلَيْهِنَّ ۚ وَإِن كُنَّ أُو۟لَٰتِ حَمْلٍ فَأَنفِقُوا۟ عَلَيْهِنَّ حَتَّىٰ يَضَعْنَ حَمْلَهُنَّ ۚ
فَإِنْ أَرْضَعْنَ لَكُمْ فَـَٔاتُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ ۖ وَأْتَمِرُوا۟ بَيْنَكُم بِمَعْرُوفٍ ۖ وَإِن
تَعَاسَرْتُمْ فَسَتُرْضِعُ لَهُۥٓ أُخْرَىٰ ﴿٦﴾ لِيُنفِقْ ذُو سَعَةٍ مِّن سَعَتِهِۦ ۖ
وَمَن قُدِرَ عَلَيْهِ رِزْقُهُۥ فَلْيُنفِقْ مِمَّآ ءَاتَىٰهُ ٱللَّهُ ۚ لَا يُكَلِّفُ ٱللَّهُ نَفْسًا
إِلَّا مَآ ءَاتَىٰهَا ۚ سَيَجْعَلُ ٱللَّهُ بَعْدَ عُسْرٍ يُسْرًا ﴿٧﴾ وَكَأَيِّن مِّن قَرْيَةٍ
عَتَتْ عَنْ أَمْرِ رَبِّهَا وَرُسُلِهِۦ فَحَاسَبْنَٰهَا حِسَابًا شَدِيدًا وَعَذَّبْنَٰهَا
عَذَابًا نُّكْرًا ﴿٨﴾ فَذَاقَتْ وَبَالَ أَمْرِهَا وَكَانَ عَٰقِبَةُ أَمْرِهَا خُسْرًا ﴿٩﴾
أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُمْ عَذَابًا شَدِيدًا ۖ فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ يَٰٓأُو۟لِى ٱلْأَلْبَٰبِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ۚ
قَدْ أَنزَلَ ٱللَّهُ إِلَيْكُمْ ذِكْرًا ﴿١٠﴾ رَّسُولًا يَتْلُوا۟ عَلَيْكُمْ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ مُبَيِّنَٰتٍ
لِّيُخْرِجَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ مِنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِ ۚ
وَمَن يُؤْمِنۢ بِٱللَّهِ وَيَعْمَلْ صَٰلِحًا يُدْخِلْهُ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا
ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا ۖ قَدْ أَحْسَنَ ٱللَّهُ لَهُۥ رِزْقًا ﴿١١﴾ ٱللَّهُ ٱلَّذِى خَلَقَ
سَبْعَ سَمَٰوَٰتٍ وَمِنَ ٱلْأَرْضِ مِثْلَهُنَّ يَتَنَزَّلُ ٱلْأَمْرُ بَيْنَهُنَّ لِتَعْلَمُوٓا۟ أَنَّ
ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ وَأَنَّ ٱللَّهَ قَدْ أَحَاطَ بِكُلِّ شَىْءٍ عِلْمًۢا ﴿١٢﴾

keessan hayyamu jiraachisaa. Isaan irratti dhiphisuuf jettanii isaan hin dararinaa. Yoo ulfa qabaatan, hanga ulfa isaanii da'anitti isaan sooraa. Yoo isiniif da'an ammoo mindaa (gatii ittiin hoosisan) isaanif kennaa. Gidduu keessanittis haala gaariin wal-mari'adhaa.[1] Yoo kan wal rakkiftan ta'e[2] ammoo tan (dubartiin) biraa isaaf haa hoosiftu.[3]

(7) Namni dureessi akkaataa durummaa isaatiin haa sooru.[4] Namni sooranni isaa itti gabaabbates, waanuma Rabbiin isaaf kenne irraa haa sooru. Rabbi lubbuu tokkollee waan isiif kenne irratti malee isii hin dirqisiisu. Tasa Rabbiin dhiphinna booda laafina (tola) taasisuu isaatu mala.

(8) (Jiraattota) gandoota (adda addaa) irraa meeqatamatu ajaja Gooftaa isaaniitii fi ergamtoota Isaa didanii,[5] sababaa sanaan herrega cimaa isaan herregnee, adaba hamaa ta'eenis isaan adabne![6]

(9) Sababaa kanaanis bu'aa dhimma (kufrii) isaanii dhandhamaniiru. Booddeen dhimma (kufrii) isaaniis hoongoo ta'eera.

(10) Rabbiin adaba cimaa isaanif qopheesseera. Kanaafuu, Rabbiin sodaadhaa; yaa warra sammuu qabdanii, kanneen amantan! Dhugumatti, Rabbiin 'zikrii' (yaadannoo)[7] gara keessanitti buuseera.

(11) (Nuti) ergamaa[8] keewwatoota Rabbii kan ifa ta'an isin irratti qara'u (isiniif ergine).[9] (Innis) akka warreen amananii fi dalgaalee gaggaarii hojjatan dukkana irraa gara ifaa baasufi.[10] Akkasumas, nama Rabbitti amanee fi waan gaarii hojjete jannata laggeen isii jala yaa'u isa seensisa; yeroo hunda isii keessa jiraatu. Dhugumatti, Rabbiin 'rizqii' (soorata) isaaf bareechee jira.

(12) Rabbiin Isa samiiwwan torba uumee fi dachii irraallee fakkaatuma isaanii (uume) sana.[11] Dhimmi (hundi) jidduu isaaniitti bu'a.[12] akka Rabbiin waan hunda irratti

---

[1] Kun dhirsootaa fi niitolii wal hiikuun adda ba'aniif himame. Waan gaarii fokkataa hin ta'in irratti waliin mari'adhaa. Ilma isaanii ilaalchisee waan gaarii fi bareedaa gamni tokko jedhe inni biraas fudhachuu qaba. Kun akkuma Rabbiin (ﷻ) jedhe: "ergasii yoo jaalala isaan lamaan irraa ta'ee fi mariin addaan bahuu fedhan, cubbuun isaan irra hin jiraatu."

[2] Yoo mindaa hoosisuu irratti wal ta'uu dadhabdan, ykn yoo dhiirsi haadha daa'imaatif mindaa isiin feetu kennuu didee fi haatis mindaa feetu sanaan ala daa'imicha hoosisuufii yoo didde jechuu dha.

[3] Hoosiftuu biraa qacaree akka daa'ima isaa hoosiftu haa godhu.

[4] Isaan dureeyyii ta'an niitolii isaanii kan hoosisaniif akkuma durummaa isaanitiin harka isaanii itti haa bal'isan.

[5] Jiraattota gandoota adda addaa irraa baay'en isaanii ajaja Rabbii fi ergamtoota Isaa diduun irraa gara galanii jiru.

[6] Jiraattota gandoota kanneenii aakhiratti adaba guddaa fi sodaachisaa ta'een; duniyaatti ammoo beelaan, gogiinsan, dhidhimuu dachiiti fi kkf isaan adabneerra.

[7] 'Zikraa' jedhamee kan waamame qur'aana qulqulluu dha. Zikriin asitti ibsame ergamaa Rabbii akka ta'anis ibsameera.

[8] Ergamaa qur'aana itti buusee gara keessanitti ergeera.

[9] "Mubayyinaatin" jechuun 'kan murtiiwwan Rabbii irraa waan isaan barbaadan namootaaf ifa baaftu' jechuu dha.

[10] Rabbiin qur'aana qulqulluu mu'uminoota toltuu hojjatan dukkana jallinaa irraa gara ifa qajeelumaa, dukkana kufrii irraa gara ifa iimaanaa ittiin baasuuf buuse.

[11] Kan dachii irraallee fakkaataama samiiwwanii uume' jechuun kan dachiiwwan torbas uume jechuu dha. Hadiisa sahiiha ta'e keessatti wanti kana mirkaneessu jira. Innis jecha nabiyyii (ﷺ) kan "namni dachii namaa irraa taakkuu takkas karaan ala fudhate, guyyaa qiyaamaa dachiiwwan torba irraa isatti rarraafama" jedhu.

[12] Ajajni samiiwwan torban irraa gara dachiiwwan torbanii bu'a. Rabbi bokkaa roobsee biqiltuuwwan biqilcha; halkanii fi guyyaa, bonaa fi ganna fida jechuu dha.





danda'aa ta'uu beektaniif kana godhe. Rabbiinis dhugumatti beekumsaan waan hunda haguugee jira.

## (BOQONNAA 66 FFAA:) SUURAA AT-TAHRIIM

## (BOQONNAA DHOORGISIIFTUU)[1]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

(1) Yaa nabiyyii (Rabbii)! Maalif waan Rabbi halaala siif godhe haraama goota?[2] Haadholee warraa kee jaalachiisuu feetaa?[3] Garuu Rabbi araaramaa, rahmata godhaa dha.

(2) Dhugumatti, Rabbi waan kakuuwwan keessan ittiin hiiktan isiniif taasiseera.[4] Rabbi gargaaraa keessani. Inni beekaadha, akkasumas haqa murteessaadha.

(3) Yeroo nabiyyiin garii haadholee warraa isaaniitti haasaa icitii himan (yaadadhaa).[5] Isiin isa odeessinaan, Rabbiinis isaaniif ifa baase. Isaanis garii isaa (Hafsaatti) beeksisanii garii isaa ammoo dhiisan. Isiinis (Hafsaanis) isaan kana isitti himnaan 'kana eenyutu sitti hime?' jetteen. Isaanis 'hunda beekaa, keessa hubataa icitii hundaa kan ta'etu natti hime' jedhan.

سُورَةُ التَّحْرِيمِ

آياتها ١٢ — ترتيبها ٦٦

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ لِمَ تُحَرِّمُ مَآ أَحَلَّ ٱللَّهُ لَكَۖ تَبۡتَغِي مَرۡضَاتَ أَزۡوَٰجِكَۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ١ قَدۡ فَرَضَ ٱللَّهُ لَكُمۡ تَحِلَّةَ أَيۡمَٰنِكُمۡۚ وَٱللَّهُ مَوۡلَىٰكُمۡۖ وَهُوَ ٱلۡعَلِيمُ ٱلۡحَكِيمُ ٢ وَإِذۡ أَسَرَّ ٱلنَّبِيُّ إِلَىٰ بَعۡضِ أَزۡوَٰجِهِۦ حَدِيثٗا فَلَمَّا نَبَّأَتۡ بِهِۦ وَأَظۡهَرَهُ ٱللَّهُ عَلَيۡهِ عَرَّفَ بَعۡضَهُۥ وَأَعۡرَضَ عَنۢ بَعۡضٖۖ فَلَمَّا نَبَّأَهَا بِهِۦ قَالَتۡ مَنۡ أَنۢبَأَكَ هَٰذَاۖ قَالَ نَبَّأَنِيَ ٱلۡعَلِيمُ ٱلۡخَبِيرُ ٣ إِن تَتُوبَآ إِلَى ٱللَّهِ فَقَدۡ صَغَتۡ قُلُوبُكُمَاۖ وَإِن تَظَٰهَرَا عَلَيۡهِ فَإِنَّ ٱللَّهَ هُوَ مَوۡلَىٰهُ وَجِبۡرِيلُ وَصَٰلِحُ ٱلۡمُؤۡمِنِينَۖ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ بَعۡدَ ذَٰلِكَ ظَهِيرٌ ٤ عَسَىٰ رَبُّهُۥٓ إِن طَلَّقَكُنَّ أَن يُبۡدِلَهُۥٓ أَزۡوَٰجًا خَيۡرٗا مِّنكُنَّ مُسۡلِمَٰتٖ مُّؤۡمِنَٰتٖ قَٰنِتَٰتٖ تَٰٓئِبَٰتٍ عَٰبِدَٰتٖ سَٰٓئِحَٰتٖ ثَيِّبَٰتٖ وَأَبۡكَارٗا ٥ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ قُوٓاْ أَنفُسَكُمۡ وَأَهۡلِيكُمۡ نَارٗا وَقُودُهَا ٱلنَّاسُ وَٱلۡحِجَارَةُ عَلَيۡهَا مَلَٰٓئِكَةٌ غِلَاظٞ شِدَادٞ لَّا يَعۡصُونَ ٱللَّهَ مَآ أَمَرَهُمۡ وَيَفۡعَلُونَ مَا يُؤۡمَرُونَ ٦ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَا تَعۡتَذِرُواْ ٱلۡيَوۡمَۖ إِنَّمَا تُجۡزَوۡنَ مَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٧

(4) Isin lamaan[6] yoo gara Rabbii tawbattan; onneen lamaan keessaniituu dhugumaan (kararraa) maqaniiru. Yoo isa irratti wal gargaartan Rabbi gargaaraa isaati; Jibriilii fi mu'uminoonnis. Maleeykonnis san booda tumsitoota.

(5) Yoo inni isin hiike, Gooftaan isaa haadholee warraa kan isin irra caalan, kan muslimoota, mu'iminoota, ajajamtoota,[7] tawbattoota,[8] akkaan (Rabbiin) gabbartoota, soomtota,[9] gursummeeyyi[10] fi dubra ta'an bakka isaaf buusa.

(6) Yaa warra amantan! Lubbuuwwan keessanii fi maatiiwwan keessan[11] ibidda qoraan isii namoota fi dhagaawwan ta'e[12]

---

1 Suuraa Madiinaa ti.

2 Nabiyyiin yeroo heddu mana Zeeynab bint Jahshii damma nyaatu turan. Aa'ishaa fi Hafsaan ammoo kanatti hinaafuun yeroo isaan lamaan bira seenan 'nuti hafuuratu sirraa nutti dhufa jechuutti walii galan. Isaan akkas jennaan nabiyyiin (ﷺ) damma ofirratti haraama godhan. Keewwatichi kana balaaleffachuun bu'e. Kan waan tokko halaala ykn haraama godhu Rabbi qofa. Eenyullee waan Rabbi halaala godhe haraama gochuu hin danda'u.

3 Waan Rabbiin halaala siif godhe lubbuu kee irratti haraama gochuun.

4 Rabbi kakuu keessan kaffaraa kennuudhan akka hiiktan karaa godheera. Rabbi (ﷻ) akkana jedha:- "Kaffaaraan isaas waan maatii keessan nyaachiftan keessaa hiyyeeyyii kudhan nyaachisuu, ykn isaan uffisuu, ykn gabra tokko bilisoomsu dha. Namni hin argatin guyyoota sadi soomuu qaba." Eenyullee waan Rabbi haraama godhe halaala gochuu hin danda'u. Yoo sana godhe hin fudhatamu; raawwachuulleen dirqama hin ta'u. Halaala fi haraama gochuun mirga Rabbiiti. Garuu akka ilaalcha fuqahaa'ota gariitti, 'namni tokko uffata, nyaata, dhugaatii ykn waan fakkaataa Rabbi halaala godhe biraa haraama yoo ofirratti godhe, kun akka kakuutti ilaalama. Kanaaf yoo gara waan sanii deebi'e kaffaaraa kakuu baasuu qaba. Yoo kaffaaraa baase, kakuun isaa ni hiikama. Kun niitii isaallee ofirratti haraama yoo godhe bifuma kanaan hiikama' jedhu. Beektonni gariin ammoo 'yoo niitii isaa haraama ofirratti godhee fi kanaanis xalaaqa (hiikkaa) fedhe, xalaaqichi ni argama' jedhu.

5 Isiin Hafsaa yoo taatu akkuma seenaan isaa kanaan dura ibsame waa'ee damma haraama ofirratti gochuu ti. Alkalbiin akka jedhutti ammoo wanti icitiin isaan itti himan abbaan isiiti fi abbaan Aa'ishaa isaan booda kaliifaa ummata kanaa ta'u kan jedhu ture.

6 Isaan lamaan keewwanni kun itti bu'e Aa'ishaa fi Hafsaa dha.

7 Kanneen ajaja Rabbii fi ergamaa Isaa fudhatan.

8 Kanneen dilii irraa gara Rabbii tawbatan.

9 Isaan sooma baay'isan.

10 "Sayyibaa" ykn gursummeetti tan jedhamtu isii heerumtee hiikamtee fi isii dhiirsi irraa du'e.

11 Gaariitti ajajuunii fi hamaa irraa isaan dhorguun.

12 Ibidda guddaa namoota fi dhagaan qabsiifamtu, akka ibiddi biraa qoraanin qabsiifamu.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ تُوبُوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ تَوۡبَةٗ نَّصُوحًا عَسَىٰ رَبُّكُمۡ أَن يُكَفِّرَ عَنكُمۡ سَيِّـَٔاتِكُمۡ وَيُدۡخِلَكُمۡ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ يَوۡمَ لَا يُخۡزِي ٱللَّهُ ٱلنَّبِيَّ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَعَهُۥۖ نُورُهُمۡ يَسۡعَىٰ بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ وَبِأَيۡمَٰنِهِمۡ يَقُولُونَ رَبَّنَآ أَتۡمِمۡ لَنَا نُورَنَا وَٱغۡفِرۡ لَنَآۖ إِنَّكَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٨ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ جَٰهِدِ ٱلۡكُفَّارَ وَٱلۡمُنَٰفِقِينَ وَٱغۡلُظۡ عَلَيۡهِمۡۚ وَمَأۡوَىٰهُمۡ جَهَنَّمُۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ٩ ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلٗا لِّلَّذِينَ كَفَرُواْ ٱمۡرَأَتَ نُوحٖ وَٱمۡرَأَتَ لُوطٖۖ كَانَتَا تَحۡتَ عَبۡدَيۡنِ مِنۡ عِبَادِنَا صَٰلِحَيۡنِ فَخَانَتَاهُمَا فَلَمۡ يُغۡنِيَا عَنۡهُمَا مِنَ ٱللَّهِ شَيۡـٔٗا وَقِيلَ ٱدۡخُلَا ٱلنَّارَ مَعَ ٱلدَّٰخِلِينَ ١٠ وَضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلٗا لِّلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱمۡرَأَتَ فِرۡعَوۡنَ إِذۡ قَالَتۡ رَبِّ ٱبۡنِ لِي عِندَكَ بَيۡتٗا فِي ٱلۡجَنَّةِ وَنَجِّنِي مِن فِرۡعَوۡنَ وَعَمَلِهِۦ وَنَجِّنِي مِنَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ١١ وَمَرۡيَمَ ٱبۡنَتَ عِمۡرَٰنَ ٱلَّتِيٓ أَحۡصَنَتۡ فَرۡجَهَا فَنَفَخۡنَا فِيهِ مِن رُّوحِنَا وَصَدَّقَتۡ بِكَلِمَٰتِ رَبِّهَا وَكُتُبِهِۦ وَكَانَتۡ مِنَ ٱلۡقَٰنِتِينَ ١٢

irraa eegaa.[1] Isii irra maleeykota gara-jabeeyyii, ciccimoo ta'antu jiru.[2] Isaan waan Rabbi isaan ajaje irratti Isa hin didan; waan ajajamanis ni hojjatu.

(7) Yaa warra kafartanii! hardha sababaa hin dhiyeessinaa;[3] dhugumatti wanti isin mindeeffamtan kun waanuma dalagaa turtan waan ta'eef (jedhamu).

(8) Yaa warra amantanii! Tawbaa 'nasuuhaa' gara Rabbii tawbadhaa.[4] Gooftaan keessan dilii keessan akka isin irraa qulqulleessuu fi jannatoota laggeen isaan jala yaa'an akka isin seensisu abdatama. Guyyaa Rabbiin nabiyyii fi warreen isa waliin amanan hin hoongeessine san (ni'imaa kana argattu). Ifni isaanii fuundura isaanii fi mirga isaanitii ibsa.[5] Akkana jedhu:- 'Gooftaa keenya! Ifa keenya nuu guuti, nuuf araaramis. Ati waa hundarratti danda'aa dha.'

(9) Yaa nabiyyicha (Rabbii)! Kuffaaraa fi munaafiqoota irratti duuli,[6] garaa itti jabaadhus. Teessoon isaaniis jahannama. Itti deebiin isaanii Akkam fokkataadha?!

(10) Rabbi waarra kafareeff niitii Nuuhi fi niitii Luux fakkeenya godheera. Gabroota keenya gaggaarii keessaa gabaroottan lama jala turan. Ergasii isaan ganan.[7] Kanaaf, isaan lamaanuu adaba Rabbii jalaa isaan hin duroomsine.[8] Inumaa 'isin lamaanuu ibidda seenaa, warreen seenan wajjiniin jedhamu.

(11) Rabbi warra amaneefis niitii Fir'awn fakkeenya godheera.[9] Yeroo isiin 'Gooftaa kiyya! si biratti[10] jannata keessatti mana naaf ijaari, Fir'awnii fi dalagaa isaa[11] irraa na qulqulleesi, namoota miidhaa hojjetan irraa na qulqulleessi' jette.

(12) Maryam intala Imraanis,[12] isii qaama saalaa isii (gocha fokkataa) irraa eegde. Nutis hafuura keenya irraa itti afuufne.[13] Isiinis jechoota Gooftaa isiitii fi kitaabota Isaa dhugoomsitee,[14] warra ajajamoo[1] irraa taate.

---

1 Waan Rabbiin ajaje dalaguuni fi waan Inni irraa dhoorge irraa fagaachun.

2 Maleeykota haala isiiti fi gubaa warra isii seenuu hordofan, kan isaan irratti gara-jabeeyyii fi cimaa ta'an, kan yeroo akka rahmata godhaniif gaafatanis rahmata homaatuu isaanif hin goone, kan adabaaf qofa uumamantu ibiddarra jira.

3 Kun isaanin kan jedhamu guyyaa qiyaamaa yeroo isaan ibidda seenan yoo ta'u, kunis abdii isaan murachiisufi.

4 Tawbaa dhugaa (qulqullus jedhameera). Innis maaseta darbeef onneen gaabbuu, arrabaan araara kadhachuu, qaaman maaseticha dhiisuu fi itti deebi'uu dhabuuf kutachuu dha.

5 Nuurri (ifnanti) yeroo isaan siraaxa gubbaa deeman isaan waliin ta'a.

6 Kuffaara irratti lola adeemsisuun, munaafiqoota irratti ammoo adaba haddii raawwachuun, waan isaan badii haddii isaan irratti dhaabsisu hojjataniif jechuu dha.

7 Lachanuu abbootii warraa isaanii ganan. Niitiin Nuuh 'inni maraata dha' jedhaa turte; niitin Luux ammoo keessummaa isaan bira dhufan ummata isaatti beeksifti turte.

8 Nuuhi fi Luux, Rabbiin biratti iddoo guddaa kan qaban ta'us, niitolii isaanii kan isaan gananiif faaydaa tokkos hin buufne; adaba tokkos isaan irraa hin deebifne.

9 Akkuma niitii Fir'awn hin miidhin, dhiibbaan kufrii isaanis hin miidhu. Irra hamaa kaafirootaa jala turte. Garuu iimaana isiitiin jannata seente.

10 sadarkaa warreen sitti dhihaataniitti.

11 Miidhaa inni naraan gahurraayis nagaa nabaasi jechuu dha.

12 Isii ummata kafare keessaa Rabbiin kabajaa duniyaa fi aakhiraas walitti qabeefii dubartoota aalamaa irra isii caalchise.

13 Jibriil kraa banaa gaddiroo isheetti hafuura afuufe; ergasii Iisaa (عليه السلام) ulfoofte.

14 Shari'aa Rabbiin gabroota isaatif kaa'e fi haasa'a Jibriil kan inni 'ani ergamaa Gooftaa keetiti' jedheeni fi gammachuu Iisaa ergamaa Rabbii kan Isatti dhihoo ta'e akka deessuu ittiin isii gammachiise.





# (BOQONNAA 76 FFAA:) SUURAA AL-MULK

## (BOQONNAA MOOTUMMAA)[2]

سُورَةُ المُلْكِ

آياتها ٣٠ — ترتيبها ٦٧

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

تَبَٰرَكَ ٱلَّذِى بِيَدِهِ ٱلْمُلْكُ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ١ ٱلَّذِى خَلَقَ
ٱلْمَوْتَ وَٱلْحَيَوٰةَ لِيَبْلُوَكُمْ أَيُّكُمْ أَحْسَنُ عَمَلًا ۚ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْغَفُورُ ٢
ٱلَّذِى خَلَقَ سَبْعَ سَمَٰوَٰتٍ طِبَاقًا ۖ مَّا تَرَىٰ فِى خَلْقِ ٱلرَّحْمَٰنِ مِن
تَفَٰوُتٍ ۖ فَٱرْجِعِ ٱلْبَصَرَ هَلْ تَرَىٰ مِن فُطُورٍ ٣ ثُمَّ ٱرْجِعِ ٱلْبَصَرَ كَرَّتَيْنِ
يَنقَلِبْ إِلَيْكَ ٱلْبَصَرُ خَاسِئًا وَهُوَ حَسِيرٌ ٤ وَلَقَدْ زَيَّنَّا ٱلسَّمَآءَ
ٱلدُّنْيَا بِمَصَٰبِيحَ وَجَعَلْنَٰهَا رُجُومًا لِّلشَّيَٰطِينِ ۖ وَأَعْتَدْنَا لَهُمْ عَذَابَ
ٱلسَّعِيرِ ٥ وَلِلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِرَبِّهِمْ عَذَابُ جَهَنَّمَ ۖ وَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ
٦ إِذَآ أُلْقُوا۟ فِيهَا سَمِعُوا۟ لَهَا شَهِيقًا وَهِىَ تَفُورُ ٧ تَكَادُ تَمَيَّزُ
مِنَ ٱلْغَيْظِ ۖ كُلَّمَآ أُلْقِىَ فِيهَا فَوْجٌ سَأَلَهُمْ خَزَنَتُهَآ أَلَمْ يَأْتِكُمْ نَذِيرٌ ٨
قَالُوا۟ بَلَىٰ قَدْ جَآءَنَا نَذِيرٌ فَكَذَّبْنَا وَقُلْنَا مَا نَزَّلَ ٱللَّهُ مِن شَىْءٍ إِنْ أَنتُمْ
إِلَّا فِى ضَلَٰلٍ كَبِيرٍ ٩ وَقَالُوا۟ لَوْ كُنَّا نَسْمَعُ أَوْ نَعْقِلُ مَا كُنَّا فِىٓ أَصْحَٰبِ
ٱلسَّعِيرِ ١٠ فَٱعْتَرَفُوا۟ بِذَنۢبِهِمْ فَسُحْقًا لِّأَصْحَٰبِ ٱلسَّعِيرِ ١١
إِنَّ ٱلَّذِينَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُم بِٱلْغَيْبِ لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَأَجْرٌ كَبِيرٌ ١٢

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

(1) Inni taaytaan[3] harka Isaa jiru tolli Isaa baay'ate ykn guddate. Inni waan hunda irrattis danda'aa dha.

(2) (Rabbiin) Isa du'aa fi jireenya uume; (kanas) isin keessaa eenyu toltuu akka hojjetu qorachuufi.[4] Innis (Gooftaa) Injifataa, Araaramaa dha.

(3) Isa samiiwwan torban wal jalaa gubbaan uume. Uumaa 'Arrahmaan' keessatti hirdhuu[5] homaatuu hin argitu. Mee ija kee (gara samii ol) deebisi. Baqaqa (qaawwa) wahii argitaa?

(4) Ergasillee irra deddeebi'ii[6] ija (kee gara samii) deebisi. argituun (kee) hoongoftee[7] fi dadhabee gara kee deebiti.

(5) Dhugumatti samii duniyaas ibsaawwaniin (urjiiwwaniin) miidhagsinee jirra. Isaanis (urjiiwwanis) darbannaa sheeyxaanotaatif akka oolan isaan taasifnee jirra.[8] Isaanif adaba ibidda laboobaas qopheessinee jirra.[9]

(6) warra Gooftaa isaaniitti kafaraniifis adabni jahannam qophaa'eefii jira. Itti deebiin isaanii akkaan fokkate!

(7) Yeroo isii keessatti darbaman hargansuu waca isii (jahannam) irraa ta'e dhagahu.[10]

(8) Dallansuu irraa kan ka'e ciccituutti dhihaatti.[11] akkuma gareen wahii isii keessatti darbamuun waardiyyaan isii 'akeekkachiisan[12] isinitti hin dhufnee?' (jedhaniin).[13]

(9) Ni jedhu:- 'Eeyye, dhugamatti akeekkachiisaan nutti dhufeera;[14] nuti garuu ni kijibsiifne.: 'isintu jallina guddaa keessa jira malee Rabbiin homaa hin buufne;[15] jenneen.

(10) Ni jedhus:- 'odoo kan dhageenyu yookaan kan hubannu taanee silaa warra ibidda qabsiifamaa hin taanu turre.[16]

---

[1] Namoota ajaja Gooftaa isaanii fudhatan keessaa turte. Maatiin isii maatii mana nagaa fi Rabbiif bule ture.

[2] Boqonnaawwan Makkatti bu'an keessaa tokko.

[3] Taaytaa dachii fi samii kan duniyaa fi aakhiraa ti.

[4] Kaayyoon isaan yaalamaniif inni bu'uraa gaarummaa warreen gaarii fi ibaadaa warreen Isa gabbaranii ifa baasuufi.

[5] Wal dhaba, daddaba, wal diddaa hin argitu; hundi wal simataa fi qajeela dha. Kun guddinnaa fi dandeettii Rabbiit mul'isa.

[6] Wal duraa duubaan ija kee gara samii naannessi; waan kun ragaa fi sababaa dhabamsiisuf irra caalaa ta'eef.

[7] Salphattee fi xiqqaattee odoo uumama samii keessatti hirdhuu tokko hin argin deebiti.

[8] Urjiwwan kanniin darbannaa sheeyxaanni ittiin darbatamu taasifnee jirra. Kun samii duniyaatiif miidhagina ta'uutti aanee faaydaa biraa ti. Qataadaan akka jedhutti, Rabbi urjii waa sadihiif uume: samii ittiin miidhagsuu, sheeyxaana ittiin darbachuu, galaana fi dachii irratti mallattoo karaa ittiin beekan ta'uun.

[9] Sheeyxaanotaaf duniyaatti qaanqee urjiitiin gubuu qofa odoo hin ta'in aakhiraattis adaba ibiddaa isaanif qopheessineerra.

[10] Yeroo akka mukni qoraanii ibidda keessatti darbamu ibiddatti darbaman, danfa jahaannam akka okkotee danfu irraa sagalee akka iyya harree dhaga'u.

[11] Dallansuu cimaa kaafiroota irratti qabdu irraa ibiddi addaan cituu fi gariin isii garii irraa adda ba'uutti dhihaatti.

[12] Duniyaa irratti namni waa'ee guyyaa hardhaa irraa isin sodaachisuu fi isin akeekkachiisu isinitti hin dhufne moo? jedhuun.

[13] Gaaffii sodaachisaa fi iyyansaa maleeykonni isaaniif dhiheessan.

[14] Eeyye Gooftaa keenya biraa ergamaan nutti dhufee nu sodaachiseera; waa'ee guyyaa kanaas nutti himeera.

[15] Rabbiin dhimmoota namarraa fagoo, waa'ee aakhiraa, dhimma shari'aa kan waan Rabbiin nurraa fedhu qabattu arraba keessan irratti hin buufne jedhu.

[16] Odoo yeroo san waan isin jettan dhageenyee qalbii hubannaatin fudhannee silaa warra ibiddaa ta'uu dhiifnee Rabbitti amannee ergamaa Isaas hordofna turre jedhu.

وَأَسِرُّواْ قَوْلَكُمْ أَوِ ٱجْهَرُواْ بِهِۦٓۖ إِنَّهُۥ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ﴿١٣﴾ أَلَا
يَعْلَمُ مَنْ خَلَقَ وَهُوَ ٱللَّطِيفُ ٱلْخَبِيرُ ﴿١٤﴾ هُوَ ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ
ٱلْأَرْضَ ذَلُولًا فَٱمْشُواْ فِى مَنَاكِبِهَا وَكُلُواْ مِن رِّزْقِهِۦۖ وَإِلَيْهِ ٱلنُّشُورُ
﴿١٥﴾ ءَأَمِنتُم مَّن فِى ٱلسَّمَآءِ أَن يَخْسِفَ بِكُمُ ٱلْأَرْضَ فَإِذَا هِىَ
تَمُورُ ﴿١٦﴾ أَمْ أَمِنتُم مَّن فِى ٱلسَّمَآءِ أَن يُرْسِلَ عَلَيْكُمْ حَاصِبًاۖ
فَسَتَعْلَمُونَ كَيْفَ نَذِيرِ ﴿١٧﴾ وَلَقَدْ كَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ فَكَيْفَ
كَانَ نَكِيرِ ﴿١٨﴾ أَوَلَمْ يَرَوْاْ إِلَى ٱلطَّيْرِ فَوْقَهُمْ صَٰٓفَّٰتٍ وَيَقْبِضْنَۚ مَا
يُمْسِكُهُنَّ إِلَّا ٱلرَّحْمَٰنُۚ إِنَّهُۥ بِكُلِّ شَىْءٍۭ بَصِيرٌ ﴿١٩﴾ أَمَّنْ هَٰذَا ٱلَّذِى
هُوَ جُندٌ لَّكُمْ يَنصُرُكُم مِّن دُونِ ٱلرَّحْمَٰنِۚ إِنِ ٱلْكَٰفِرُونَ إِلَّا فِى غُرُورٍ
﴿٢٠﴾ أَمَّنْ هَٰذَا ٱلَّذِى يَرْزُقُكُمْ إِنْ أَمْسَكَ رِزْقَهُۥۚ بَل لَّجُّواْ فِى عُتُوٍّ
وَنُفُورٍ ﴿٢١﴾ أَفَمَن يَمْشِى مُكِبًّا عَلَىٰ وَجْهِهِۦٓ أَهْدَىٰٓ أَمَّن يَمْشِى سَوِيًّا
عَلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٢٢﴾ قُلْ هُوَ ٱلَّذِىٓ أَنشَأَكُمْ وَجَعَلَ لَكُمُ ٱلسَّمْعَ
وَٱلْأَبْصَٰرَ وَٱلْأَفْـِٔدَةَۖ قَلِيلًا مَّا تَشْكُرُونَ ﴿٢٣﴾ قُلْ هُوَ ٱلَّذِى ذَرَأَكُمْ
فِى ٱلْأَرْضِ وَإِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٢٤﴾ وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلْوَعْدُ إِن كُنتُمْ
صَٰدِقِينَ ﴿٢٥﴾ قُلْ إِنَّمَا ٱلْعِلْمُ عِندَ ٱللَّهِ وَإِنَّمَآ أَنَا۠ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٢٦﴾

(11) Ergasii badii (cubbuu)[1] isaanii amanu. Kanaaf warri ibidda laboobaa seensifaman kun(rahmata Rabbii irraa) haa fagaatan![2]
(12) Dhugumatti, warreen Gooftaa isaanii odoo hin argin sodaatan, araara fi mindaa guddaatu isaanif jira.
(13) Haasa'a keessanis yoo feetan dhoksaa; yookan ammoo dhageessisaa. Inni (Rabbiin) beekaa waan onneewwan keessa jiruu ti.
(14) Dhaga'aa Inni uume ni beeka.[3] Inni irra gaarii, irra beekaa dha.[4]
(15) Inni (Rabbiin) Isa dachii mijooftuu[5] isiniif taasise. Kanaaf daandiwwan isii keessa deemaa; 'rizqii' (soorata) Isaa irraas nyaadhaa.[6] Kaafamnis garuma Isaati.
(16) Inni samii keessa jiru,[7] akka dachii isiniin hin dhidhimsine,[8] ergasii ammoo akka isiin (isiniin) hin sochoofne ni amantuu?
(17) Yookaan ammoo Isa samii keessa jiru, akka dhagaa[9] isin irratti hin harcaafne ni amantuu?[10] Kanaaf akeekkachiisni (kiyya) akkam akka ta'e beekuuf jirtu.
(18) Warreen isaan dura turanis (ergamtoota isaanii) kijibsiisanii jiru. Kanaaf (ergamaa Rabbii) diduun kiyya akkam hamaa dha?
(19) Gara allaattiwwan isaan gubbaa koola (qoochoo) isaanii babal'isaa fi dadachaasaa (balali'anii) hin ilaalanii? 'Arrahmaan' malee homtuu isaan hin qabu.[11] Dhugumatti, Inni waan hunda irratti argaa dha.
(20) Yoo Rahmaanin ta'e malee kan akka waraanaatti isiniif tumsu eenyutu jira?[12] Garuu kaafiroonni daguu keessa jiru.
(21) Odoo Inni (Rabbiin) soorata ufii qabee,[13] inni soorata isiniif kennuu danda'u eenyuu isaati? Garuu isaan akkuma diddaa fi (haqa) irraa dheefa isaanii irratti cichanii itti fufu.
(22) Nama fuula isaa irratti gonbifamee deemutu isa karaa qajeela irra deemu caalaa karaa sirrii irra jiraa?[14]

---

[1] Badii ibidda isaan seensisu kan akka kufrii fi nabiyyoota sobsiisuti.
[2] Rabbii fi rahmata Isaa irraa haa fagaatan. Yookan Rabbiin azaabaan kan isaan qabe erga isaan badii isaanii amanaii booda; waan sanaan ragaan isaan irratti dhaabbatuu fi sababaan homaatuu isaanif hin hafne.
[3] Inni uume iccitii wanta uummee sanii fi waaninni qalbii keessatti yaadu hin beekuu? Kanaaf Rabbiin ol ta'e isatu ilma namaa harka ufiitin uume. Waan hojjate ammo isa hojjatetu caalaa beeka.
[4] Isa beekumsi isaa waan onnee keessaa dhaqqabu; kan waan onneen dhoksitee fi yaaddu beeku, kan san irraa homtuu Isa jalaa hin dhokanne.
[5] Laaftuu, diriirtuu irra jireenyaf mijooftuu taate; gogduu keessa jiraachuu fi gubbaa deemuu hin dandeenye hin taasifne.
[6] Waan Inni isiniif kennee fi dachii keessatti isiniif uume; Rabbiin ilmaan Aadam dachii tana isaanif mijeessunii fi dandeettii kheeyraata isiitti fayyadamuu isaanif kennuun tola isaanif ooleera. Garuu gara isaa akka deebi'u beekuu qaba.
[7] Innis Rabbii ol ta'e.
[8] Erga mijooftuu daandii isii irra deemtan isiniif godhee booda akkuma Qaaruunin irratti godhe gadi isiniin dhidhimsa.
[9] 'Haasiban' kan jedhu dhagaa dha; garuu bubbee (abomboleettii) dhagaan guutame akka ta'es ibsameera.
[10] Akka ummata Luuxii fi warra arbaa irratti raawwate jechuudha.
[11] Samii keessatti yeroo isaan balali'an, yeroo koola dachaasanii fi bal'isan Rabbiin qofatu isaan qaba.
[12] Hooman homaatuu azaaba Rabbii irraa isin dhorgu hin danda'u jechuu dha.
[13] Rabbini rizqii ofii kan akka roobaa fi kkf odoo isin irraa qabee fi dhorgatee eenyutu isiniif buusa jechuu dha.
[14] Kaafira duniyaa irratti yakka keessa lixee guyyaa qiyaamaa Rabbiin fuula isaa irratti isa kaasu moo mu'umina duniyaa irratti karaa sirrii ta'e irra deemee aakhiratti Rabbiin karaa qajeela gara jannataa isa geessu hordofutu irra caala?





فَلَمَّا رَأَوْهُ زُلْفَةً سِيٓـَٔتْ وُجُوهُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَقِيلَ هَٰذَا ٱلَّذِى كُنتُم بِهِۦ تَدَّعُونَ ﴿٢٧﴾ قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِنْ أَهْلَكَنِىَ ٱللَّهُ وَمَن مَّعِىَ أَوْ رَحِمَنَا فَمَن يُجِيرُ ٱلْكَٰفِرِينَ مِنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٢٨﴾ قُلْ هُوَ ٱلرَّحْمَٰنُ ءَامَنَّا بِهِۦ وَعَلَيْهِ تَوَكَّلْنَا ۖ فَسَتَعْلَمُونَ مَنْ هُوَ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٢٩﴾ قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِنْ أَصْبَحَ مَآؤُكُمْ غَوْرًا فَمَن يَأْتِيكُم بِمَآءٍ مَّعِينٍۭ ﴿٣٠﴾

آياتها ٥٢ — سُورَةُ القَلَمِ — ترتيبها ٦٨

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

نٓ ۚ وَٱلْقَلَمِ وَمَا يَسْطُرُونَ ﴿١﴾ مَآ أَنتَ بِنِعْمَةِ رَبِّكَ بِمَجْنُونٍ ﴿٢﴾ وَإِنَّ لَكَ لَأَجْرًا غَيْرَ مَمْنُونٍ ﴿٣﴾ وَإِنَّكَ لَعَلَىٰ خُلُقٍ عَظِيمٍ ﴿٤﴾ فَسَتُبْصِرُ وَيُبْصِرُونَ ﴿٥﴾ بِأَييِّكُمُ ٱلْمَفْتُونُ ﴿٦﴾ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ بِمَن ضَلَّ عَن سَبِيلِهِۦ وَهُوَ أَعْلَمُ بِٱلْمُهْتَدِينَ ﴿٧﴾ فَلَا تُطِعِ ٱلْمُكَذِّبِينَ ﴿٨﴾ وَدُّوا۟ لَوْ تُدْهِنُ فَيُدْهِنُونَ ﴿٩﴾ وَلَا تُطِعْ كُلَّ حَلَّافٍ مَّهِينٍ ﴿١٠﴾ هَمَّازٍ مَّشَّآءٍۭ بِنَمِيمٍ ﴿١١﴾ مَّنَّاعٍ لِّلْخَيْرِ مُعْتَدٍ أَثِيمٍ ﴿١٢﴾ عُتُلٍّۭ بَعْدَ ذَٰلِكَ زَنِيمٍ ﴿١٣﴾ أَن كَانَ ذَا مَالٍ وَبَنِينَ ﴿١٤﴾ إِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِ ءَايَٰتُنَا قَالَ أَسَٰطِيرُ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿١٥﴾

(23) Jedhi:- ‘Inni (Rabbiin) Isa isin uumee gurra, ijaa fi sammuu isiniif godhe sani; waa xinnaate wanti isin galatoomfattan!’
(24) Jedhi:- ‘Inni (Rabbiin) Isa dachii keessa isin facaase. Garuma Isaatti kaafamtus.’
(25) Ni jedhu:- ‘beellamni kun yoomi? Yoo kan dhugaa dubbattan taatan.’
(26) Jedhi:- ‘dhugumatti, beekumsi isaa Rabbiin qofa bira jira.[1] Ani ammoo akeekkachiisaa ifa ta'e malee waan biraa miti’jedhiin
(27) Yeroo itti dhihaachuu isaa (adaba Rabbii) argan, fuulli warreen kafaranii ni gurraacha'an. Akkana isaanin jedhamas:- ‘Inni (adabni) kun isa irratti wal mormaa turtan sani.’[2]
(28) (Yaa Muhammad!) jedhi:- ‘mee naaf himaa; yoo Rabbi anaa fi nama anaa wajjin jirus balleesse,[3] yookan rahmata nuuf godhe,[4] namni kaafirootа adaba laalessaa irraa baraarsu eenyu?’[5]
(29) Jedhi:- ‘Inni Arrahmaani; Isatti amannee jirra; Isa irrattis irkanneerra. Namni jallina ifa ta'e keessa jiru sun eenyuun akka ta'e beekuuf jirtu.’
(30) Jedhi- ‘mee naaf himaa, odoo bishaan keessan dachii keessa gadi badee, kan bishaan guddinaan yaasee isiniif fidu eenyu?’[6]

## (BOQONNAA 68 FFAA:) SUURAA AL-QALAM
### (BOQONNAA QALAMAA)[7]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta’eenin (jalqaba)

(1) Nuun,[8] qalamaanis,[9] waan isaan barreessaniinis[10] (nan kakadha).
(2) (Yaa Muhammad!) Ati ni'imaa Gooftaa keetti maraataa miti.[11]
(3) Dhugumatti siif mindaa[12] daangaa hin qabnetu[13] jira.
(4) Dhugumatti ati (yaa Muhammad!) amala gaarii irra jirta.[14]
(5) Atis arguuf jirta; isaanis arguuf jiru.[15]
(6) Eenyuu keessan irra maraannaan akka jiru.[16]

---

1 Beekumsi yeroo qiyaamaan dhaabbattuu Rabbuma bira qofa jira; Isa malee eenyullee hin beeku.
2 Isa duniyaa irratti qishinaan gaafattanii fi dafee akka isin dhaqqabu sardamsiisaa turtan sani.
3 Akkuma isin narratti hawwitanii fi eegdan, Rabbi odoo nu ajjeesee fi badii fi musiibaa narraan gahee.
4 Sana hanga yeroo murtaa’ee tursiisun,
5 Akka isaan hawwan Rabbi nabiyyii fi mu’uminoota ajjeese fi tursiises, eenyullee azaaba laaleessaa jalaa kaafiroota hin baraarsu.
6 Bishaan maddaa, boollaa fi lagaa kan Rabbiin isiniin qananiise haala isin isa argachuu hin dandeenyen dachii keessa gadi odoo lixee, bishaan guddaa, yaa’aa ta’ee fi addaan hin cinne roobsisuu fi laggeen yaasee akka itti fayyadamtan kan godhu Rabbiin malee kan biraan hin jiru jechuu dha.
7 Suuraa Iqraa booda suuraa Muzzammil dura buute. Isiin suuraa Makkaa ti.
8 Qubeewwan Arabiffaa keessaa isii takka.
9 Rabbiin qalamaan kan kakate waan isa keessa mallattoon jiruufi. Qalama ittiin katabamu hunda ilaallata.
10 Barnoota ilmi namaa qalamaan katabuunis kakata.
11 Ati yaa Muhammad! ni’imaa Rabbiin siin qananiise kan akka nabiyyummaa fi matummaa walii galaa irratti maraatummaa irraa qulqullaa'aa dha.
12 Sawaaba ba’aa nabiyyummaa ati baadhatteef, rakkoowwan baay’ee ati dandeesseef siif qophaa’etu jira.
13 Yookaan mindaa namoonni ittiin siin hin dhaadnetu siif jira jechus ta’uu danda’a.
14 Ati haala Rabbiin qur’aana keessatti itti si ajaje irra jirta. Akka sahiiha Bukhaarii keessatti Aa’ishaa irraa gabaafametti, haala nabiyyii (ﷺ) irraa gaafatamnaan ‘haalli isaanii qur’aana’ jette.
15 Guyyaa qiyaamaa yeroo haqni ifa ta’uu fi haguuggan jidduu deemu, yaa Muhammad! atis ni argita; kuffaarris ni argu.
16 Isin lamaan keessaa maraannaan kan tuqe eenyuun akka ta’e guyyaa san beektu. Kunis waan isaan ‘Muhammad maraannaan tuqeera, jallateera’ jedhaniif deebii isaanif kenname.

سَنَسِمُهُۥ عَلَى ٱلۡخُرۡطُومِ ١٦ إِنَّا بَلَوۡنَٰهُمۡ كَمَا بَلَوۡنَآ أَصۡحَٰبَ ٱلۡجَنَّةِ إِذۡ أَقۡسَمُواْ
لَيَصۡرِمُنَّهَا مُصۡبِحِينَ ١٧ وَلَا يَسۡتَثۡنُونَ ١٨ فَطَافَ عَلَيۡهَا طَآئِفٞ مِّن رَّبِّكَ
وَهُمۡ نَآئِمُونَ ١٩ فَأَصۡبَحَتۡ كَٱلصَّرِيمِ ٢٠ فَتَنَادَوۡاْ مُصۡبِحِينَ ٢١ أَنِ
ٱغۡدُواْ عَلَىٰ حَرۡثِكُمۡ إِن كُنتُمۡ صَٰرِمِينَ ٢٢ فَٱنطَلَقُواْ وَهُمۡ يَتَخَٰفَتُونَ ٢٣
أَن لَّا يَدۡخُلَنَّهَا ٱلۡيَوۡمَ عَلَيۡكُم مِّسۡكِينٞ ٢٤ وَغَدَوۡاْ عَلَىٰ حَرۡدٖ قَٰدِرِينَ ٢٥ فَلَمَّا
رَأَوۡهَا قَالُوٓاْ إِنَّا لَضَآلُّونَ ٢٦ بَلۡ نَحۡنُ مَحۡرُومُونَ ٢٧ قَالَ أَوۡسَطُهُمۡ أَلَمۡ أَقُل
لَّكُمۡ لَوۡلَا تُسَبِّحُونَ ٢٨ قَالُواْ سُبۡحَٰنَ رَبِّنَآ إِنَّا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ٢٩ فَأَقۡبَلَ
بَعۡضُهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖ يَتَلَٰوَمُونَ ٣٠ قَالُواْ يَٰوَيۡلَنَآ إِنَّا كُنَّا طَٰغِينَ ٣١ عَسَىٰ
رَبُّنَآ أَن يُبۡدِلَنَا خَيۡرٗا مِّنۡهَآ إِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا رَٰغِبُونَ ٣٢ كَذَٰلِكَ ٱلۡعَذَابُۖ وَلَعَذَابُ
ٱلۡأٓخِرَةِ أَكۡبَرُۚ لَوۡ كَانُواْ يَعۡلَمُونَ ٣٣ إِنَّ لِلۡمُتَّقِينَ عِندَ رَبِّهِمۡ جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ
٣٤ أَفَنَجۡعَلُ ٱلۡمُسۡلِمِينَ كَٱلۡمُجۡرِمِينَ ٣٥ مَا لَكُمۡ كَيۡفَ تَحۡكُمُونَ ٣٦ أَمۡ
لَكُمۡ كِتَٰبٞ فِيهِ تَدۡرُسُونَ ٣٧ إِنَّ لَكُمۡ فِيهِ لَمَا تَخَيَّرُونَ ٣٨ أَمۡ لَكُمۡ أَيۡمَٰنٌ
عَلَيۡنَا بَٰلِغَةٌ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ إِنَّ لَكُمۡ لَمَا تَحۡكُمُونَ ٣٩ سَلۡهُمۡ أَيُّهُم
بِذَٰلِكَ زَعِيمٌ ٤٠ أَمۡ لَهُمۡ شُرَكَآءُ فَلۡيَأۡتُواْ بِشُرَكَآئِهِمۡ إِن كَانُواْ صَٰدِقِينَ ٤١
يَوۡمَ يُكۡشَفُ عَن سَاقٖ وَيُدۡعَوۡنَ إِلَى ٱلسُّجُودِ فَلَا يَسۡتَطِيعُونَ ٤٢

(7) 7 Dhugumatti, Gooftaan kee Isatu nama karaa Isaa irraa jallate akkaan beeka;[1] Isumatu namoota karaa qajeelloo irra jiranis caalatti beeka.

(8) (Yaa Muhammad!) kijibsiistota tole hin jedhin.

(9) Odoo ati lallaaftee (isaanitti dhiyaattee), isaanis lallaafanii (sitti dhiyaatanii) jaalatu.[2]

(10) (Yaa Muhammad!) nama waanuma arge hunda irratti kakataa, xiqqaataa[3] ta'e hundaaf tole hin jedhin.

(11) (Isa hunda) tuffataa,[4] oduu namoota addaan kutuun (walii gadi) deemaa ta'e.[5]

(12) (Isa) toltuu irraa dhoorgaa, daanga-lufaa, cubbamaa ta'e.

(13) (Isa) uf-tuulaa,[6] kana hunda waliin seeraan ala dhalate (ilma 'zinaa' ta'e).[7]

(14) Waan abbaa qabeenyaa fi ilmaanii ta'eef.[8]

(15) Yeroo keewwatoonni keenya isarratti qara'aman, 'oduu ummatoota duriiti' jedhe.

(16) Funyaan (isaa) irratti mallattoo goona.[9]

(17) Dhugumatti, Nuti akkuma warreen ooyruu qorannetti[10] isaan qorannee jirra;[11] yeroo isaan bariisiftanii isii funaanuf kakatan.[12]

(18) 'Inshaa'a Allaah' (yoo Rabbiin fedhe) hin jenne.[13]

(19) Kanaaf daaw'ataan Gooftaa kee biraa ta'e halkan odoo isaan hirriba irra jiran isii daaw'ate.[14]

(20) Ergasii akka ooyruu oomishanii isaa funaanamee homtuu hin hafinii taate.

(21) Ergasii yeroo isaanif bari'u wal-waaman.

(22) 'Yoo oomisha walitti qabachuu feetan ganamaan gara ooyruu keessanii ba'aa'[15] (waliin jedhan).

(23) Ergasii f dhoksanii bobba'an.

(24) 'Hardha hiyyeessi tokkos gara isii akka

[1] Jallina dhugaa keessa kan jiru si ta'aa fi warra jallinaan si himu ta'aa Rabbiin ni beeka. Waan wanta faaydaa hardhaa fi borii isaanif qabu didanii wanta hardhaa fi boris isaan miidhu filataniif jallattoonni isaanuma.

[2] Odoo ati isaaniif laaftee ykn haqa irra jirtu dhiiftee gara isaanii dabdee, isaanis akka ati gara isaanii deebitu gubbaan sitti laafanii dhiyaatanii ni jaalatu.

[3] 'Hallaaf' nama soba irratti kakuu baay'isu yoo ta'u, 'mahiin' ammoo nama tuffataa dha.

[4] 'Hammaaz' nama bakkuma abbaan jirutti hamtuu isaa himu yoo ta'u, namni bakka abbaan hin jirretti hamtuu isaa himu ammoo 'lammaaz' jedhama.

[5] Gidduu isaanitti badii uumuuf oduu namoota addaan diigu gamaa gamana kan facaasu.

[6] "Utullin" kan jedhu isa haalli isaa hamaa ykn uf-tuulaa ykn akka Azzajjaaj hiikanitti 'gara-jabaataa, gogaa' jechuu dha.

[7] Hirdhuuwwan olitti himaman malees ilma zinaa ta'ee odoo jiruu akka waan tuuta san irraa ta'ee uf fakkeessa.

[8] Qabeenyaa fi ilmaan isaatiif jettee tole hin jedhiniif jechuudha.

[9] Odoo ibidda hin seenne dura fuula isaa ibiddaan hodduun funyaan isaa irra mallattoo inni ittiin beekamu kan isarraa adda hin baane goona jechuu dha.

[10] Seenaan warra ashaakiltii Qureeshota biratti beekamaa ture. Yaman keessa naannoo Sana'aa iddoon ashaakiltii kan nama haqa Rabbii isa keessaa baasuu tokkotu ture jedhama. Inni du'ee ilmaan isaa isii dhaallan bu'aa isii namoota dhorgatan. Haqa Rabbii isii keessaa baasuu irratti don'ooman. 'Qabeenyi xiqqoo dha; maatiin ammoo baay'eedha. Kanaaf waan abbaan keenya dalagaa ture dalaguu hin dandeenyu' jedhan. Hiyyeeyyii dhorgachuu irratti ni muran. Kanaaf booddeen isaanii akka qur'aanni hime ta'e.

[11] Kuffaara Makkaa waan nabiyyiin Rabbii (ﷺ) isaan irratti kadhataniif beela fi gogiinsaan isaan yaalleerra.

[12] Yeroo abbootin ashaakiltii kun oomisha ooyruu isaanii ganamaan haammachuuf murteessan.

[13] Hikkan isaa 'guutuu hanga abbaan isaanii hiyyeeyyif kennaa ture keessaa homaa isaaniif hin hambifne' jechuudhas jedhameera.

[14] Ibiddi Rabbiin biraa ta'e ooyruu isaanii gubee gurraacha isii godhe.

[15] Odoo hiyyeeyyiin hin dhufne walitti qabachuuf.





hin seenne'[1] (waliin jechaa).

(25) Waan fedhan gochuu irratti danda'oo akka ta'an itti dhaga'amaa ganamaan garas deeman.[2]

(26) Garuu yeroo isii (bira gahanii) argan, 'karaa irraa badneerra' jedhan.[3]

(27) 'Lakkisaa! nuti dhorgatamneeti'[4] (waliin jedhan).

(28) Irra beekaan isaanii ni jedhe: 'odoo Rabbiin qulqulleessitanii isiniin hin jennee?'[5]

(29) 'Gooftaan keenya qulqullaa'e; nuti garuu miidhaa dalagdoota taane[6] jedhan.

(30) Gariin isaanii garii irratti gara-galuun wal aalatan.

(31) 'Yaa badii keenya! nuti warra daangaa darbine yookan ajaja Rabbii didne turre' jedhan.

(32) 32 Gooftan keenya isii caaltu akka bakka nuuf buusu abdanna. Nuti gara Gooftaa keenyaa kajeella.

(33) Adabni akkana fakkaata. Ammas odoo kan beekan ta'ee, adaba fuula duraattu irra caala.

(34) Warreen Rabbiin sodaataniif, Gooftaa isaanii biratti jannata qananiittu jira.

(35) (Nuti) muslimoota akka 'mujrimootaa' (warreen ajaja Rabbii didanii) goonaa?[7]

(36) Sila maal taatan? Akkam akkam murteessituu?

(37) Moo kitaaba isin isa keessatti qaraatantu isiniif jiraa?[8]

(38) Kan isa keessa wanti isin feetan hundi jiru (qabdu moo)?[9]

(39) Moo kakuu hanga guyyaa qiyaamaa geessitu tan 'yoo waan feetan murteessitan isiniif ta'a' (jettutu) isiniif jiraa?[10]

(40) Mee 'eenyuu isaaniitu isa kanatti gaafatama?' (jedhii) isaan gaafadhu.

(41) Moo hiriyyoota qabu? Kanaaf, hiriyyoota isaanii haa fidatan; yoo kan dhugaa dubbatan ta'an.[11]

(42) Guyyaa hojjaa irraa haguuggaan fuudhamu,[12] isaanis gara sujuudaa waamamu; garuu hin danda'an.[13]

(43) Iji isaanii kan sodaattu taatee, salphinni isaan haguuga.[14] Dhugumatti, yeroo nagaa sujuudatti waamamaa turaniiru.[15]

(44) Kanaaf (yaa Muhammad!) Ana dhiisi; nama haasaa kana (qur'aana) kijibsiisus.[16] Sadarkaa sadarkaan karaa isaan hin beekneen isaan qabnaa.[17]

(45) Irran isaaniif darba;[18] dhugumatti ka roorri kiyya cimaa dha.[19]

(46) Moo (yaa Muhammad!) mindaa isaan gaafattee kaffaltiin isaa itti ulfaate?[20]

---

[1] 'Hardha ooyruu tana miskiinni tokko isinitti seenee waan abbaan keessan kennaafii ture akka kennitaniif akka isin hin gaafanne' waliin jedhu.
[2] Kophaa isaanii namoota isaanii jalaa dhokatanii oomisha isaanii walitti qabachuu irratti danda'oo akka ta'an abdachaa ganamaan garas deeman.
[3] Yeroo ooyruu isaanii argan gariin isaanii gariin 'karaa banne malee kun ooyruu keenyaa miti' waliin jedhan. Erga ooyruu isaanii ta'uu hubatanii booda ammoo Rabbiin (ﷻ) oomisha isii balleessuun akka isaan adabe beekan.
[4] 'Sababaa nuti oomisha isii irraa hiyyeeyyif dhoorgachuuf murteessineef Rabbiin oomisha ooyruu keenyaa nu dhoorgate' waliin jedhan.
[5] 'Hojiin keessan kan hiyyeeyyii haqa isaanii dhoorgachuu kun miidhaa dalaguu dha' isiniin jedhee hin turree? Kanaaf amma Rabbiin warreen miidhaa hojjatan irraa gadoo akka ba'u erga mirkaneeffattanii booda Isa hin qulqulleessitanii?
[6] Badii ooyruu teenya irratti hojjate irraa Rabbiin qulqulluu akka ta'ee fi kun sababaa haqa isaanii dhoorgachuun hiyyeeyyii irratti cubbuu hojjenneefi' jedhu.
[7] Matootin qureeyshotaa akkana jedhu turan: 'Yoo wanti Muhammad jedhu sirrii ta'e, haalli keenya fi haalli muslimootaa akkuma duniyaa keessaa kana qofa ta'a (aakhiratti qananii akka isaanif ta'utu nuufis ta'a). Rabbiin (ﷻ) garuu 'nama Isa gabbaruu fi nama dilii hojjachuu keessatti daangaa dabree fi cubbuuf dhimma hin qabne wal qixxeessuun haqaa miti' jedha.
[8] Kan isa keessatti namni amanee fi kafare wal qixa ta'uu argitantu isiniif jira.
[9] Kitaaba san keessa aakhiratti waan feetantu isiniif jira wanti jedhu jira moo?
[10] waadaa Rabbiin isiniif kakate kan isiin jannata isiin galchuuf waadaa isiniif galee fi hanga guyyaa qiyaamaatti isiniif mirkanooftetu jira moo?
[11] Moo Rabbiif hiriyyoonni aakhiratti kaafiroota akka muslimootaa taasisuu dandeenya jedhan jiru?
[12] Guyyaa Rabbiin (ﷻ) haalli cimuu mul'isuuf hojjaa Isaa irraa saaqu. Bukhaari fi warreen biraas akka gabaasanitti, Abii Sa'id akkana jedha: "Gooftaan keenya hojjaa Isaa irraa saaqee mu'uminaa fi mu'umintittiin hundi sujuuda Isaaf godhu. Namni duniyaa irratti argisiifachuu fi dhageessifachuuf sujuuda godhu ni hafa. Sujuuda gochuuf deema, dugdi isaa garuu danda'ee gadi hin jedhu.
[13] Uumamni hundi Rabbiif wal duukaa sujuuda godha. Munaafiqoota fi kuffaaronni garuu ni hafu. Sujuuda gochuu fedhanii dadhabu, waan dugdi isaanii sujuudaaf laafuu dhiisee goguuf. Duniyaa irratti Rabbitti hin amanne; Isaafis sujuuda hin goone turan.
[14] Salphinna cimaa fi gaabbii guddaatu isaan haguuga.
[15] Duniyaa irratti yeroo nagaan jiranii fi hojjachuu danda'an, akka Ibraahiim Atteeymiin jedhanitti, azaana fi iqaamaan waamichi isaaniif godhamee owwaachuu didan.
[16] 'Anaa fi isa qur'aana sobsiisu san walitti nu dhiisi; dhimma isaa gara kiyyatti irkisi; isa waliin hin rakkatin, dhimma isaa ani siif ga'a' jechuu dha.
[17] Sadarkaa sadarkaan gara azaabaa isaan galchina; hanga odoo isaan hin beekin ibiddatti isaan darbinutti.
[18] Yeroo murtaa'e akka dilii dabalatan irra isaanif darba.
[19] Qindoomina cimaan waanin raawwadhuuf, homtuu na jalaa hin ba'u.
[20] Waamicha gara iimaanaatti isaaniif gootuuf mindaa isaan gaafannaan donnummaa irraa

خَٰشِعَةً أَبۡصَٰرُهُمۡ تَرۡهَقُهُمۡ ذِلَّةٞۖ وَقَدۡ كَانُواْ يُدۡعَوۡنَ إِلَى ٱلسُّجُودِ وَهُمۡ سَٰلِمُونَ ٤٣ فَذَرۡنِي وَمَن يُكَذِّبُ بِهَٰذَا ٱلۡحَدِيثِۖ سَنَسۡتَدۡرِجُهُم مِّنۡ حَيۡثُ لَا يَعۡلَمُونَ ٤٤ وَأُمۡلِي لَهُمۡۚ إِنَّ كَيۡدِي مَتِينٌ ٤٥ أَمۡ تَسۡـَٔلُهُمۡ أَجۡرٗا فَهُم مِّن مَّغۡرَمٖ مُّثۡقَلُونَ ٤٦ أَمۡ عِندَهُمُ ٱلۡغَيۡبُ فَهُمۡ يَكۡتُبُونَ ٤٧ فَٱصۡبِرۡ لِحُكۡمِ رَبِّكَ وَلَا تَكُن كَصَاحِبِ ٱلۡحُوتِ إِذۡ نَادَىٰ وَهُوَ مَكۡظُومٞ ٤٨ لَّوۡلَآ أَن تَدَٰرَكَهُۥ نِعۡمَةٞ مِّن رَّبِّهِۦ لَنُبِذَ بِٱلۡعَرَآءِ وَهُوَ مَذۡمُومٞ ٤٩ فَٱجۡتَبَٰهُ رَبُّهُۥ فَجَعَلَهُۥ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٥٠ وَإِن يَكَادُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَيُزۡلِقُونَكَ بِأَبۡصَٰرِهِمۡ لَمَّا سَمِعُواْ ٱلذِّكۡرَ وَيَقُولُونَ إِنَّهُۥ لَمَجۡنُونٞ ٥١ وَمَا هُوَ إِلَّا ذِكۡرٞ لِّلۡعَٰلَمِينَ ٥٢

ترتيبها ٦٩ — سُورَةُ الحَاقَّة — آياتها ٥٢

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

ٱلۡحَآقَّةُ ١ مَا ٱلۡحَآقَّةُ ٢ وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلۡحَآقَّةُ ٣ كَذَّبَتۡ ثَمُودُ وَعَادُۢ بِٱلۡقَارِعَةِ ٤ فَأَمَّا ثَمُودُ فَأُهۡلِكُواْ بِٱلطَّاغِيَةِ ٥ وَأَمَّا عَادٞ فَأُهۡلِكُواْ بِرِيحٖ صَرۡصَرٍ عَاتِيَةٖ ٦ سَخَّرَهَا عَلَيۡهِمۡ سَبۡعَ لَيَالٖ وَثَمَٰنِيَةَ أَيَّامٍ حُسُومٗاۖ فَتَرَى ٱلۡقَوۡمَ فِيهَا صَرۡعَىٰ كَأَنَّهُمۡ أَعۡجَازُ نَخۡلٍ خَاوِيَةٖ ٧ فَهَلۡ تَرَىٰ لَهُم مِّنۢ بَاقِيَةٖ ٨

(47) 47 Moo isaan bira 'gheeybiin' (iccitiin) isaan barreessan jira?[1]

(48) Garuu murtii Gooftaa keetitiif obsi. Akka abbaa qurxummii,[2] isa yeroo dhiphinaan guutame[3] (gara Rabbii) lallabee hin ta'in.[4]

(49) Odoo ni'imaan Gooftaa isaa biraa ta'ee isa dhaqqabuu baatee, silaa ajiifatamaa ta'ee bakkeetti gatama ture.

(50) Garuu Gooftaan isaa isa filatee 'saalihoota' (namoota gaggaarii) irraa isa taasise.[5]

(51) Yeroo isaan kafaran yaadachiisa (qur'aana) dhageenyaan ilaalcha isaanitiin si balleessutti dhihaatan,[6] 'dhugumatti inni maraata dha' (siin) jedhus.

(52) Garuu inni (qur'aanni) yaadachiisa (gorsa) aalama hundaaf ergame malee waan biraa miti.

## (BOQONNAA 69 FFAA:) SUURAA AL-HAAQQAAH
## (BOQONNAA QUBATTUU)[7]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

(1) 'Al-Haaqqah' (dhugaa hin hafneenin kakadha).[8]

(2) Dhugaan hin hafne (qubataan) maali inni?

(3) Dhugaan hin hafne (qubataan) maal akka ta'e maaltu si beeksise?

(4) (Ummanni) 'Samuudi' fi (ummanni) 'Aad' 'Al-Qaari'aah' (qoqqottuu, qiyaamaa) kijibsiisaniiru.[9]

(5) Kanaaf (ummanni) 'Samuud'[10] iyyansa daangaa dabreen balleeffaman.

(6) (Ummanni) 'Aad'[11] ammoo bubbee cimaa qorra makateen balleeffaman.

(7) Halkan torbaa fi guyyoota saddeet walitti aansee isaan irratti isii bubbisiise. Ergasii namoota isii (ganda isaanii) keessatti akka muka teemiraa kan rirmaan nyaatamee kukkufaniitin argita.

(8) Isaan keessaa nama hafe ni argitaa?[12]

(9) Fir'awni fi namoonni isa dura turanis, gandiin ummata 'Luuxis' dogoggoraan[13] dhufaniiru.

(10) Ergasii isaan ergamaa Gooftaa isaanii dinnaan, Innis qabaa cimaa[14] isaan qabe.

(11) Nuti bishaan daangaa darbarraan,[15] doonii yaatu[16] keessatti isin baanne.[1]

---

mallaqa baasuu diddaaf waamicha keetiif owwaachuu didanii?

[1] Moo beekumsi icitii fagoo isaan bira jiraatee ragaa waan ittiin siin mormanii keessaa isa fedhan barreessuu?

[2] Abbaan qurxummii nabi Yuunus yoo ta'u, waan inni dallansuun sardamee ummata ufii dhiisee biraa deemeef Rabbiin isa adabuuf qurxummiin akka liqimfamu taasise.

[3] Yookaan 'garaa qurxummii keessatti itti cufamee' jedhamee hiikamuu danda'a.

[4] Akka nabi Yuunus (عليه السلام) sardamee sababaa saniin qurxummiin liqimfame, atis (yaa Muhammad!) hin sardamin. 'Lallabni isaa' jecha nabi Yuunus (عليه السلام) "Laa ilaaha illaa anta subhaanaka innii kuntu minazzaalimiin" jedhe.

[5] Nabiyyummaa isaaf deebisuun, lubbuu isaati fi ummata isaaniitiif araara kadhatanii akka argatan gochuun, ergamaa godhee gara namoota kuma dhibbaa ykn san caalanii isa erguudhan hundi isaanii akka amanan isaanif godhe.

[6] Yeroo ati qur'aana qaraatu, ilaalcha cimaa diinummaa fi jibbaan guutameen si ilaaluun dachii irraa si balleessuutti dhiyaatu.

[7] Keewwata Makkaa ti.

[8] Qiyaama yoo taatu, waan dhugaan marti (haqaa'iqni) isii keessa ifa ba'aniif 'Al-haaqqaa' jedhamte.

[9] 'Al-qaari'aan' maqaa qiyaamaa yoo ta'u, waan haala isiitin ilma namaa quutuf akkas jedhamte.

[10] Ummata nabi Saalih turan.

[11] 'Aad' ummata nabi Huudi.

[12] 'Garee ykn lubbuu hafte takkas hin argitu' jechuu dha.

[13] Hojii dogoggoraatiin jechuu yoo ta'u, innis shirkii fi badii gugurddoo dha.

[14] Qabaa guddoo qabaawwan ummatoota biraa irra dabaltii qabdu. Isiinis gandoota isaanii buqqisee garagalchuu dha.

[15] Ol fuudhamuu fi guddina keessatti daangaa isaa darbinaan jechuu dha.

[16] Isiin doonii nabi Nuuh yoo ta'u, waan bishaan





وَجَآءَ فِرۡعَوۡنُ وَمَن قَبۡلَهُۥ وَٱلۡمُؤۡتَفِكَٰتُ بِٱلۡخَاطِئَةِ ﴿٩﴾ فَعَصَوۡاْ رَسُولَ
رَبِّهِمۡ فَأَخَذَهُمۡ أَخۡذَةٗ رَّابِيَةً ﴿١٠﴾ إِنَّا لَمَّا طَغَا ٱلۡمَآءُ حَمَلۡنَٰكُمۡ فِي ٱلۡجَارِيَةِ
﴿١١﴾ لِنَجۡعَلَهَا لَكُمۡ تَذۡكِرَةٗ وَتَعِيَهَآ أُذُنٞ وَٰعِيَةٞ ﴿١٢﴾ فَإِذَا نُفِخَ فِي ٱلصُّورِ
نَفۡخَةٞ وَٰحِدَةٞ ﴿١٣﴾ وَحُمِلَتِ ٱلۡأَرۡضُ وَٱلۡجِبَالُ فَدُكَّتَا دَكَّةٗ وَٰحِدَةٗ ﴿١٤﴾
فَيَوۡمَئِذٖ وَقَعَتِ ٱلۡوَاقِعَةُ ﴿١٥﴾ وَٱنشَقَّتِ ٱلسَّمَآءُ فَهِيَ يَوۡمَئِذٖ وَاهِيَةٞ
﴿١٦﴾ وَٱلۡمَلَكُ عَلَىٰٓ أَرۡجَآئِهَاۚ وَيَحۡمِلُ عَرۡشَ رَبِّكَ فَوۡقَهُمۡ يَوۡمَئِذٖ ثَمَٰنِيَةٞ
﴿١٧﴾ يَوۡمَئِذٖ تُعۡرَضُونَ لَا تَخۡفَىٰ مِنكُمۡ خَافِيَةٞ ﴿١٨﴾ فَأَمَّا مَنۡ أُوتِيَ
كِتَٰبَهُۥ بِيَمِينِهِۦ فَيَقُولُ هَآؤُمُ ٱقۡرَءُواْ كِتَٰبِيَهۡ ﴿١٩﴾ إِنِّي ظَنَنتُ أَنِّي مُلَٰقٍ
حِسَابِيَهۡ ﴿٢٠﴾ فَهُوَ فِي عِيشَةٖ رَّاضِيَةٖ ﴿٢١﴾ فِي جَنَّةٍ عَالِيَةٖ ﴿٢٢﴾
قُطُوفُهَا دَانِيَةٞ ﴿٢٣﴾ كُلُواْ وَٱشۡرَبُواْ هَنِيٓـَٔۢا بِمَآ أَسۡلَفۡتُمۡ فِي ٱلۡأَيَّامِ
ٱلۡخَالِيَةِ ﴿٢٤﴾ وَأَمَّا مَنۡ أُوتِيَ كِتَٰبَهُۥ بِشِمَالِهِۦ فَيَقُولُ يَٰلَيۡتَنِي لَمۡ أُوتَ كِتَٰبِيَهۡ
﴿٢٥﴾ وَلَمۡ أَدۡرِ مَا حِسَابِيَهۡ ﴿٢٦﴾ يَٰلَيۡتَهَا كَانَتِ ٱلۡقَاضِيَةَ ﴿٢٧﴾ مَآ أَغۡنَىٰ
عَنِّي مَالِيَهۡۜ ﴿٢٨﴾ هَلَكَ عَنِّي سُلۡطَٰنِيَهۡ ﴿٢٩﴾ خُذُوهُ فَغُلُّوهُ ﴿٣٠﴾ ثُمَّ ٱلۡجَحِيمَ
صَلُّوهُ ﴿٣١﴾ ثُمَّ فِي سِلۡسِلَةٖ ذَرۡعُهَا سَبۡعُونَ ذِرَاعٗا فَٱسۡلُكُوهُ ﴿٣٢﴾ إِنَّهُۥ
كَانَ لَا يُؤۡمِنُ بِٱللَّهِ ٱلۡعَظِيمِ ﴿٣٣﴾ وَلَا يَحُضُّ عَلَىٰ طَعَامِ ٱلۡمِسۡكِينِ ﴿٣٤﴾

(12) Isii gorsa isiniif[2] taasisuu fi gurriin hubattoota ta'anis akka qomatti qabatan gochuufi.
(13) Ergasii yeroo xurumbaan afuufinsa tokko afuufamu.
(14) Dachii fi gaarrinis ol fuudhamaniitin ergasii bututiinsa tokko bututan.[3]
(15) Guyyaa san 'Al-waaqi'aan' dhaqqabdi.[4]
(16) Samiinis ni baqaqxi; kanaaf isiin guyyaa san laaftuu taati.[5]
(17) Maleeykonnis moggaa isii irra jiraatu.[6] Arshii Gooftaa keetiis guyyaa san (maleeykota) saddeettu[7] uf irratti baadhata.
(18) Guyyaa san ni dhiyaattu.[8] Icitiin isin irraa taate tokkollee hin dhokattu.[9]
(19) Kanaaf namni galmeen isaa mirga isaatin kennameef, 'hoo'aa galmee kiyya naa dubbisaa.'[10]
(20) 'Ani herrega kiyya akkan argadhu amantaa guutuun qaban ture'[11] (jedha).
(21) Kanaaf inni jireenya jaalatamaa keessa jiraata.
(22) Jannata ol fuudhamtuu keessa jiraata.[12]
(23) Firiiwwan isii dhihoo kan ta'an.[13]
(24) Waan guyyoota darban keessa dabarfattaniif[14] waan gaarii nyaadhaa; dhugaa (jedhamu).
(25) Namni galmeen isaa bitaa isaatiin kennameef ammo ni jedha: 'yaa badii tiyya! odoo galmeen kiyya naaf kennamuu baatee.
(26) Herregni kiyya maal akka ta'es (odoo) beekuu baadhee.
(27) Yaa badii isii (du'aa)! odoo xumura (jiruu) tiyyaa taatee maal qaba![15]
(28) Qabeenyi kiyya nan duroomsine.[16]
(29) Taayitaan[17] kiyya narraa bade' (jedha).
(30) (Rabbiin ni jedha):- "Isa qabaa; kottoomsaa hidhaa.[18]
(31) Ergasii Jahiim isa galchaa.
(32) Ergasii sansalata dheerinni isaa dhundhuma torbaatama ta'e keessa isa galchaa.[19]
(33) Inni Rabbii Guddaatti hin amanne ture.

---

badii gubbaa isaanin yaatuuf akkas jedhamte.

[1] Qaama abbaa keessanii keessa taatanii.

[2] Yaa uumata Muhammad! seenaa badii ummata Nuuh kana gorsa guddina dandeettii Rabbiiti fi cimina qabaa Isaa ittiin hubattan isiniif gochuuf isinitti himna,

[3] 'Dukkataa' kan jedhu 'diriirinsa takka diriiran' jedhamees hiikameera.

[4] Qiyaamaan dhaabatti.

[5] Waan maleeykonni isii keessa turan gadi bu'aniif babbaqaqxee dadhabduu taati.

[6] Maleeykonni hanga Gooftan isaan ajajee gara dachii gadi bu'anii isii fi waan isii irra jiru marsanitti daangawwan samii irra ta'u.

[7] Maleeykota Rabbitti dhiheenya qaban saddeet jechuu dha.

[8] Herregamuuf Rabbiin duratti dhiyaattu.

[9] Isinis, jechaa fi hojiin keessanis homtuu Rabbiin (ﷻ) jalaa hin dhokatu.

[10] Gammachuu waan gaarii kitaaba isaa keessatti argee irraa akkas jedha.

[11] Aakhiratti akkan herregamu yeroon duniyaa irra jiru sirritti beekee/mirkaneeffadhene ture.

[12] Kan iddoon isii ol fuudhamaa ta'e, waan samii keessa jirtuuf jechuu dha. Yookaan kan sadarkaan isii guddaa ta'e.

[13] Oomishni jannataa nama dhaabbatee, taa'ee ykn ciisees nyachuu fedhuuf dhihoodha.

[14] Sababaa hojii gaarii duniyaa irratti dabarfattaniif.

---

[15] Maal qaba odoo duuti duraa sun tan xumuraa taatee sana booda jiraachuu baadhee jechuun du'ee turuu fi hafiinsa kaafamaa hawwa. Kunis hojii gadhee isaa kan gara azaabaa isa geessitu waan argeefi.

[16] Qabeenyi ani walitti qabe azaaba Rabbii irraa homaa narraa hin deebifne.

[17] Sadarkaan, kabajaan, mootummaan jechuu dha. Ragaan kiyya hundi gatii dhabe jechuu dha jedhamees hiikameera.

[18] Harka isaa morma isaa irratti sansalataan walitti hidhaa.

[19] Sansalanni kun taa'aa isaatiin seensifamee afaan isaatin akka baafamu nuga'e jechuun Sufyaan gabaasaniiru.

فَلَيْسَ لَهُ الْيَوْمَ هَاهُنَا حَمِيمٌ ﴿٣٥﴾ وَلَا طَعَامٌ إِلَّا مِنْ غِسْلِينٍ ﴿٣٦﴾ لَا يَأْكُلُهُ
إِلَّا الْخَاطِئُونَ ﴿٣٧﴾ فَلَا أُقْسِمُ بِمَا تُبْصِرُونَ ﴿٣٨﴾ وَمَا لَا تُبْصِرُونَ ﴿٣٩﴾
إِنَّهُ لَقَوْلُ رَسُولٍ كَرِيمٍ ﴿٤٠﴾ وَمَا هُوَ بِقَوْلِ شَاعِرٍ قَلِيلًا مَا تُؤْمِنُونَ ﴿٤١﴾
وَلَا بِقَوْلِ كَاهِنٍ قَلِيلًا مَا تَذَكَّرُونَ ﴿٤٢﴾ تَنْزِيلٌ مِنْ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٤٣﴾ وَلَوْ
تَقَوَّلَ عَلَيْنَا بَعْضَ الْأَقَاوِيلِ ﴿٤٤﴾ لَأَخَذْنَا مِنْهُ بِالْيَمِينِ ﴿٤٥﴾ ثُمَّ لَقَطَعْنَا
مِنْهُ الْوَتِينَ ﴿٤٦﴾ فَمَا مِنْكُمْ مِنْ أَحَدٍ عَنْهُ حَاجِزِينَ ﴿٤٧﴾ وَإِنَّهُ لَتَذْكِرَةٌ
لِلْمُتَّقِينَ ﴿٤٨﴾ وَإِنَّا لَنَعْلَمُ أَنَّ مِنْكُمْ مُكَذِّبِينَ ﴿٤٩﴾ وَإِنَّهُ لَحَسْرَةٌ عَلَى
الْكَافِرِينَ ﴿٥٠﴾ وَإِنَّهُ لَحَقُّ الْيَقِينِ ﴿٥١﴾ فَسَبِّحْ بِاسْمِ رَبِّكَ الْعَظِيمِ ﴿٥٢﴾

## سُورَةُ الْمَعَارِجِ

ترتيبها ٧٠ — آياتها ٤٤

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

سَأَلَ سَائِلٌ بِعَذَابٍ وَاقِعٍ ﴿١﴾ لِلْكَافِرِينَ لَيْسَ لَهُ دَافِعٌ ﴿٢﴾ مِنَ
اللَّهِ ذِي الْمَعَارِجِ ﴿٣﴾ تَعْرُجُ الْمَلَائِكَةُ وَالرُّوحُ إِلَيْهِ فِي
يَوْمٍ كَانَ مِقْدَارُهُ خَمْسِينَ أَلْفَ سَنَةٍ ﴿٤﴾ فَاصْبِرْ صَبْرًا جَمِيلًا ﴿٥﴾
إِنَّهُمْ يَرَوْنَهُ بَعِيدًا ﴿٦﴾ وَنَرَاهُ قَرِيبًا ﴿٧﴾ يَوْمَ تَكُونُ السَّمَاءُ كَالْمُهْلِ
﴿٨﴾ وَتَكُونُ الْجِبَالُ كَالْعِهْنِ ﴿٩﴾ وَلَا يَسْأَلُ حَمِيمٌ حَمِيمًا ﴿١٠﴾

(34) Miskiina nyaachisuu irrattis hin kakaasu.
(35) Kunoo hardha asitti jaalalleen isaaf hin jiru.[1]
(36) Xurii qaama isaa irraa ba'u malee nyaanni hin jiru.[2]
(37) Warreen karaa dogoggoraa hordofan (cubbuu dalagan) malee homtuu isa hin nyaatu.
(38) Lakkisaa, waan isin argitaniinan kakadhaa.
(39) Waan isin hin argineenis nan (kakadha).
(40) Inni jecha ergamaa kabajamaa ti.[3]
(41) Inni jecha weellisaa miti, xinnoollee hin amantanii!
(42) Jecha raagduullee miti, xinnoollee hin gorfamtanii!
(43) Gooftaa aalama hundaa irraa buufame.
(44) Odoo jechoota garii nurratti irkisee dubbatee,[4]
(45) Silaa mirgaan[5] isa qabna;
(46) Ergasii hidda dhiigaa[6] isarraa murra;
(47) Isin irraa namni isarraa dhoorgu tokkollee hin jiru.[7]
(48) Inni warreen Rabbiin sodaataniifis gorsa.[8]
(49) Nutis isin irraa namoonni kijibsiisan akka jiran ni beekna.[9]
(50) Inni kaafiroota irrattis gaabbii ta'a.[10]
(51) Inni haqa ykn dhugaa mirkanaa'aa dha.[11]
(52) Kanaaf maqaa Gooftaa guddaa qulqulleessi."

## SUURAA AL-MA'AARIJ (BOQONNAA 70 FFAA:)

### (BOQONNAA KORTOOWWANII)

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

(1) Adaba dhaqqabuuf jiru kadhataan kadhate.[12]
(2) Kaafirootaaf namni isa deebisu hin jiraatu.
(3) Qur'aanni kun Rabbirraa (bu'e) inni abbaa kortoowwanii ta'e.[13]
(4) Maleeykotaa fi hafuurichi guyyaa waggoota kuma shantamatti shallagamu keessa gara Isaa ba'u.[14]
(5) Kanaaf (yaa Muhammad!) obsa bareedaa obsi.
(6) Isaan (qiyaamaa) fagootti isa yaadu.
(7) Nuti garuu dhihootti isa ilaalla.
(8) Guyyaa samiin akka zeeyta danfee (ykn akka sibiila baqee) taatu.
(9) (Guuyya) gaarrinis akka suufa iddamee ta'u.
(10) (Guyyaa) firris fira hin gaafanne.[1]

---

[1] Guyyaa qiyaamaa aakhiraatti firri isa fayyadu ykn shafa'aa isaaf godhu hin jiru; guyyaa firri firarraa, jaalalleen jaalalleerraa baqatu waan ta'eef.

[2] Nyaanni isaa wantoota qaama isaa irraa ba'an kan akka haqqee fi malaati jechuu dha.

[3] Qur'aanni qaraatii ergamaa kabajamaati; jechuun nabi Muhammadi (ﷺ). Yookan jecha ergamaan kabajamaan ykn Jibriil.isaanitti fide.

[4] Odoo ergamaan sun jechuun Muhammad (ﷺ) ykn Jibriil of biraa waa jedhee Rabbitti irkisee.

[5] Harka isaa kan mirgaa qabna.

[6] 'Watiin' hidda dhiigaa kan dugda keessaan gara onnee deemu. Kun gocha mootonni nama itti dallananitti hojjatan waan ta'eef Rabbiin badii isaa gocha hamaa kanaan fakkeesse.

[7] Isin irraa namni isarraa nu dhorgu, ykn isa nu jalaa baraarsu hin jiru, kanaaf akkamitti isiniif jecha Rabbiin irratti soba irkisu.

[8] Waan itti fayyadamtoota ta'aniif.

[9] Gariin keessan qur'aana sobsiiftu; nutis sana irratti mindaa isaanif kennina.

[10] Qur'aanni guyyaa qiyaamaa kaafiroota irratti gaabbii ta'a jechuu dha.

[11] Waan Rabbiin biraa ta'eef, shakkii fi mamiin tokkollee isatti seenu dhiisii isa biraan hin ba'u.

[12] Kadhataan azaaba dhufaaf eegamu lubbuu ufii irratti kadhate jechuu dha. Namni kana godhe Nadr bin Haaris jedhama. "Yaa Allaah! yoo kun dhugaa si biraa dhufe, samii irraa dhagaa nutti roobsi, ykn azaaba laalessaa nutti fidi" jedhe.

[13] Abbaa kortoowwan maleeykonni gara samii ittiin ba'anii; 'ma'aarij' guddinattis hiikameera.

[14] Kortoo Rabbiin isaaniif godhe san keessa gara Isaa ol ba'u; hafuurichi 'Jibriil' yoo ta'u guyyaan asirratti ibsame ammoo guyyaa qiyaama ti. Yeroon gabroonni herregaaf dhaabbatan, akka shallaga duniyaatti, waggaa kuma shantama ta'a. Sana booda warri jannata isii keessa, warri ibiddaas isii keessa jiraatu.





يبصرونهم يود المجرم لو يفتدي من عذاب يومئذ ببنيه ﴿١١﴾
وصاحبته وأخيه ﴿١٢﴾ وفصيلته التي تؤويه ﴿١٣﴾ ومن في الأرض
جميعا ثم ينجيه ﴿١٤﴾ كلا إنها لظى ﴿١٥﴾ نزاعة للشوى ﴿١٦﴾ تدعوا
من أدبر وتولى ﴿١٧﴾ وجمع فأوعى ﴿١٨﴾ ۞ إن الإنسان خلق هلوعا
﴿١٩﴾ إذا مسه الشر جزوعا ﴿٢٠﴾ وإذا مسه الخير منوعا ﴿٢١﴾ إلا
المصلين ﴿٢٢﴾ الذين هم على صلاتهم دائمون ﴿٢٣﴾ والذين في
أموالهم حق معلوم ﴿٢٤﴾ للسائل والمحروم ﴿٢٥﴾ والذين يصدقون
بيوم الدين ﴿٢٦﴾ والذين هم من عذاب ربهم مشفقون ﴿٢٧﴾ إن عذاب
ربهم غير مأمون ﴿٢٨﴾ والذين هم لفروجهم حافظون ﴿٢٩﴾ إلا على
أزواجهم أو ما ملكت أيمانهم فإنهم غير ملومين ﴿٣٠﴾ فمن ابتغى وراء
ذلك فأولئك هم العادون ﴿٣١﴾ والذين هم لأماناتهم وعهدهم راعون
﴿٣٢﴾ والذين هم بشهاداتهم قائمون ﴿٣٣﴾ والذين هم على صلاتهم يحافظون
﴿٣٤﴾ أولئك في جنات مكرمون ﴿٣٥﴾ فمال الذين كفروا قبلك مهطعين
﴿٣٦﴾ عن اليمين وعن الشمال عزين ﴿٣٧﴾ أيطمع كل امرئ منهم
أن يدخل جنة نعيم ﴿٣٨﴾ كلا إنا خلقناهم مما يعلمون ﴿٣٩﴾

(11) Akka isaan ilaalan godhamu.[2] ‘Mujrimni’[3] guyyaa san ilmaan isaa kitimee (kennee) adaba jalaa odoo ba'ee jaalata.
(12) Niitii isaatii fi obboleessa isaas kennee.[4]
(13) Firoota isaa kan 0fitti isa dhiheessanis dabarsee kennee.[5]
(14) Nama dachii keessa jiru hundas (fidaa’a godhatee) ergasii odoo isa baraarsee (jaalata).[6]
(15) Lakkisaa; isiin (jahannam) ‘lazaa’ (laboobduu) dha.[7]
(16) Qunciftuu gogaa mataati.
(17) Nama irraa garagalee fi duubatti deebi’e waamti.[8]
(18) Isa (qabeenya) walitti qabee tuulee irra taa'us.[9]
(19) Dhugumatti, ilmi namaa gar-malee bololaa ta'ee uumame.
(20) Yeroo hamtuun[10] isa tuqe abdii murataa dha.
(21) Yeroo wanti gaariin[11] isa tuqe garuu dhorgataa dha.
(22) Warreen salaatan malee,[12]
(23) Isaan yeroo hunda salaata isaanitiin dhaabbatan.
(24) Isaan qabeenya isaanii keessa mirgi beekamaan (zakaa baasanii fi firummaa ittiin fufan) jiru.[13]
(25) Kan kadhataa fi isa kadhaa irraa uf qabeef (kennan).[14]
(26) Isaan guyyaa murtiis dhugoomsan.
(27) Isaan adaba Gooftaa isaaniis sodaatan.
(28) Waan adabni Gooftaa isaanii hin amanamneef.[15]
(29) Isaan warra qaama saalaa isaaniifis tika godhan.[16]
(30) Niitii isaanii yookaan waan harki isaanii dhuunfatte[17] yoo ta'e malee, sanaan isaan komatamoo miti.[18]

---

[1] Waan haalli cimaan isaan irratti bu’eef jechuu dha.
[2] Namni hundi gara fira isaa kan dhihoo ilaalee isa beeka. Tokkollee isa biraa jalaa hin dhokatu. Garuu wal hin gaafatan; walittis hin dubbatan, waan namni hundumtuu waa’ee ofii yaaduun qabamuuf.
[3] Nama ajaja Rabbii didee fi sanarras dabree daangan Rabbii dabre.
[4] Namoonni kunniin hundi warra isatti jabaatanii fi isa biratti kabajaa guddaa qaban turan. Garuu odoo fidaa’a wal godhachuun fudhatama qabaatee, fidaa’a isaan godhatee lubbuu isaa azaaba jalaa baasuu irraa hin deebi’u ture.
[5] Firoota dhihoo kan yeroo rakkoo ofitti isa qaban.
[6] Mujrimni waan dachii keessa jiru kan akka ilma namaa fi jinni dabalatee uumama hunda fidaa’a godhatee ergasii ofii azaaba jahannam jalaa odoo baraaree jaalata.
[7] ‘Lazaa’ kan jedhu maqoota jahannam keessaa tokko yoo ta’u, laboobduu hiikni jedhus kennameefii jira.
[8] Jahannam nama duniyaa irratti haqa irraa garagalee fi duubatti deebi’e waamti.
[9] Qabeenya walitti qabee odoo karaa Rabbii irratti sadaqaa keessaa hin baasin tuulee kan irra taa’u.
[10] Hiyyummaan, rakkoon, dhibeen, kkf.
[11] Durummaa, fayyaa,
[12] Isaan salaatan dhaabbatan garuu haallin olitti ibsaman hin qaban jechuu dha. Keewwata tanaa fi keewwatoota 13 kanatti aanan keessatti haallin ciccimoon mu'iminootaa ibsamaniiru.
[13] Warreen qabeenya isaanii keessaa zakaa baasan; isaan firummaa fufanis jedhameera.
[14] ‘Assaa’il’ ykn kadhataa kan jedhamu hiyyeessa homaa hin qabne kan gargaarsa si gaafatu yoo ta’u, ‘almahruum’ kan jedhamu ammoo isa hojjatee nyaachuu hin dandeenye fi hanga namoonni dureessa seeyanii itti hin sadaqanne takka kadhaa irraa kan of qabu jechuu dha. ‘Isa beelli tuqe’ jechuudhas jedhameera.
[15] Eenyullee adaba Rabbii jalaa najaa ba’a jedhee uf amanuu hin qabu; wanti inni gochuu qabu isa irraa sodaachuu qofa.
[16] Isaan karaa halaalatiin qofa qunnamtii saalaa godhan.
[17] Gabritti mirga guutuu irraa qabu jechuu yoo ta’u, yoo hoosisaan obboleettii ta’uu fi wanti kana fakkaatu isa dhoorgisiise malee isii wajjin qunnamtii saalaa gochuu ni danda'u.
[18] Niitii fi gabrittii isaanii irraa qaama saalaa tiksuu dhabuuf hin komataman. Yoo sanaa ala deeman ni komatamu.

فَلَآ أُقۡسِمُ بِرَبِّ ٱلۡمَشَٰرِقِ وَٱلۡمَغَٰرِبِ إِنَّا لَقَٰدِرُونَ ﴿٤٠﴾ عَلَىٰٓ أَن نُّبَدِّلَ خَيۡرًا مِّنۡهُمۡ وَمَا نَحۡنُ بِمَسۡبُوقِينَ ﴿٤١﴾ فَذَرۡهُمۡ يَخُوضُواْ وَيَلۡعَبُواْ حَتَّىٰ يُلَٰقُواْ يَوۡمَهُمُ ٱلَّذِي يُوعَدُونَ ﴿٤٢﴾ يَوۡمَ يَخۡرُجُونَ مِنَ ٱلۡأَجۡدَاثِ سِرَاعٗا كَأَنَّهُمۡ إِلَىٰ نُصُبٖ يُوفِضُونَ ﴿٤٣﴾ خَٰشِعَةً أَبۡصَٰرُهُمۡ تَرۡهَقُهُمۡ ذِلَّةٞۚ ذَٰلِكَ ٱلۡيَوۡمُ ٱلَّذِي كَانُواْ يُوعَدُونَ ﴿٤٤﴾

ترتيبها ٧١ — سُورَةُ نُوحٍ — آياتها ٢٨

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

إِنَّآ أَرۡسَلۡنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوۡمِهِۦٓ أَنۡ أَنذِرۡ قَوۡمَكَ مِن قَبۡلِ أَن يَأۡتِيَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ﴿١﴾ قَالَ يَٰقَوۡمِ إِنِّي لَكُمۡ نَذِيرٞ مُّبِينٌ ﴿٢﴾ أَنِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ وَٱتَّقُوهُ وَأَطِيعُونِ ﴿٣﴾ يَغۡفِرۡ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمۡ وَيُؤَخِّرۡكُمۡ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمًّىۚ إِنَّ أَجَلَ ٱللَّهِ إِذَا جَآءَ لَا يُؤَخَّرُۚ لَوۡ كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ﴿٤﴾ قَالَ رَبِّ إِنِّي دَعَوۡتُ قَوۡمِي لَيۡلٗا وَنَهَارٗا ﴿٥﴾ فَلَمۡ يَزِدۡهُمۡ دُعَآءِيٓ إِلَّا فِرَارٗا ﴿٦﴾ وَإِنِّي كُلَّمَا دَعَوۡتُهُمۡ لِتَغۡفِرَ لَهُمۡ جَعَلُوٓاْ أَصَٰبِعَهُمۡ فِيٓ ءَاذَانِهِمۡ وَٱسۡتَغۡشَوۡاْ ثِيَابَهُمۡ وَأَصَرُّواْ وَٱسۡتَكۡبَرُواْ ٱسۡتِكۡبَارٗا ﴿٧﴾ ثُمَّ إِنِّي دَعَوۡتُهُمۡ جِهَارٗا ﴿٨﴾ ثُمَّ إِنِّيٓ أَعۡلَنتُ لَهُمۡ وَأَسۡرَرۡتُ لَهُمۡ إِسۡرَارٗا ﴿٩﴾ فَقُلۡتُ ٱسۡتَغۡفِرُواْ رَبَّكُمۡ إِنَّهُۥ كَانَ غَفَّارٗا ﴿١٠﴾

(31) Garuu namoonni saniin ala barbaadan, isaan sunniin warra daangaa darban ta'u.
(32) Isaan warra amaanaa fi waadaa isaanii eegan.
(33) Isaan warra ragaa isaanitiin dhaabbatan.[1]
(34) Isaan warra salaata isaanii irrattis tikfamanu.
(35) Isaan sun jannata keessatti ni kabajamu.
(36) Isaan kafaran maal ta'anii naannaa kee fiffiiguu?[2]
(37) Mirgaa fi bitaa (kee) irra garee gareen (fiffiigu).
(38) Isaan irraa namni hundi jannata qananii seensifamuu fedhaa?
(39) Lakkisaa; Nuti waanuma isaan beekan irraa isaan uumne.[3]

(40) Ergasuu lakkisaa; Ani Gooftaa bahaa fi dhiyaatiinin kakadhaa![4] Nuti danda'oo dha.
(41) Warra isaan caalaniin jijjiiruu irratti. Nuti kan mo'atamnu miti.
(42) Kanaaf (yaa Muhammad!) hanga guyyaa isaanif beellamame san qunnamanitti, lixanii haa taphatanii isaan dhiisi.
(43) Guyyaa isaan akka waan namoota wal dorgommiif dhangala'anitti, qabriiwwan irraa daddaffiin ba'an.
(44) Iji isaanii ni culculloofti, salphinnis isaan haguuga. Guyyaan kun isa beellamni isaaniif kennamee ture sani.

## (BOQONNAA 71 FFAA:) SUURAA NUUH
### (BOQONNAA NUUH)[5]

Maqaa Rabbii Arrahmaan Arrahiim ta'eenin (jalqaba).

(1) Nuti Nuuhiin[6] gara ummata isaa erginee jirra; "ummata kee akeekkachiisi; odoo adabni laalessaan isaanitti hin dhufne dura" (jechuun ergine).
(2) (Nuuh) ni jedhe: "yaa ummata kiyya! Ani isiniif akeekkachiisaa ifa bahaa dha.
(3) Akka Rabbiin gabbartan, akka Isa sodaattanii fi akka naaf ajajamtan.
(4) (Rabbis) cubbuu keessan irraa isiniif araarama;[7] hanga yeroo murtaa'ettis isin tursiisa.[8] Dhugumatti beellamni Rabbii yeroo dhufe, homtuu hin tursiifamu;[9] yoo kan beektan taatan."
(5) (Nuuh) ni jedhe: "Gooftaa kiyya! ani ummata kiyya halkanii fi guyyaa waameera.
(6) Garuu waamichi kiyya baqa[10] malee homaa isaaniif hin daballe.
(7) Anis lakkoofsuma akka Ati isaaniif araaramtuuf isaan waamuun,[11] qubbiin

---

[1] Warra firas ta'ee orma irratti, ykn nama jabaas ta'e isa laafaa irratti ragaa yoo ba'an odoo hin dhoksinee fi hin jijjiirre ragaa haqaa ba'an.
[2] Sobaaf si biratti sardamu; ykn sitti qishinu (baacu).
[3] Maniyyii nama jibbisiisu kan isaan beekan irraa uumne. Kanaaf boonuun isaaniif hin malu. Akka Ahmad, Ibni Maajahii fi Ibni Sa'ad gabaasanitti, ergamaan Rabbii (ﷺ) aayata "Isaan kafaran maal ta'anii naannaakee fiffiigu?" jedhu hanga "Lakkisaa; Nuti waanuma isaan beekan irraa isaan uumne" jedhutti qara'anii, ergasii ganaa isaanii irratti tufanii quba isaanii irra kaa'uun, Rabbiin "yaa ilma Aadam! ani fakkaataa kanaa irraa si uumee odoon jiruu akkam ajaja kiyya didda" jedha jedhan.
[4] Bahaa fi dhiha guyyoota Rabbiin uume hundaa jechuu dha.
[5] Boqonnaalee Makkaa keessaa tokko.
[6] Nuuh ergamaa Rabbii isa jalqabaati. Waggoota kuma tokko jechuu waggaa shantama hanquu ummata isaatif da'awaa gochaa ture.
[7] Garii dilii isin odoo ergamaaf hin ajajaminii fi da'awaa isaa hin fudhatin dura dabarsitanii.
[8] Yoo isaan Rabbiin gabbaran hanga yeroo murtaa'ee du'a isaanii ni tursiisa.
[9] Yoo kufrii irra turtan, guyyaa du'aaf isiniif murteesse irra hin dabartan; yoo amantan garuu isiniif dheeressa.
[10] Waan ani itti isaan waamu irraa fageenya dabale.
[11] Akkuma waan araara Rabbiitiif sababa ta'utti, ykn iimaanaa fi ibaadaatti isaan waamuun jechuu dha.





يُرۡسِلِ ٱلسَّمَآءَ عَلَيۡكُم مِّدۡرَارٗا ﴿١١﴾ وَيُمۡدِدۡكُم بِأَمۡوَٰلٖ وَبَنِينَ وَيَجۡعَل
لَّكُمۡ جَنَّٰتٖ وَيَجۡعَل لَّكُمۡ أَنۡهَٰرٗا ﴿١٢﴾ مَّا لَكُمۡ لَا تَرۡجُونَ لِلَّهِ وَقَارٗا ﴿١٣﴾
وَقَدۡ خَلَقَكُمۡ أَطۡوَارًا ﴿١٤﴾ أَلَمۡ تَرَوۡاْ كَيۡفَ خَلَقَ ٱللَّهُ سَبۡعَ سَمَٰوَٰتٖ
طِبَاقٗا ﴿١٥﴾ وَجَعَلَ ٱلۡقَمَرَ فِيهِنَّ نُورٗا وَجَعَلَ ٱلشَّمۡسَ سِرَاجٗا ﴿١٦﴾
وَٱللَّهُ أَنۢبَتَكُم مِّنَ ٱلۡأَرۡضِ نَبَاتٗا ﴿١٧﴾ ثُمَّ يُعِيدُكُمۡ فِيهَا وَيُخۡرِجُكُمۡ
إِخۡرَاجٗا ﴿١٨﴾ وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُمُ ٱلۡأَرۡضَ بِسَاطٗا ﴿١٩﴾ لِّتَسۡلُكُواْ مِنۡهَا
سُبُلٗا فِجَاجٗا ﴿٢٠﴾ قَالَ نُوحٞ رَّبِّ إِنَّهُمۡ عَصَوۡنِي وَٱتَّبَعُواْ مَن لَّمۡ يَزِدۡهُ
مَالُهُۥ وَوَلَدُهُۥٓ إِلَّا خَسَارٗا ﴿٢١﴾ وَمَكَرُواْ مَكۡرٗا كُبَّارٗا ﴿٢٢﴾ وَقَالُواْ
لَا تَذَرُنَّ ءَالِهَتَكُمۡ وَلَا تَذَرُنَّ وَدّٗا وَلَا سُوَاعٗا وَلَا يَغُوثَ وَيَعُوقَ
وَنَسۡرٗا ﴿٢٣﴾ وَقَدۡ أَضَلُّواْ كَثِيرٗاۖ وَلَا تَزِدِ ٱلظَّٰلِمِينَ إِلَّا ضَلَٰلٗا ﴿٢٤﴾
مِّمَّا خَطِيٓـَٰٔتِهِمۡ أُغۡرِقُواْ فَأُدۡخِلُواْ نَارٗا فَلَمۡ يَجِدُواْ لَهُم مِّن دُونِ
ٱللَّهِ أَنصَارٗا ﴿٢٥﴾ وَقَالَ نُوحٞ رَّبِّ لَا تَذَرۡ عَلَى ٱلۡأَرۡضِ مِنَ ٱلۡكَٰفِرِينَ
دَيَّارًا ﴿٢٦﴾ إِنَّكَ إِن تَذَرۡهُمۡ يُضِلُّواْ عِبَادَكَ وَلَا يَلِدُوٓاْ إِلَّا فَاجِرٗا
كَفَّارٗا ﴿٢٧﴾ رَّبِّ ٱغۡفِرۡ لِي وَلِوَٰلِدَيَّ وَلِمَن دَخَلَ بَيۡتِيَ
مُؤۡمِنٗا وَلِلۡمُؤۡمِنِينَ وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتِۖ وَلَا تَزِدِ ٱلظَّٰلِمِينَ إِلَّا تَبَارَۢا ﴿٢٨﴾

isaanii gurraalee ufii keessa godhachuuni[1] fi uffata isaanii ufitti maruun[2] (diddaa) irratti cichanii boona daangaa hin qabnes boonan.

(8) Ergasii ani ifa baasees isaan waameera.[3]

(9) Ergasii ani lallabees isaan waameera, icitiinis dhoksee isaan waameera.[4]

(10) Ergasii nan jedheen: “Gooftaa keessan araara kadhaa; dhugumatti Inni akkaan araaramaa dha.

(11) Rooba walirraa hin cinne samii irraa isiniif buusa.[5]

(12) Qabeenyaa fi ijoolleenis isin badhaasa; iddoowwan ashaakiltiitis isiniif taasisa; laggeenis isiniif maddisiisa.

(13) Maaltu isiniif argamee guddina Isaatiin Rabbiin hin kajeellee?

(14) Dhugumatti, Inni (Rabbiin) sadarkaa sadarkaan (dura ‘nuxfaa’, ergasii ‘alaqaa’, ergasii ‘mudghaa’ godhee) isin uume.[6]

(15) Akkamitti Rabbi samiiwwan torba walirra kakaa'ee akka uume hin ilaaltanii?

(16) Ji’as isii keessa ifa (nuura)[7] taasise, aduus madda ifaa fi ho'aa (siraaja) taasise.

(17) Rabbi isiniinis dachii irraa biqilaa taasisee isin biqilche.[8]

(18) Ergasii isima (dachima) keessatti isin deebisee baasuu isin baasa.[9]

(19) Rabbi dachii kana afaa bal'aa isiniif taasiseera.

(20) Akka isii irraa karaalee babal'aa irra deemtan.”

(21) Nuuh ni jedhe:- "Gooftaa kiyya! Isaan ajaja kiyya didaniiru, nama qabeenyi isaatii fi ilmaan isaa hongoo malee homaa isaaf hin daballe hordofaniiru.

(22) Mala irra-guddaa ta'es malaniiru.

(23) (Waliin) jedhaniis jiru: ‘Gooftota keessan hin dhiisinaa; ‘waddiin, suwaa'in, yaghuusin, ya'uuqi fi nasriinis’ hin dhiisinaa.’[10]

(24) Dhugumatti, baay'ee jallisaniiru.[11] Zaalimoota (warreen miidhaa qofa dalagan) jallina malee (waan biraa) isaaniif hin dabalin.

(25) Cubbuuwwan isaanitiin bishaanin badan,[12] ergasii ibidda seensifaman.[13] Rabbiin malee tumsa homaatuu hin argatan.

(26) Nuuh ni jedha:- “Gooftaa kiyya! kaafiroota irraa nama tokkollee dachii irratti hin dhiisin.[1]

---

[1] Akka haasaa kiyya hin dhageenyeef.
[2] Akka nan arginee fi jecha kiyya hin dhageenyeef jecha fuula isaanii ittiin haguuggatu.
[3] Ifa baasee da’awaa isaaniif godheera.
[4] Nama tokko tokkoon, gidduu isaan lamaanitti icitii gochuun waameera. ‘Gara mana isaanii deemuun achi keessatti isaan waameera’ jechuudhas jedhameera.
[5] Keewwata kana keessa “istighifaarrii” rooba fi argamuu rizqiiwwaniitif sababaa guddaa akka ta’e arganna.
[6] Nuxfaa, ergasii mudghaa, erggasii alaqaa, hanga uumama guutuu ta’utti, ergasii daa’ima, ergasii dardara, ergasii jaarsa isin godha. Kanaaf akkamitti Isa akka kanatti sadarkaan isin uume hin kabajne?
[7] Kan odoo hin gubne dachiif ibsu.
[8] Aadamiin biyyee irraa uumuunii fi ilmaan isaa ammoo waan dachii irraa biqilu nyaatanii akka guddatan gochuun.
[9] Duutanii biyyetti akka makamtan erga godhee booda guyyaa qiyaamaa ammoo bakka tokkotti isin kaasa.

[10] Jechuun taabotoota kanniin gabbaruu hin dhiisinaa waliin jedhan. Kunniin maqoota namoota gaggaarii gidduu Aadamii fi Nuuh turaniiti. Bakka isaan awwaalamanitti suuraa isaanif tolchan. Ummata isaan booda dhufanitti sheeyxanni dhufee ‘isaan isin dura turan suurawwan kana gabbaraa turan; kanaaf isaan gabbaruu qabdu’ jedheen. Gabbaruu jalqaban. Taabota gabbaruun achirraa jalqabe. Ergasii gara biyyoota Arabaa darbee gosaalen gariin isaan gabbaruu jalqaban.
[11] Matootin isaanii (ykn taabotoonni kunniin) namoota hedduu jallisaniiru jechuudha.
[12] Sababaa dilii isaanitiin ‘xuufaanan’ (bishaan irra garagalee) akka badan godhame.
[13] Ibidda aakhiraa jechuu dha; azaaba qabriitis jedhameera.

ترتيبها ٧٢ — سُورَةُ الجِنِّ — آياتها ٢٨

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

قُلْ أُوحِيَ إِلَيَّ أَنَّهُ ٱسْتَمَعَ نَفَرٌ مِّنَ ٱلْجِنِّ فَقَالُوٓا۟ إِنَّا سَمِعْنَا قُرْءَانًا
عَجَبًا ١ يَهْدِيٓ إِلَى ٱلرُّشْدِ فَـَٔامَنَّا بِهِۦ ۖ وَلَن نُّشْرِكَ بِرَبِّنَآ أَحَدًا ٢
وَأَنَّهُۥ تَعَٰلَىٰ جَدُّ رَبِّنَا مَا ٱتَّخَذَ صَٰحِبَةً وَلَا وَلَدًا ٣ وَأَنَّهُۥ كَانَ
يَقُولُ سَفِيهُنَا عَلَى ٱللَّهِ شَطَطًا ٤ وَأَنَّا ظَنَنَّآ أَن لَّن تَقُولَ ٱلْإِنسُ
وَٱلْجِنُّ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا ٥ وَأَنَّهُۥ كَانَ رِجَالٌ مِّنَ ٱلْإِنسِ يَعُوذُونَ بِرِجَالٍ
مِّنَ ٱلْجِنِّ فَزَادُوهُمْ رَهَقًا ٦ وَأَنَّهُمْ ظَنُّوا۟ كَمَا ظَنَنتُمْ أَن لَّن يَبْعَثَ
ٱللَّهُ أَحَدًا ٧ وَأَنَّا لَمَسْنَا ٱلسَّمَآءَ فَوَجَدْنَٰهَا مُلِئَتْ حَرَسًا
شَدِيدًا وَشُهُبًا ٨ وَأَنَّا كُنَّا نَقْعُدُ مِنْهَا مَقَٰعِدَ لِلسَّمْعِ ۖ فَمَن
يَسْتَمِعِ ٱلْـَٔانَ يَجِدْ لَهُۥ شِهَابًا رَّصَدًا ٩ وَأَنَّا لَا نَدْرِيٓ أَشَرٌّ أُرِيدَ
بِمَن فِى ٱلْأَرْضِ أَمْ أَرَادَ بِهِمْ رَبُّهُمْ رَشَدًا ١٠ وَأَنَّا مِنَّا ٱلصَّٰلِحُونَ
وَمِنَّا دُونَ ذَٰلِكَ ۖ كُنَّا طَرَآئِقَ قِدَدًا ١١ وَأَنَّا ظَنَنَّآ أَن لَّن نُّعْجِزَ
ٱللَّهَ فِى ٱلْأَرْضِ وَلَن نُّعْجِزَهُۥ هَرَبًا ١٢ وَأَنَّا لَمَّا سَمِعْنَا ٱلْهُدَىٰٓ
ءَامَنَّا بِهِۦ ۖ فَمَن يُؤْمِنۢ بِرَبِّهِۦ فَلَا يَخَافُ بَخْسًا وَلَا رَهَقًا ١٣

(27) Dhugumatti, Ati yoo isaan dhiifte, gabroota kee jallisu. Nama ajaja kee didu (faajira) kan ni'imaa keetti kafaru malee hin horan.

(28) Gooftaa kiyya! naaf araarami; abbaa fi haadha kiyyaafis, nama mu'imina ta'ee mana kiyya seeneefis, dhiirotaa fi dubartoota mu'iminoota ta'aniifis (araarami). 'Zaalimtoota' (kaafiroota) garuu 'tabaara'[2] malee homaa isaaniif hin dabalin.

## (BOQONNAA 72 FFAA:) SUURAA AL-JINNI
### (BOQONNAA JINNII)[3]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

(1) (Yaa Muhammad!) 'wahyiin gara kiyya buufameera' jedhi.[4] Innis gareen jinnii irraa ta'e tokko dhageeffateera;[5] ergasii 'nuti dhugumatti qur'aana ajaa'ibaa dhageenye' jedhan[6] (jechuun).

(2) 'Gara karaa sirrii qajeelchaa; kanaaf itti amanneerra. Gooftaa keenya biratti waan biraa homaa hin gabbarru' (jedhan).

(3) Innis kabajaan Gooftaa keenyaa dhugumatti ol ta'eera. Inni hiriyyittis (niitis) ta'ee ilma hin godhanne.

(4) Gowwoonni keenya Rabbiin irratti soba jedhaa turaniiru.[7]

(5) Nuti ammoo dhugumatti namoota fi jinnoonni Rabbiin irratti soba hin odeessan jechuu yaadne.[8]

(6) Innis dhiironni namoota irraa ta'an dhiirota jinnoota irraa ta'anitti maganfachaa turanii jiru.[9] Kanaanis jinnoonni ba'aa[10] isaanitti dabaluu malee homaa hin buufneef.

(7) Isaanis akkuma isin seetan, Rabbiin eenyunillee hin ergu seeyu.

(8) Nutis samiidhaa oduu funaanuu feenee eegdota jajjaboo[11] fi qaanqeen[12] guutamtee isii agarre.

(9) Nutis isii irra teessuma dhageeffachuuf (nuuf tolu) teenya turre.[13] Amma garuu dhageeffachuuf nama yaale qaanqee dhokataa ta'e(qorsatu) isa argata.[14]

(10) Nutis nama dachii keessa jirutti kan yaadame hammeenya ta'ee fi Gooftaan isaanii toltuu isaaniif yaadee hin beeknu.[15]

---

[1] Nuuh erga waan isatti bu'etti amanuu isaanii irraa abdii muratanii fi "ummata kee irraa namoota duraan amanan malee hin amanan" kan jedhu erga itti bu'ee booda du'aa'ii kana godhan. Rabbiinis isaanif awwaate. Ni balleessef.

[2] 'Tabaaran' kan jedhu hiikni isaa badii, hoongoo, diigama jechuudha. Du'aa'iin Nuuh kun 'zaalimoota' hanga guyyaa qiyaamaa jiraatan hunda ilaallata.

[3] Boqonnaawwan Makkaa keessaa tokko.

[4] Ummata keetin Rabbiin karaa Jibriilin wahyii natti buuseera jedhiin.

[5] Yeroo ani qur'aana qara'u dhageeffataniiru. Suuran yeroo isaan dhageeffatan nabiyyiin qara'aa turan "Iqraa bismi Rabbikallazii khalaqa..." turte jedhama. Rabbiin ergamaa isaan irraa ta'e itti ergee hin beeku. Ergamoonni kan ergaman ilma namaa, banii Aadam irraa qofa.

[6] Gara tuuta isaanii deebi'anii jecha qara'amu kan hogbarruu fi ergaan isaa ajaa'iba ta'e argine jedhan.

[7] Jinnoonni jecha mushrikoota fi gowwoonni isaanii Rabbiin niiti fi ilma qaba jechuun soban balaaleffatu.

[8] Jinnoonni fi namoonni Rabbiin shariika, niiti fi ilma qaba jedhanii yeroo nutti himan hin soban jennee yaaduun isaan dhugo'oomsaa turre.

[9] Araboonni yeroo malkaa bu'an, 'ani miidhaa gowwoota jinnii irraa hayyuu malkaa kanaattin maganfadha' jedhanii hanga bari'utti ollaa hayyuu jinnootaa kanaa bula jedhamee amanama.

[10] 'Rahaqaa' kan jedhu hiikni isaa gowwummaa, daangaa dabruu, badii, dadhabbii fi sodaa jechuu ta'uu danda'a.

[11] Maleeykaa akka oduun samii hin hatamne eegan.

[12] Ibidda urjii yoo ta'u eegumsi kunis kan jalqabame ergamuu nabiyyii (ﷺ) booda. Rabbiin qaanqee gubuun isii eege.

[13] Oduu samii maleeykota irraa dhageeffatanii gara warreen raaganii geessuf.

[14] Akka hin dhaggeeffanne dhokfamee ittiin darbatama.

[15] Ibni Zeeyd akkana jedhu: "Ibliis 'Rabbiin dhoorgaa





وَأَنَّا مِنَّا ٱلْمُسْلِمُونَ وَمِنَّا ٱلْقَٰسِطُونَ ۖ فَمَنْ أَسْلَمَ فَأُو۟لَٰٓئِكَ تَحَرَّوْا۟ رَشَدًا ١٤ وَأَمَّا ٱلْقَٰسِطُونَ فَكَانُوا۟ لِجَهَنَّمَ حَطَبًا ١٥ وَأَلَّوِ ٱسْتَقَٰمُوا۟ عَلَى ٱلطَّرِيقَةِ لَأَسْقَيْنَٰهُم مَّآءً غَدَقًا ١٦ لِّنَفْتِنَهُمْ فِيهِ ۚ وَمَن يُعْرِضْ عَن ذِكْرِ رَبِّهِۦ يَسْلُكْهُ عَذَابًا صَعَدًا ١٧ وَأَنَّ ٱلْمَسَٰجِدَ لِلَّهِ فَلَا تَدْعُوا۟ مَعَ ٱللَّهِ أَحَدًا ١٨ وَأَنَّهُۥ لَمَّا قَامَ عَبْدُ ٱللَّهِ يَدْعُوهُ كَادُوا۟ يَكُونُونَ عَلَيْهِ لِبَدًا ١٩ قُلْ إِنَّمَآ أَدْعُوا۟ رَبِّى وَلَآ أُشْرِكُ بِهِۦٓ أَحَدًا ٢٠ قُلْ إِنِّى لَآ أَمْلِكُ لَكُمْ ضَرًّا وَلَا رَشَدًا ٢١ قُلْ إِنِّى لَن يُجِيرَنِى مِنَ ٱللَّهِ أَحَدٌ وَلَنْ أَجِدَ مِن دُونِهِۦ مُلْتَحَدًا ٢٢ إِلَّا بَلَٰغًا مِّنَ ٱللَّهِ وَرِسَٰلَٰتِهِۦ ۚ وَمَن يَعْصِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَإِنَّ لَهُۥ نَارَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا ٢٣ حَتَّىٰٓ إِذَا رَأَوْا۟ مَا يُوعَدُونَ فَسَيَعْلَمُونَ مَنْ أَضْعَفُ نَاصِرًا وَأَقَلُّ عَدَدًا ٢٤ قُلْ إِنْ أَدْرِىٓ أَقَرِيبٌ مَّا تُوعَدُونَ أَمْ يَجْعَلُ لَهُۥ رَبِّىٓ أَمَدًا ٢٥ عَٰلِمُ ٱلْغَيْبِ فَلَا يُظْهِرُ عَلَىٰ غَيْبِهِۦٓ أَحَدًا ٢٦ إِلَّا مَنِ ٱرْتَضَىٰ مِن رَّسُولٍ فَإِنَّهُۥ يَسْلُكُ مِنۢ بَيْنِ يَدَيْهِ وَمِنْ خَلْفِهِۦ رَصَدًا ٢٧ لِّيَعْلَمَ أَن قَدْ أَبْلَغُوا۟ رِسَٰلَٰتِ رَبِّهِمْ وَأَحَاطَ بِمَا لَدَيْهِمْ وَأَحْصَىٰ كُلَّ شَىْءٍ عَدَدًۢا ٢٨

(11) Nutis nurraa namoota gaggaaritu jira.[1] Nurraa (namoota) sanaan ala ta'antullee jira.[2] Karaalee adda addaa hordofaa turre.[3]
(12) Nutis dachii keessatti Rabbiin dadhabsiisuu akka hin dandeenyee fi baqannee Isa jalaa akka hin baane beeknee jirra.
(13) Nuti qajeelfama (qur'aana) dhageenyaan itti amanne. Namni Gooftaa isaattti amane, hirdhinaa fi daangaa dabra jedhee hin sodaatu.
(14) Nutis nurraa muslimootatu jira; nurraa warreen karaa Rabbii irraa dabantu jira. Namni Islaamummaa qabate, isaan sunniin karaa qajeelaa qabatanii jiru.[4]
(15) Isaan karaa Rabbii irraa jallatan, qoraan jahannam ta'u.
(16) 'Odoo isaan[5] karaa (Islaamaa) irratti gadi dhaabbatanii, silaa bishaan (rooba) baay'ina qabu isaan obaafna.
(17) Isa keessatti isaan yaaluuf (jecha kana goona).[6] Nama yaadannoo Gooftaa isaa (qur'aana) irraa gara-gale, (Rabbiin) azaaba jajjabaa isa seensisa.
(18) Masjiidonnis kan Rabbiiti. Kanaaf Rabbii wajjin waan tokkollee hin kadhatinaa. [7]
(19) Gabrichi Rabbii Isa gabbaruuf dhaabbannaan, (jinnoonni) naannaa isaatti walitti tuucha'anii isa marsan. [8]
(20) (Yaa Muhammad!) jedhi: "dhugumatti, wanti ani gabbaru Gooftaa kiyya, waan tokkollee Isatti hin qixxeessu."
(21) Jedhi: "Ani miidhaa isin irraa deebisus ta'ee tola isiniif ooluu hin danda'u."
(22) Jedhi: "Ani Rabbiin irraa wanti tokkollee nan baraarsu. Isa malee irkoos hin argadhu.
(23) Rabbiin irraa (wahyii) geessu fi ergaawwan Isaas raawwachuu malee (waan biraatiif hin ergamne).[9] Nama ajaja Rabbii fi ergamaa Isaa dide mmoo, isaaf ibidda jahannamtu jira. Yeroo hunda isima keessa jiraatu.
(24) Hanga yeroo waan waadaa isaaniif galame arganitti; kanaaf fuula dura nama tumsa irra laafaa qabuu fi lakkoofsanis irra xiqqaa ni beeku.
(25) (Yaa Muhammad!) jedhi: "ani wanti waadaa isiniif galame dhihoo ta'aa fi Gooftaan kiyya yeroo beellama isaa dheeraa taasisaa hin beeku. [10]
(26) Beekaa icitii fagoo ti, icitii fagoo (gheeybii) Isaa nama tokkoofillee hin ibsu.
(27) Ergamaa irraa nama jaalate malee.[11]

---

kanaan warra dachii irra jiran irratti azaaba buusuu fedhee ykn ergamaa gara isaaniitti erguu fedhee ta'uu, hin beeknu' jedhe."

[1] Jinnoonni erga qur'aana dhaga'anii booda gariin isaanii gariin 'warra waamicha Muhammad (ﷺ) dhaga'an keessaa isaan gaarummaan ibsamantu jira' jedhan.

[2] 'Warra hin amanintu jira' jechuudha.

[3] 'Garee adda addaa turre' jedhan. Sa'iid akkana jedhu: 'Gareewwan kunniin muslimoota, yahuudota, kiristaanotaa fi majuusota turan.'

[4] Karaa haqaa hanga argatanitti isa barbaacha yaalaniiru.

[5] Jinnoonni ykn ilmi namaa ykn lamaanuu.

[6] Ni'imaa tanniin irratti shukriin isaanii akkam akka ta'e beekuf isaan yaale.

[7] 'Masjiidonni kan Rabbiiti malee kan taabotaa miti' jechuun wahyiin natti bu'eera. Kanaaf waan Rabbiin malee wanti biraa hin dandeenye irratti uumama kamillee gargaarsa hin kajeelinaa; du'aa'in mataan isaa ibaadaa waan ta'eef.

[8] Nabi Muhammad (ﷺ) dirree Nakhlaa jedhamu irratti Rabbiin gabbaruuf dhaabbannaan, jinnoonni qur'aana isaan irraa dhaga'uuf wal dhiibun walirra dhaabbachuu ga'an.

[9] Waan Rabbiin natti buuse ummataan ga'uu fi ergaawwan isaatti hojjachuu, lubbuu tiyya waan namoota biraa itti ajaju irratti qabuu dha. Yoon kana hojjedhe qofan nagaa ba'a.

[10] Guyyaan qiyaamaa yoo akka ta'e Rabbii tokkicha malee homtuu hin beeku.

[11] Rabbiin ergamtoota keessaa nama fedhe filatee karaa wahyiitin gheeybii irraa waan fedhe isaa beeksisuun mu'ujizaa fi ragaa ergamaa ta'uu isaanii

سُورَةُ المُزَّمِّلِ — ترتيبها ٧٣ — آياتها ٢٠

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمُزَّمِّلُ ﴿١﴾ قُمِ ٱلَّيْلَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٢﴾ نِّصْفَهُۥٓ أَوِ ٱنقُصْ مِنْهُ قَلِيلًا
﴿٣﴾ أَوْ زِدْ عَلَيْهِ وَرَتِّلِ ٱلْقُرْءَانَ تَرْتِيلًا ﴿٤﴾ إِنَّا سَنُلْقِى عَلَيْكَ قَوْلًا
ثَقِيلًا ﴿٥﴾ إِنَّ نَاشِئَةَ ٱلَّيْلِ هِىَ أَشَدُّ وَطْـًٔا وَأَقْوَمُ قِيلًا ﴿٦﴾ إِنَّ لَكَ فِى
ٱلنَّهَارِ سَبْحًا طَوِيلًا ﴿٧﴾ وَٱذْكُرِ ٱسْمَ رَبِّكَ وَتَبَتَّلْ إِلَيْهِ تَبْتِيلًا ﴿٨﴾
رَّبُّ ٱلْمَشْرِقِ وَٱلْمَغْرِبِ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ فَٱتَّخِذْهُ وَكِيلًا ﴿٩﴾ وَٱصْبِرْ
عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَٱهْجُرْهُمْ هَجْرًا جَمِيلًا ﴿١٠﴾ وَذَرْنِى وَٱلْمُكَذِّبِينَ
أُو۟لِى ٱلنَّعْمَةِ وَمَهِّلْهُمْ قَلِيلًا ﴿١١﴾ إِنَّ لَدَيْنَآ أَنكَالًا وَجَحِيمًا ﴿١٢﴾
وَطَعَامًا ذَا غُصَّةٍ وَعَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٣﴾ يَوْمَ تَرْجُفُ ٱلْأَرْضُ وَٱلْجِبَالُ
وَكَانَتِ ٱلْجِبَالُ كَثِيبًا مَّهِيلًا ﴿١٤﴾ إِنَّآ أَرْسَلْنَآ إِلَيْكُمْ رَسُولًا شَٰهِدًا
عَلَيْكُمْ كَمَآ أَرْسَلْنَآ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ رَسُولًا ﴿١٥﴾ فَعَصَىٰ فِرْعَوْنُ ٱلرَّسُولَ
فَأَخَذْنَٰهُ أَخْذًا وَبِيلًا ﴿١٦﴾ فَكَيْفَ تَتَّقُونَ إِن كَفَرْتُمْ يَوْمًا يَجْعَلُ
ٱلْوِلْدَٰنَ شِيبًا ﴿١٧﴾ ٱلسَّمَآءُ مُنفَطِرٌۢ بِهِۦ ۚ كَانَ وَعْدُهُۥ مَفْعُولًا ﴿١٨﴾
إِنَّ هَٰذِهِۦ تَذْكِرَةٌ ۖ فَمَن شَآءَ ٱتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ سَبِيلًا ﴿١٩﴾

Kanaaf inni eegdota fuula dura isaati fi dugduuba isaatiin deeman karaa buusa.[1]

(28) Akka ergaawwan Gooftaa isaanii geessan beekuf (kana godhe). Waan isaan bira jiru hunda (beekumsa Isaatin) marseera. Waan hundas lakkoofsa (isaanii) tokko tokkoon beeka.

## BOQONNAA 73 FFAA:
# SUURAA AL-MUZZAMMIL
## (BOQONNAA HAGUUGGATAA)[2]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

(1) Yaa haguuggataa![3]

(2) Halkan dhaabbadhu, yeroo xinnoo malee.[4]

(3) Walakkaa isaa, yookaan isarraallee xinnoo hirdhisi.

(4) Yookan (xinnoo) isarratti dabali.[5] Qur'aanas heera isaa eegaa, sagalee miidhagaan qara'i.[6]

(5) Nuti dhugumatti Jecha Ulfaataa sirratti buusuf jirra.[7]

(6) Dhugumatti, halkan hirriba irraa ka'uun akkaan jabaata[8] fi jechaafis (qaraatifis) akkaan mijaa'a dha.[9]

(7) Dhugumatti, guyyaa keessa dhimma jireenyaa raawwachuuf yeroo dheeraatu siif jira.

(8) Maqaa Gooftaa keetiis yaadadhu; guutuu guututti gara Isaatti (Rabbiitti) citi.[10]

(9) Gooftaan bahaa fi dhihaa (Isa qofa). Isa malee 'ilaahin' (gooftaan ykn gabbaramaan) hin jiru. Kanaaf Isa 'wakiila' (irkoo) taasifadhu.

(10) Waan isaan jedhan[11] irratti obsi; fageenya miidhagaa (gaarii) ta'es isaan irraa fagaadhu.[1]

---

mirkaneessu isaanif godha. Garuu inni barjee katabu, kan cirracha dhahu, kan ganaa keessa laalu, kan allaattitti gaddii laallatu warra Rabbiin jaallatee miti. Sunniin warra Rabbitti kafaree fi soba cimaa irratti sobu.

[1] Rabbiin duraa fi duuba ergamaa Isaa maleetkota eegdota akka sheeyxaanni gheeybii Rabbiin isaanitti beeksisetti hin dhiyaanne eegaan, kan akka sheeyxaanni haasa'a isaa hatanii gara raagdotaa hin geessine godhan taasisa.

[2] Boqonnaawwan Makkaa kanneen jalqabaa keessaa tokko.

[3] Haasofni kun nabiyyiif godhame. Kunis waan isaan yeroo jalqaba Jibriil wahyiin itti dhufe uffataan uf haguuganiif ture. Sagalee maleekichaa dhageenyanii fi gara isaa laallan sodaan isaan qabee gara warra isaanii deemun "na haguugaa; hccuu natti uffisaa" jedhan. Ergasii nabiyyii fi ergamaa Rabbii ta'uun isaanii Jibriilin itti himame.

[4] Halkan salaataaf dhaabbadhu, halkan guutuu sagadi, yeroo gabaabduu malee.

[5] Hiikkan isaa halkan irraa sisoo lama, walakkaa isaa, ykn sisoo isaa sagadi jechuu dha. Ahmadii fi Muslim Sa'ad bin Hishaam waabeffachuun akka gabaasanitti, "Sa'ad Aa'ishaan -salaata ergamaa Rabbii (ﷺ) kan halkanii naaf himi- jennaan, 'suuraa "yaa ayyuhal muzzammil..." hin qaraatu moo? naan jette" jedhu. 'Eeyyen ni qara'a' jedheen. "Rabbiin salaata halkanii jalqaba suuraa tanaatti dirqama godhe. Ergamaan Rabbii (ﷺ) fi sahaabonni isaaniis waggaa guutuu hanga miilli isaan dhukkubutti sagadan. Rabbiin xumura isii samii irratti ji'oota kudha lama tursiisee ergasii dhuma suuraa tanaa irratti ergaa isii laaffisu buuse. Salaanni halkaniis erga dirqama taatee booda gara sunnaatti jijjiiramte naan jette jedhu."

[6] 'Warattil' jechuun suutaan tokko tokkoo qubee ifatti baasaa qara'uu dha.

[7] 'Qur'aana sirratti buusuf jirra' jechuu dha. Inni jecha faraa'idaa fi huduudni isaa, halaala fi haraamni isaa ulfaatu fi onnee tawfiiqan gargaaramee fi lubbuu tawhiidan miidhagde malee isa hin baadhanne.

[8] Nama sagaduuf salaata guyyaa caalaa ulfaatti; waan halkan yeroo hirribaa ta'eef.

[9] Waan yaadni nama walitti qabamuuf, sagaleen homaatuu waan hin dhaga'amneef, duniyaan hundi waan cal'istuuf yeroon halkanii xiinxallaan qara'uuf mijaa'a dha.

[10] Ibaadaa Rabbii hojjachuu fi jannata Isaa kajeeluuf yerookee hunda kenni.

[11] Arraba, qishinaa fi soba isaanii irratti obsi malee abdii hin muratin.





(11) Anaa fi kijibdoota, abbootii qananii ta'anii walitti nu dhiisi.[2] Yeroo Xinnoo isaaniif kenni.[3]
(12) Dhugumatti, nu bira azaaba cimaa fi jahiimtu (ibidda laboobaa ta'etu) jira.
(13) Nyaata kokkee irra gadi hin darbine[4] fi adaba laalessaa ta'etu (isaanif jira).
(14) Guyyaa dachii fi gaarri hurgufamanii fi gaarri akka tuulaa cirracha tamsa'ee dachii keessa faca'ee ta'u.
(15) Nuti akkuma gara Fir'awn ergamaa ergine, gara keessanittis ergamaa ragaa isin irratti ba'u ergine.[5]
(16) Fir'awn garuu ajaja ergamaa Rabbii (Nabi Muusaa) fudhachuu dide.[6] Kanaaf qabaa cimaa isa qabne.[7]
(17) Kanaaf yoo (akkuma) kafartan (kanaan kan asii deemtan) ta'e, akkamitti (azaaba) guyyaa ijoollee xixiqqoo arri'eessuu jalaa baatu?
(18) Samiin sababaa isaatin (guyyaa saniitif) ni dhodhooti; waadaan Isaa dhugumatti raawwatamaa dha.
(19) Dhugumatti kun akeekkachiisa.[8] Kanaaf namni fedhe karaa gara Gooftaa isaatti (isa geessu) haa qabatu.[9]

۞ إِنَّ رَبَّكَ يَعۡلَمُ أَنَّكَ تَقُومُ أَدۡنَىٰ مِن ثُلُثَيِ ٱلَّيۡلِ وَنِصۡفَهُۥ وَثُلُثَهُۥ وَطَآئِفَةٞ مِّنَ ٱلَّذِينَ مَعَكَۚ وَٱللَّهُ يُقَدِّرُ ٱلَّيۡلَ وَٱلنَّهَارَۚ عَلِمَ أَن لَّن تُحۡصُوهُ فَتَابَ عَلَيۡكُمۡۖ فَٱقۡرَءُواْ مَا تَيَسَّرَ مِنَ ٱلۡقُرۡءَانِۚ عَلِمَ أَن سَيَكُونُ مِنكُم مَّرۡضَىٰ وَءَاخَرُونَ يَضۡرِبُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ يَبۡتَغُونَ مِن فَضۡلِ ٱللَّهِ وَءَاخَرُونَ يُقَٰتِلُونَ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِۖ فَٱقۡرَءُواْ مَا تَيَسَّرَ مِنۡهُۚ وَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُواْ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَقۡرِضُواْ ٱللَّهَ قَرۡضًا حَسَنٗاۚ وَمَا تُقَدِّمُواْ لِأَنفُسِكُم مِّنۡ خَيۡرٖ تَجِدُوهُ عِندَ ٱللَّهِ هُوَ خَيۡرٗا وَأَعۡظَمَ أَجۡرٗاۚ وَٱسۡتَغۡفِرُواْ ٱللَّهَۖ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمُۢ ٢٠

ترتيبها ٧٤ — سُورَةُ المُدَّثِّر — آياتها ٢٠

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡمُدَّثِّرُ ١ قُمۡ فَأَنذِرۡ ٢ وَرَبَّكَ فَكَبِّرۡ ٣ وَثِيَابَكَ فَطَهِّرۡ ٤ وَٱلرُّجۡزَ فَٱهۡجُرۡ ٥ وَلَا تَمۡنُن تَسۡتَكۡثِرُ ٦ وَلِرَبِّكَ فَٱصۡبِرۡ ٧ فَإِذَا نُقِرَ فِي ٱلنَّاقُورِ ٨ فَذَٰلِكَ يَوۡمَئِذٖ يَوۡمٌ عَسِيرٌ ٩ عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ غَيۡرُ يَسِيرٖ ١٠ ذَرۡنِي وَمَنۡ خَلَقۡتُ وَحِيدٗا ١١ وَجَعَلۡتُ لَهُۥ مَالٗا مَّمۡدُودٗا ١٢ وَبَنِينَ شُهُودٗا ١٣ وَمَهَّدتُّ لَهُۥ تَمۡهِيدٗا ١٤ ثُمَّ يَطۡمَعُ أَنۡ أَزِيدَ ١٥ كَلَّآۖ إِنَّهُۥ كَانَ لِأٓيَٰتِنَا عَنِيدٗا ١٦ سَأُرۡهِقُهُۥ صَعُودًا ١٧

(20) (Yaa Muhammad!) Gooftaan kee ni beeka: dhugumatti ati halkan irraa waan harka sadi keessaa lama xinnoo hanqatu, walakkaa isaas, harka sadi keessaa tokkos ni dhaabbatta.[10] Warreen si waliin jiran irrallee namoonni gariin akkasuma.[11] Rabbiinis qadrii (likkii) halkanii fi guyyaa ni beeka.[12] Isa (salaata halkanii) akka isin hin dandeenye (Rabbiin) beekeera. Dhiifamas isiniif godheera.[13] Kanaaf qur'aana irraa waan isiniif laafe qara'aa.[14] Isin irraa dhukkubsatoonni akka jiraatan, warreen biraa ammoo dilbii (fadlii) Rabbii barbaacha dachii keessa akka deeman,[15] warreen biraas karaa Rabbii irratti akka qabsaa'an (Rabbiin) beekeera.[16] Kanaafuu, isa (Qur'aana) irraa waan isiniif laafe qara'aa. Salaaataanis dhaabbadhaa. Zakaallee kennaa. Liqaa bareedaa ta'es Rabbiif liqeessa.[17]

---

1 Isaanitti garagaltee ufirraa isaan deebisuuf hin yaalin. Kun odoo ajajni 'lolaa' hin bu'in dura.
2 Abbootii kufrii kan durummaa qabanii wajjin hin dhama'in anatti dhiisi, anatu isaanif ga'aa; gadoo keetis irraa siif ba'a.
3 Hanga ajalli (baallamni) isaanii dhumutti, ykn hanga adabni duniyaa isaanitti bu'utti.
4 Kan kokkee irra gadi darbuu fi ol deebi'uus didee hudhee taa'u.
5 Kan guyyaa qiyaamaa hojii keessan (dilii isin dalagdan) isin irratti ragaa ba'u.
6 Isa sobsiise; ergaa inni qabatee dhufetti hin amanne.
7 Rabbiin Fir'awnin galaanan akka liqimfamu gochuun adaba cimaa, hammaataa isa adabe.
8 Ergaan keewwattoota kanaa mu'uminootaf gorsa ta'a.
9 Ibaadaa Rabbii, tawhiida Isaati fi dalagaalee gaggaarii hafan karaa jannata keessatti jaalala Rabbii isa geessu haa godhatu.
10 Nabiyyiin (ﷺ) salaata halkaniitif al tokko tokko sisoo lamaa gadi, ala biraa walakkaa ykn sisoo akka dhaabbatan Rabbiin (ﷻ) ni beeka.
11 Sahaabota keessaallee namoonni hangas si waliin sagadan jiru.
12 Dhugaa hanga isin halkan dhaabbattanii Rabbitu beeka.
13 Isinitti jabeessuu dhiisee isiniif laaffisuudhaan, yoo hin dadhabdan dhiisuu akka dandeessan isiniif hayyameera.
14 Odoo yeroo guddaa hin fudhanne, waan salphaa fi isiniif laafu qara'aa. Keewwanni tun salaata halkanii kan jalqaba suuraa tanaa irratti ummata irratti dirqama ta'e tan haqxu.
15 Daldalaa fi bu'aa jireenya isaanitiif isaan barbaachisu barbaaduuf karaa waan deemaniif salaata halkanii kan hin dandeenye akka ta'an.
16 Rabbiin asitti sababoota sadi kan akka salaata halkanii laaffisu godhan sadi ibsuun sababaa sanaan ummata hunda irraa dirqama kana kaase.
17 Karaa kheeyrii keessatti horii keessan irraa kennaa gaarii maatii keessaniif, jihaadaf, zakaa dirqamaatif kennadhaa.

Toltuu (kheeyrii)[1] irraa waan lubbuuwwan keessaniif dabarfattan,[2] Rabbiin biratti kan caalu fi mindaa guddaa qabu ta'een isa argitu. Rabbiinis araara kadhaa. Dhugumatti, Rabbiin araaramaa, rahmata godhaa dha.

## (BOQONNAA 74 FFAA:) SUURAA AL-MUDDASSIR
### (BOQONNAA MAMMARATAA)[3]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'een (jalqaba).

(1) Yaa kan huccuu ufitti mammaree!
(2) Ka'ii akeekkachiisi.[4]
(3) Gooftaa kees guddisi.[5]
(4) Uffata kees qulqulleessi.[6]
(5) Taabotarraayis irraa fagaadhu.[7]
(6) Baay'ifachuuf jettees hin arjoomin.[8]
(7) Gooftaa keetifis jecha obsi.[9]
(8) Yeroo xurumbaan afuufamu.
(9) Egaa guyyaan sun guyyaa akkaan rakkisaati.
(10) Kaafiroota irratti laafaa miti.
(11) Ana dhiisi, namichan kophaa uumes.[10]
(12) Qabeenya baay'ina qabu isaaf taasiseera.
(13) Ijoollee isa waliin jiraatanis.[11]
(14) Ani waan hunda isaaf bal'iseera (ykn jireenya isaaf laaffiseeera).[12]
(15) Ergasillee akkan isaaf dabalu hawwa.
(16) Lakkisaa;[13] inni keewwatoota keenya mormaa tureera.[14]
(17) Fuula dura azaaba inni hin dandeenye isa baachisa.
(18) Inni ni yaade,[15] ni tilmaames.
(19) Haa abaaramu innii (dhara) akkam tilmaame!
(20) Ergasillee, haa abaaramu innii (dhara) akkam tilmaame!
(21) Ergasii ni ilaale.[16]
(22) Ergasii fuula guure;[17] fuulli isaas ni jijjiirame.
(23) Ergasii gara duubaa deebi'e; ni boones.
(24) Ni jedhe: 'kun raaga warra durii irraa fudhatame malee waan biraa miti.
(25) Kun jecha namaati malee waan biraatii miti.'[18]
(26) Fuula dura 'saqar' (ibidda) isa seensisa.
(27) 'Saqar' maal akka ta'e maaltu si beeksise?
(28) Homaa hin hambiftu; hin dhiiftus.
(29) Gubduu fi gurraachessituu gogaawwanii ti.[19]
(30) Isii irra kudha sagaltu jira.[20]
(31) Waardiyoota ibiddaa maleeykota malee waan biraa hin taasifne.[21] Lakkoofsa isaaniis isaan kafaran yaaluf malee waan biraatif hin taasifne.[22] Akka isaan kitaabni kennameef (yahuudota fi kiristaanonni) mirkaneeffataniifi.[23] Akka isaan amananis iimaanni isaanii dabaluufi. Akka isaan kitaabni kennameefi fi mu'uminoonnis hin shakkineefi. Akka isaan onneewwan isaanii keessa dhukkubni jiruu[24] fi kaafiroonni 'Rabbiin fakkeenya kanatti maal yaade?' jedhaniifi. Akka kanatti Rabbiin nama fedhe

---

[1] Toltuuwwa ibsamanis ta'ee kan hin ibsamin.
[2] Waan guyyaa du'aatiif ykn erga duutanii booda akka isin fayyaduuf ol kaayyattan (dhaammattan).
[3] Suuraa Makkaa yoo taatu, akka beektonni hiikkaa qur'aanaa jedhanitti, yeroo ergamaa Rabbii (ﷺ) irratti wahyiin bu'uu jalqabu nabiyyiin (ﷺ) Jibriilin gidduu samii fi dachiitti siree ifaan guutame irra taa'ee argan. Rifatanii naasuun isaan qabee gaggabanii kufan. Erga naasun irraa deemee uf beekanii booda haadha warraa isaanii Khadiijaa bira deemuudhaan bishaan ofitti naqan. Sana booda 'na mammari' jedhaniin. Kutaan isaan mammarte. Achumaan Rabbiin "Yaa mammarataa!..." jechuun isaan waame.
[4] Warri Makkaa yoo sallamuu baatan azaabni akka isaanif qophaa'e isaan sodaachisi.
[5] Inni guddaa shariika hin qabne waan ta'eef.
[6] Uffata najisa irraa qulqulleessi. Qataadaan akka jedhutti lubbuu kee dilii irraa qulqulleessi jechuu dha.
[7] Isaan hin gabbarin.
[8] Rabbiif jedhii kenni, namarratti ittiin hin dhaadatin.
[9] Ba'aa guddaa waan baatte fi waraanni sirratti adeemsifamuun waan hin hafneef obsa qabaadhu.
[10] Anaa fi namicha kophaa isaa gara haadha isaa keessatti qabeenya fi ilma malee isa uume san walitti nu dhiisi. Ani gatii isaaf kennuuf jira. Akka mufassiroonni jedhanitti, inni Waliid bin Mughiira ti.
[11] Ijoollee Makkaan keessa isa waliin jiraatanii fi waan abbaan qabeenya guddaa qabuuf rizqii barbaacha olii gadi hin deemne.
[12] Rizqii isaaf bal'isuun, umrii isaa dheeressuun, qureeyshota irratti mataa isa taasisuun waan hunda isaaf mijeesseen jira.
[13] Ani isaaf hin dabalu.
[14] Waan ergamaa keenya irratti buufnetti kafareera.
[15] Waa'ee nabiyyii (ﷺ) yaade.
[16] Qur'aana maalin akka ufirraa deebisu yaade.
[17] Waan qur'aana ittiin xureessu dhabuu isaatti dallane.
[18] Jecha namaati malee jecha Rabbii miti.
[19] Kan fuula isaanii hanga gurraacha'utui jijjiirtu.
[20] Ibidda gubbaa maleeykota waardiyaa isii ta'an kudha sagaltu jira; ykn 'gosa maleeykaa kudha sagaltu jira' jechuu dha jedhameera.
[21] Jechi Rabbii kan "isii irra kudha sagaltu jira" jedhu buunan, Abuu Jahl 'Muhammadiif gargaartota kudha sagal malee maaltu jira? namoonni dhibbi isa tokko qabuu fi ibidda keessaa ba'uu dadhabduu?' jedhe. Kanaaf keewwanni kun bu'e. Maleeykonni uumama ciccimoo, abbootii humnaa waan ta'aniif namni isaan danda'u hin jiru.
[22] Lakkoofsi ibsame kun kaafiroota yaaluf qofa goone; akka isaan waan jedhan kana jedhanii adabni isaanii dacha ta'uu fi dallansuun Rabbii isaan irratti baay'atuuf jecha.
[23] Wanti qur'aana keessatti ibsame isa kitaabota isaanii keessatti ibsame wajjin akka wal madaalu mirkaneessuufi.
[24] Isaan munaafiqoota.





jallisee nama fedhe qajeelcha. Baay'ina waraana Gooftaa keetii Isa malee homtuu hin beeku.[1] Isiinis ilmaan namaatif gorsa malee waan biraatii miti.[2]

(32) Lakkisaa ji'aanis (nan kakadha)!
(33) Halkaniinis (nan kakadha) yeroo inni garagaluunis nan kakadha.
(34) Ganamaanis (nan kakadha), yeroo inni ifu.
(35) Isiin (saqar) balaawwan gugurddoo keessaa isii takka.[3]
(36) Ilma namaatif akeekkachiisa.
(37) Isin irraa nama (iimaanan) fuunduratti dabruu, yookan (kufriin) duubatti hafuu barbaadef.
(38) Lubbuun hundi waan hojjatteen qabamti.
(39) Warreen mirgaa malee.[4]
(40) Jannatoota keessatti wal gaafatu.
(41) Mujrimoota irraa (wal gaafatu).
(42) Maaltu 'saqar' keessa isin seensise? (jechuun).
(43) Ni jedhu: 'nuti isaan salaatan irraa hin turre.
(44) Hiyyeeyyis kan nyaachifnu hin turre.
(45) Warra karaa badii hordofan wajjin karaa badii hordofne.[5]
(46) Guyyaa murtiis kan kijibsiifnu turre.
(47) Hanga 'Al-yaqiin' (duuti) nutti dhufutti.
(48) Araarri araarsitootaa isaan hin fayyadu.
(49) Maalif gorsa irraa gara galan?[6]
(50) Isaan akka harre-diidowwan dammaqanii ti.
(51) Kan leenca jalaa baqatan.[7]
(52) Lakkisaa; isaan irraa namni hundi akka barreeffamni (wahyiin) bal'ifamaan isaaf kennamu fedha.[8]

إِنَّهُۥ فَكَّرَ وَقَدَّرَ ﴿١٨﴾ فَقُتِلَ كَيۡفَ قَدَّرَ ﴿١٩﴾ ثُمَّ قُتِلَ كَيۡفَ قَدَّرَ ﴿٢٠﴾ ثُمَّ نَظَرَ
﴿٢١﴾ ثُمَّ عَبَسَ وَبَسَرَ ﴿٢٢﴾ ثُمَّ أَدۡبَرَ وَٱسۡتَكۡبَرَ ﴿٢٣﴾ فَقَالَ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّا سِحۡرٞ
يُؤۡثَرُ ﴿٢٤﴾ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّا قَوۡلُ ٱلۡبَشَرِ ﴿٢٥﴾ سَأُصۡلِيهِ سَقَرَ ﴿٢٦﴾ وَمَآ أَدۡرَىٰكَ
مَا سَقَرُ ﴿٢٧﴾ لَا تُبۡقِي وَلَا تَذَرُ ﴿٢٨﴾ لَوَّاحَةٞ لِّلۡبَشَرِ ﴿٢٩﴾ عَلَيۡهَا تِسۡعَةَ عَشَرَ
﴿٣٠﴾ وَمَا جَعَلۡنَآ أَصۡحَٰبَ ٱلنَّارِ إِلَّا مَلَٰٓئِكَةٗۙ وَمَا جَعَلۡنَا عِدَّتَهُمۡ إِلَّا فِتۡنَةٗ
لِّلَّذِينَ كَفَرُواْ لِيَسۡتَيۡقِنَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ وَيَزۡدَادَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِيمَٰنٗا
وَلَا يَرۡتَابَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡمُؤۡمِنُونَ وَلِيَقُولَ ٱلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٞ
وَٱلۡكَٰفِرُونَ مَاذَآ أَرَادَ ٱللَّهُ بِهَٰذَا مَثَلٗاۚ كَذَٰلِكَ يُضِلُّ ٱللَّهُ مَن يَشَآءُ وَيَهۡدِي
مَن يَشَآءُۚ وَمَا يَعۡلَمُ جُنُودَ رَبِّكَ إِلَّا هُوَۚ وَمَا هِيَ إِلَّا ذِكۡرَىٰ لِلۡبَشَرِ ﴿٣١﴾ كَلَّا
وَٱلۡقَمَرِ ﴿٣٢﴾ وَٱلَّيۡلِ إِذۡ أَدۡبَرَ ﴿٣٣﴾ وَٱلصُّبۡحِ إِذَآ أَسۡفَرَ ﴿٣٤﴾ إِنَّهَا لَإِحۡدَى
ٱلۡكُبَرِ ﴿٣٥﴾ نَذِيرٗا لِّلۡبَشَرِ ﴿٣٦﴾ لِمَن شَآءَ مِنكُمۡ أَن يَتَقَدَّمَ أَوۡ يَتَأَخَّرَ ﴿٣٧﴾ كُلُّ
نَفۡسِۭ بِمَا كَسَبَتۡ رَهِينَةٌ ﴿٣٨﴾ إِلَّآ أَصۡحَٰبَ ٱلۡيَمِينِ ﴿٣٩﴾ فِي جَنَّٰتٖ يَتَسَآءَلُونَ
﴿٤٠﴾ عَنِ ٱلۡمُجۡرِمِينَ ﴿٤١﴾ مَا سَلَكَكُمۡ فِي سَقَرَ ﴿٤٢﴾ قَالُواْ لَمۡ نَكُ مِنَ
ٱلۡمُصَلِّينَ ﴿٤٣﴾ وَلَمۡ نَكُ نُطۡعِمُ ٱلۡمِسۡكِينَ ﴿٤٤﴾ وَكُنَّا نَخُوضُ مَعَ
ٱلۡخَآئِضِينَ ﴿٤٥﴾ وَكُنَّا نُكَذِّبُ بِيَوۡمِ ٱلدِّينِ ﴿٤٦﴾ حَتَّىٰٓ أَتَىٰنَا ٱلۡيَقِينُ ﴿٤٧﴾

(53) Lakkisaa; inumaa isaan 'aakhiraa' hin sodaatan.
(54) Lakkisaa! inni (qur'aanni) gorsa.
(55) Kanaaf namni fedhe isaan gorfama.
(56) Yoo Rabbiin fedhe malee isaan hin gorfaman.[9] Inni (Rabbiin) Isa sodaatamuu qabuu fi Isa araaramu.[10]

## (BOQONNAA 75 FFAA:) SUURAA AL-QIYAAMAAH

### (BOQONNAA QIYAAMAA[11]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

(1) Guyyaa Kaafamaatinan kakadha.[12]
(2) Lubbuu yeroo hunda of-komattuu taatenis nan kakadha.[13]

---

[1] Lakkoofsi isaanii kudha sagal ta'us, lakkoofsa gargaartota isaanii Rabbiin malee eenyullee hin beeku.
[2] Maalummaan 'saqarii' fi lakkoofsi waardiyyoota isii kan asitti ibsame gorsaa fi yaadannoo aalamni dandeettii Rabbii ittiin beeku. Rabbiin gargaartota fi tumsitoota hin fedhu.
[3] Yookan Muhammadiin (ﷺ) kijibsiisun cubbuuwwan gugurdaa ta'an keessaa isa tokko jechuu dha jedhameera.
[4] Isaanis mu'uminoota yoo ta'an, cubbuudhaan kan qabaman odoo hin ta'in hojii gaarii isaanitiin mindaa argatu.
[5] Warreen baaxila hojjatanitti makamnee isaan waliin yakka hojjechaa turre.
[6] Maal argataniitin qur'aana gorsa guddaa uf keessaa qabu irraa deebi'u.
[7] 'Qaswarah' Araboota biratti leencas ta'uu waan danda'uuf, 'akka hare-diidoo leenca baqataniiti' jechus ta'a.
[8] Akka mufassirtoonni jedhanitti, qureeyshonni muhammadiin 'mataa nama hundaa bira kitaabni akka ati ergamaa Rabbii taate ibsu bal'ifamee buluu qaba' jedhan.

[9] Yoo Rabbi qajeelummaa isaanif fedhe malee.
[10] Isa mu'uminootaaf dilii isaan hojjatan araaramu.
[11] Boqonnaa Makkaa ti.
[12] Rabbiin uumama Isaa gidduu waan fedheen kakachuu danda'a. Guyyaa saniin kakachuun Isaa guddinna guyyaa sanii ibsa.
[13] Lubbuu mu'uminaa yoo taatu, waan isiin yeroo hunda toltuu isii jalaa darbee fi hamtuu hojjattetti gaabbitee uf komattuufi. Muqaatil ammo 'lubbuu kaafiraati; waan guyyaa borii komii guddaa uf komattuuf' jedhu.

فَمَا تَنفَعُهُمۡ شَفَٰعَةُ ٱلشَّٰفِعِينَ ﴿٤٨﴾ فَمَا لَهُمۡ عَنِ ٱلتَّذۡكِرَةِ مُعۡرِضِينَ ﴿٤٩﴾ كَأَنَّهُمۡ حُمُرٞ مُّسۡتَنفِرَةٞ ﴿٥٠﴾ فَرَّتۡ مِن قَسۡوَرَةِۭ ﴿٥١﴾ بَلۡ يُرِيدُ كُلُّ ٱمۡرِيٕٖ مِّنۡهُمۡ أَن يُؤۡتَىٰ صُحُفٗا مُّنَشَّرَةٗ ﴿٥٢﴾ كَلَّاۖ بَل لَّا يَخَافُونَ ٱلۡأٓخِرَةَ ﴿٥٣﴾ كَلَّآ إِنَّهُۥ تَذۡكِرَةٞ ﴿٥٤﴾ فَمَن شَآءَ ذَكَرَهُۥ ﴿٥٥﴾ وَمَا يَذۡكُرُونَ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُۚ هُوَ أَهۡلُ ٱلتَّقۡوَىٰ وَأَهۡلُ ٱلۡمَغۡفِرَةِ ﴿٥٦﴾

## سُورَةُ القِيَامَةِ

ترتيبها ٧٥ — آياتها ٤٠

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

لَآ أُقۡسِمُ بِيَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ ﴿١﴾ وَلَآ أُقۡسِمُ بِٱلنَّفۡسِ ٱللَّوَّامَةِ ﴿٢﴾ أَيَحۡسَبُ ٱلۡإِنسَٰنُ أَلَّن نَّجۡمَعَ عِظَامَهُۥ ﴿٣﴾ بَلَىٰ قَٰدِرِينَ عَلَىٰٓ أَن نُّسَوِّيَ بَنَانَهُۥ ﴿٤﴾ بَلۡ يُرِيدُ ٱلۡإِنسَٰنُ لِيَفۡجُرَ أَمَامَهُۥ ﴿٥﴾ يَسۡـَٔلُ أَيَّانَ يَوۡمُ ٱلۡقِيَٰمَةِ ﴿٦﴾ فَإِذَا بَرِقَ ٱلۡبَصَرُ ﴿٧﴾ وَخَسَفَ ٱلۡقَمَرُ ﴿٨﴾ وَجُمِعَ ٱلشَّمۡسُ وَٱلۡقَمَرُ ﴿٩﴾ يَقُولُ ٱلۡإِنسَٰنُ يَوۡمَئِذٍ أَيۡنَ ٱلۡمَفَرُّ ﴿١٠﴾ كَلَّا لَا وَزَرَ ﴿١١﴾ إِلَىٰ رَبِّكَ يَوۡمَئِذٍ ٱلۡمُسۡتَقَرُّ ﴿١٢﴾ يُنَبَّؤُاْ ٱلۡإِنسَٰنُ يَوۡمَئِذِۭ بِمَا قَدَّمَ وَأَخَّرَ ﴿١٣﴾ بَلِ ٱلۡإِنسَٰنُ عَلَىٰ نَفۡسِهِۦ بَصِيرَةٞ ﴿١٤﴾ وَلَوۡ أَلۡقَىٰ مَعَاذِيرَهُۥ ﴿١٥﴾ لَا تُحَرِّكۡ بِهِۦ لِسَانَكَ لِتَعۡجَلَ بِهِۦٓ ﴿١٦﴾ إِنَّ عَلَيۡنَا جَمۡعَهُۥ وَقُرۡءَانَهُۥ ﴿١٧﴾ فَإِذَا قَرَأۡنَٰهُ فَٱتَّبِعۡ قُرۡءَانَهُۥ ﴿١٨﴾ ثُمَّ إِنَّ عَلَيۡنَا بَيَانَهُۥ ﴿١٩﴾

(3) Ilmi namaa Nuti lafeewwan isaa walitti hin qabnu se'aa?
(4) Dhugumatti (Nuti) qubbiin isaatuu akka duraaniitti deebifnee sirreessuu irratti danda'oo dha.
(5) Garuu, ilmi namaa dilii isaa itti fufuu fedha.[1]
(6) Guyyaan kaafamaa (qiyaamaa) yoom akka ta'e gaafata.[2]
(7) Yeroo iji dhamaatu.[3]
(8) (Yeroo) jiini ifti isaa irraa deemus.
(9) (Yeroo) aduu fi jiini walitti makaman.[4]
(10) Ilmi namaa guyyaa san 'iddoon dheefaa eessa?' jedha.[5]
(11) Lakkisaa, iddoon itti baqatamu hin jiru.[6]
(12) Guyyaa san gara Gooftaa keetii (qofa) deebifama.
(13) Ilmi namaa guyyaa san waan dabarfatee fi waan duubatti hambifatetu itti himama.
(14) Lakkisaa; ilmi namaa (guyyaa san) lubbuu isaa irratti ragaa ba'a.[7]
(15) Odoo sababaawwan isaa dhiyeessellee.[8]
(16) Isaaf (qur'aanaf) jettee arraba kee hin sochoosin; itti daddafuuf jettee.[9]
(17) Walitti isa qabuuni fi akka isa qaraatu gochuun nurra jira.[10]
(18) Kanaaf yeroo Nuti siif qaraanu qaraatii isaa hordofi.[11]
(19) Ergasii isa siif ibsuun nurra jira.[12]
(20) Lakkisaa; isin garuu aalama daddaftee dabartu tana jaalattu.
(21) Aakhiras ni dhiiftu.
(22) Fuullin gariin Guyyaa san ni ifu.
(23) Gara Gooftaa isaanii ilaalu.[13]
(24) Fuullin gariin ammoo guyyaa san ni gurraacha'u.
(25) Balaan guddaan isitti dalagama jechuu yaaddi.
(26) Lakkisaa, yeroo isiin kokkee geesse,[14]
(27) (Yeroo) 'kan fayyisu eenyu?' jedhamu.[15]
(28) Kun yeroo fooyamaa ti jechuu mirkaneeffata.[16]

---

[1] Akkuma umriin isaa dheeratuun du'a yaadachuu dhiisee cubbuu hojjechuu yaada.
[2] Gaaffii fageenya isaa ibsuu fi qishinaa jechuu dha.
[3] Yeroo namni du'aaf ykn kaafamaaf dhiyaatee rifatu.
[4] Ifti Hunda isaanii baduun walitti makamanii wal jijjiirraan halkanii fi guyyaa dhabamu.
[5] Rabbii fi herrega ykn azaaba Isaa irraa bakki itti dheessan eessa? jedha.
[6] Garri, da'annaan, Rabbiin jalaa itti dheessanii ba'an guyyaa san hin jiru.
[7] Haqiiqaa iimaana fi kufrii, ibaada fi maasetaa, qajeelummaa fi jallina irra jiruu ni beeka. 'Kutaalen qaama isaa irratti raga ba'u jechuudhas' jedhameera.
[8] Sun isa hin fayyadu; nama sababaan isaa isa sobsiisutu jira.
[9] Ergamaan Rabbii (ﷺ) yeroo qur'aanni itti bu'u qomatti qabachuuf jecha odoo Jibriil hin fixin hidhii fi arraba isaanii sochoosu turan. Kanaaf keewwanni kun bu'e.
[10] Akka hin dagatamne qoma kee keessatti sassaabunii fi arrabaanis tolchitee akka qaraatu kan godhu nuhi.
[11] Hanga nuti arraba Jibriil irratti qaraatii isaa xumurrutti cal'isii qaraatii isaa dhageeffadhu.
[12] Halaalaa fi haraama isaa kan hiiku fi waan rakkisaa ta'e kan addeessu Rabbuma qofa. Sana booda nabiyyiin akkuma Rabbiin waadaa isaaniif seenetti yeroo Jibriil itti dhufe ni cal'isu, yoo inni deeme ni qara'u.
[13] Saalihoonni guyyaa qiyaamaa Gooftaa isaanii akka duniyaa irratti baatii goobante arganitti akka argan hadiisonni heddu ni mirkaneessu.
[14] Yeroo lubbuun ykn ruuhin kokkee geess, jechuun yeroo du'uf ka'e.
[15] Eenyutu ruqyaa itti godhee isa fayyisa? Haakimoota barbaadaa jedhama. Garuu murtii Rabbii jalaa namni isa baraarsu hin jiru.
[16] Ruuhin isaa kokkee ga'uun yeroon duniyaa, maatii, qabeenya fi ilmaan irraa adda ba'u ga'uu isaa mirkaneeffata.





(29) Hojjaan isaa tokko isa biraatti maxxanee marama.[1]
(30) Guyyaa san oofamni gara Gooftaa keetii (Rabbii qofa) ta'a.
(31) Hin dhugoomsine, hin sagadnes.[2]
(32) Garuu ni kijibsiise, irraa garagales.[3]
(33) Ergasii of-jajaa (qondhooraa) gara maatii isaa deeme.
(34) Yaa badii kee! yaa badii!
(35) Ergasillee, yaa badii kee! yaa badii!
(36) Ilmi namaa kun akkanumaan dhiifama itti fakkaataa?[4]
(37) 'Nuxfaa' (copha) bishaan saala dhiiraa yaa'u irraa hin turree dur?[5]
(38) Sana booda 'alaqaa' (dhiiga akka dhulaadhnulaa) ta'ee, ergasii (Rabbiin qaama isaaf) uumee, ergasii (tolchee isa) sirreesse.
(39) Ergasii isa irraa saala lama, dhiiraa fi dhalaa, taasise.
(40) (Rabbiin kana godhe) kun du'aa jiraachisuu irratti hin danda'u jettuu?[6]

## (BOQONNAA 76 FFAA:) SUURAA AL-INSAAN
### (BOQONNAA NAMOOTAA)[7]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)
(1) Nama irratti yeroon inni waan himamu (ibsamu) hin turin hin dhufnee?[8]
(2) Nuti ilma namaa 'nuxfaa' (copha) walitti makamaa ta'e irraa isa qoruuf jecha uumne.[9] Ergasii dhaga'aa fi argaa (hubataa) isa goone.[10]

كَلَّا بَلْ تُحِبُّونَ ٱلْعَاجِلَةَ ﴿٢٠﴾ وَتَذَرُونَ ٱلْـَٔاخِرَةَ ﴿٢١﴾ وُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ نَّاضِرَةٌ ﴿٢٢﴾
إِلَىٰ رَبِّهَا نَاظِرَةٌ ﴿٢٣﴾ وَوُجُوهٌ يَوْمَئِذٍۭ بَاسِرَةٌ ﴿٢٤﴾ تَظُنُّ أَن يُفْعَلَ بِهَا فَاقِرَةٌ ﴿٢٥﴾
كَلَّآ إِذَا بَلَغَتِ ٱلتَّرَاقِىَ ﴿٢٦﴾ وَقِيلَ مَنْ ۜ رَاقٍ ﴿٢٧﴾ وَظَنَّ أَنَّهُ ٱلْفِرَاقُ ﴿٢٨﴾ وَٱلْتَفَّتِ
ٱلسَّاقُ بِٱلسَّاقِ ﴿٢٩﴾ إِلَىٰ رَبِّكَ يَوْمَئِذٍ ٱلْمَسَاقُ ﴿٣٠﴾ فَلَا صَدَّقَ وَلَا صَلَّىٰ
﴿٣١﴾ وَلَٰكِن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ﴿٣٢﴾ ثُمَّ ذَهَبَ إِلَىٰٓ أَهْلِهِۦ يَتَمَطَّىٰٓ ﴿٣٣﴾ أَوْلَىٰ لَكَ
فَأَوْلَىٰ ﴿٣٤﴾ ثُمَّ أَوْلَىٰ لَكَ فَأَوْلَىٰٓ ﴿٣٥﴾ أَيَحْسَبُ ٱلْإِنسَٰنُ أَن يُتْرَكَ سُدًى ﴿٣٦﴾
أَلَمْ يَكُ نُطْفَةً مِّن مَّنِىٍّ يُمْنَىٰ ﴿٣٧﴾ ثُمَّ كَانَ عَلَقَةً فَخَلَقَ فَسَوَّىٰ ﴿٣٨﴾ فَجَعَلَ مِنْهُ
ٱلزَّوْجَيْنِ ٱلذَّكَرَ وَٱلْأُنثَىٰٓ ﴿٣٩﴾ أَلَيْسَ ذَٰلِكَ بِقَٰدِرٍ عَلَىٰٓ أَن يُحْـِۧىَ ٱلْمَوْتَىٰ ﴿٤٠﴾

ترتيبها ٧٦ — سُورَةُ الإِنسَانِ — آياتها ٣١

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

هَلْ أَتَىٰ عَلَى ٱلْإِنسَٰنِ حِينٌ مِّنَ ٱلدَّهْرِ لَمْ يَكُن شَيْـًٔا مَّذْكُورًا ﴿١﴾
إِنَّا خَلَقْنَا ٱلْإِنسَٰنَ مِن نُّطْفَةٍ أَمْشَاجٍ نَّبْتَلِيهِ فَجَعَلْنَٰهُ سَمِيعًۢا
بَصِيرًا ﴿٢﴾ إِنَّا هَدَيْنَٰهُ ٱلسَّبِيلَ إِمَّا شَاكِرًا وَإِمَّا كَفُورًا ﴿٣﴾
إِنَّآ أَعْتَدْنَا لِلْكَٰفِرِينَ سَلَٰسِلَا۟ وَأَغْلَٰلًا وَسَعِيرًا ﴿٤﴾ إِنَّ
ٱلْأَبْرَارَ يَشْرَبُونَ مِن كَأْسٍ كَانَ مِزَاجُهَا كَافُورًا ﴿٥﴾

(3) Nuti karaa isa qajeelchinee jirra, yookaan galatoomfataa ta'a yookaanimmoo didaa (waakkataa) ta'a.[11]
(4) Nuti kaafirootaaf gaadiwwan, wadaroowwanii fi ibidda laboobaa qopheessinee jirra.[12]
(5) Mu'uminoonni gaggraarin ammoo dhugaatii 'kaafuurin' makame irraa dhugu.
(6) (Kaafuur) burqaa bishaanii kan gabroonni Rabbii irraa dhuganii gara fedhanitti isii dhangalaasani.
(7) Isaan warra wareega isaanii guutanii fi guyyaa dharti (sharriin) isaa garmalee babal'atu sana sodaatan.
(8) Nyaata odoo ufii garmalee itti hajaman miskiina, yatiima fi booji'amtoota waan nyaachisaniif.
(9) 'Wanti nuti isin nyaachifnuuf jaalala Rabbii argachuufi; isin irraa mindas ta'ee

---

[1] Yeroo du'u jilbi tokko jilba biraa irratti maxxana. Lukti ni duuti; jilbi isaa ni goga; wal baadhachuu hin danda'an. Namoonni qaama isaa qopheessu; maleeykonni ammoo ruuhii isaa qopheessu.
[2] Ergaa Rabbiiti fi qur'aana hin dhugo'oomsine; Rabbiifis hin sagadne, Onneen hin amanne, qaamaanis hin hojjenne jechuudha.
[3] Ergamaa Rabbiitii fi ergaa isaaniis ni sobsiise, amanuu, ibaadaa gochuus dide.
[4] Ajajaa fi dhoorgan, herregaa fi adabni waan itti hin jirre itti fakkaataa?
[5] Ilmi namaa copha kormoomsaa gadaamessa keessatti gadi-naqamurraa uumame jechuudha.
[6] Inni waan hin jirre irraa argamsiisuu danda'e kun qaama du'aa akka duniyaa irra turetti deebisuu akkamitti dadhaba? Jalqaburra deebisutu laafa waan ta'eef.
[7] Suuraawwan Madiinaatti bu'an keessaa isii tokko.
[8] Innis yeroo Aadam uumamee odoo ruuhiin itti hin afuufamin ture yoo ta'u, waggoota afurtama jedhama. Hiikkan isaas 'baroonni Aadam akka waan tokkotti ykn akka uumamattis maqaan isaa hin dhahamin irra darbeera jechuu dha.
[9] Bishaan saalaa kan dhiira fi dhalaa walitti makamaa irraa isaan uume. Kanas kan godhe kheeyri fi sharriin isa yaaluu fedheeti.
[10] Qaamota ittiin dhaga'uu fi argu isaaf uume.

---

[11] Karaa qajeela fi jallinaa, kan kheeyri fi sharrii isaaf ibsine. Faayda fi miidhaa haala fi guutummaa sammuu isaatin itti deemus, nama galateeffatu ta'aa fi kafaru ta'aa, isa hubachiifne.
[12] Ittiin isaan adabuuf jechuu dha.

عَيۡنٗا يَشۡرَبُ بِهَا عِبَادُ ٱللَّهِ يُفَجِّرُونَهَا تَفۡجِيرٗا ٦ يُوفُونَ بِٱلنَّذۡرِ وَيَخَافُونَ
يَوۡمٗا كَانَ شَرُّهُۥ مُسۡتَطِيرٗا ٧ وَيُطۡعِمُونَ ٱلطَّعَامَ عَلَىٰ حُبِّهِۦ مِسۡكِينٗا
وَيَتِيمٗا وَأَسِيرًا ٨ إِنَّمَا نُطۡعِمُكُمۡ لِوَجۡهِ ٱللَّهِ لَا نُرِيدُ مِنكُمۡ جَزَآءٗ وَلَا شُكُورًا
٩ إِنَّا نَخَافُ مِن رَّبِّنَا يَوۡمًا عَبُوسٗا قَمۡطَرِيرٗا ١٠ فَوَقَىٰهُمُ ٱللَّهُ شَرَّ ذَٰلِكَ
ٱلۡيَوۡمِ وَلَقَّىٰهُمۡ نَضۡرَةٗ وَسُرُورٗا ١١ وَجَزَىٰهُم بِمَا صَبَرُواْ جَنَّةٗ وَحَرِيرٗا
١٢ مُّتَّكِـِٔينَ فِيهَا عَلَى ٱلۡأَرَآئِكِۖ لَا يَرَوۡنَ فِيهَا شَمۡسٗا وَلَا زَمۡهَرِيرٗا ١٣
وَدَانِيَةً عَلَيۡهِمۡ ظِلَٰلُهَا وَذُلِّلَتۡ قُطُوفُهَا تَذۡلِيلٗا ١٤ وَيُطَافُ عَلَيۡهِم بِـَٔانِيَةٖ
مِّن فِضَّةٖ وَأَكۡوَابٖ كَانَتۡ قَوَارِيرَا۠ ١٥ قَوَارِيرَاْ مِن فِضَّةٖ قَدَّرُوهَا تَقۡدِيرٗا ١٦
وَيُسۡقَوۡنَ فِيهَا كَأۡسٗا كَانَ مِزَاجُهَا زَنجَبِيلًا ١٧ عَيۡنٗا فِيهَا تُسَمَّىٰ سَلۡسَبِيلٗا
١٨ ۞ وَيَطُوفُ عَلَيۡهِمۡ وِلۡدَٰنٞ مُّخَلَّدُونَ إِذَا رَأَيۡتَهُمۡ حَسِبۡتَهُمۡ لُؤۡلُؤٗا مَّنثُورٗا
١٩ وَإِذَا رَأَيۡتَ ثَمَّ رَأَيۡتَ نَعِيمٗا وَمُلۡكٗا كَبِيرًا ٢٠ عَٰلِيَهُمۡ ثِيَابُ سُندُسٍ
خُضۡرٞ وَإِسۡتَبۡرَقٞۖ وَحُلُّوٓاْ أَسَاوِرَ مِن فِضَّةٖ وَسَقَىٰهُمۡ رَبُّهُمۡ شَرَابٗا
طَهُورًا ٢١ إِنَّ هَٰذَا كَانَ لَكُمۡ جَزَآءٗ وَكَانَ سَعۡيُكُم مَّشۡكُورًا ٢٢ إِنَّا
نَحۡنُ نَزَّلۡنَا عَلَيۡكَ ٱلۡقُرۡءَانَ تَنزِيلٗا ٢٣ فَٱصۡبِرۡ لِحُكۡمِ رَبِّكَ وَلَا تُطِعۡ
مِنۡهُمۡ ءَاثِمًا أَوۡ كَفُورٗا ٢٤ وَٱذۡكُرِ ٱسۡمَ رَبِّكَ بُكۡرَةٗ وَأَصِيلٗا ٢٥

galata hin barbaannu' (waan jedhaniifi).

10 'Nuti Gooftaa keenya irraa guyyaa jabaa fi hammaataa fuullin gurraacha cilee deebi'an san sodaanna' (waan jedhaniifi).

11 Kanaaf Rabbiin rakkoo guyyaa sanii irraa isaan baraarsee jira, fuula ifaa fi gammmachuus isaanif kenneera.[1]

12 Waan isaan obsaniifis jannataa fi 'hariira' isaanif mindeessee jira.

13 Isii keessa sireewwan irratti irkatanii, haala isii keessatti gubaa aduutii fi qorra hamaa utuu hin argin jiraatu.

14 Gaaddisni isii isaan irratti gadi dhihoo dha. Firiiwwan isiis akkaataa isaan fedhaniin isaanif ajajamoo dha.

15 Qodaawwan ziqiyarraa ta'anii fi geeba bilillee irraa ta'aniin isaan irra naannawama.

16 Bilillee ziqaaya irraa ta'e kan hamma isaan ga'u lakka'anii hojjataniin.

17 Isii keessatti mi'a dhugaatii (farshoo) kan wanti itti makame 'zanjabiila' (zinjibila) ta'e obaafamu.

18 Burqaa isii (jannata) keessa jirtu tan 'salsabiil' jedhamtu (irraa obaafamu).

19 Ijoollee yeroo hunda isii keessa jiraatantu isaan irra marmaara;[2] yeroo isaan argitu faaya bibittinneeffame sitti fakkaatu.

20 Ammas irra deebitee yeroo (jannata) ilaaltu, yeroo kanas qananii (hin yaadamnee) fi mootummaa guddaa argita.

21 Uffanni isaanii 'hariira' magariisa miidhagaa fi meetaan kuulame irraayi. Bitawoowwan ziqiya irraa ta'eenis babbareeffamu. Gooftaan isaaniis dhugaatii qulqulluu isaan obaasa.[3]

22 'Kun mindaa isiniif qophaa'e. Dalagaan keessan fudhatama argateera.'

23 Nuti qur'aana sadarkaan sirratti buusnee jirra.

24 Murtii Gooftaa keetiitiif obsi. Isaan irraa nama cubbamaa yookan ajaja (Rabbii) didaa ta'eef tole hin jedhin.

25 Maqaa Gootaa keetiis ganamaa fi galgala faarsi.[4]

26 Halkan irraayis Isaaf sagadi. Halkan dheeraa Isa qulqulleessi.

27 Dhugumatti, (mushrikoonni) kunniin isii sardamtuu[5] tana jaalatu. Guyyaa ulfaataa[6] san uf duubatti dhiisu.

28 Nuti dhugumaan isaan uumnee jirra; maandheewwan lafee[7] isaaniis jajjabeessinee jirra. Yeroo feene ammoo fakkaatama isaaniit bakka bu'iinsa bakka isaanii buufna.

29 Dhugumatti, isiin tun gorsa. Kanaaf namni fedhe karaa gara Gooftaa isaa ittiin ga'u haa godhatu.

30 Garuu yoo Rabbiin fedhe malee isin homaa fedhuu hin dandeessan.[8] Rabbi hunda beekaa, akkaan murteessaadha.

31 Nama fedhe rahmata Isaa keessa seensisa. warreen miidhaa dalagan ammoo adaba laalessaa isaanif qopheesse.

---

1 Cululuqa fuulatii fi gammachuu onnee isaanif kenne.

2 Ijoollee yeroo hunda dardarummaani fi gammachuun turani, kan hin dulloomne, hin jijjiiramnee fi hin dune.

3 Abuu Qilaaba fi Ibraahiim Annakha'iin akka jedhanitti, nyaanni ni fidamaaf, isa xumuraa irratti dhugaatii qulqullutu kennamaaf. Ni dhugu.

4 Jalqaba guyyaati fi dhuma isaa irratti Gooftaa keetif sagadi. Jalqabni guyyaa salaata subhiiti; inni dhumaa salaata asriiti.

5 Isiinis ganda duniyaa ti.

6 Guyyaa qiyaama ti.

7 Walitti hidhaa isaanii karaa firummaa dhiigaatii fi soddummaatiin jabeessineerra jechuu dha.

8 Gara Rabbiitti karaa gochuu kan dandeessan yoo Rabbiin fedhe qofa. Fedhiin gabrichaa qofti kheeyrii hin fidu; sharris hin deebisu; yoo Rabbiin hayyame malee.





## (BOQONNAA 77 FFAA:) SUURAA AL-MURSALAAT

### (BOQONNAA ERGAMTOOTAA)[1]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

(1) Maleeykota wal duraa duubaan ergamaniinan (kakadha).
(2) Maleeykota daddafanii balali'aniinis nan (kakadha).
(3) Maleeykota koola (qoochoo) isaanii babal'isaniinis (kakadha).
(4) Maleeykota dhugaa fi dhara addaan fooyaniinis nan(kakadha).
(5) Maleeykota wahyii Rabbii gara ergamoota Isaa geessaniinis nan (kakadha).[2]
(6) Sababaa dhabamsiisuf yookan akeekkachiisuf.[3]
(7) Dhugumatti wanti isin waadaa galamtan argamuuf jira.
(8) Yeroo urjiiwwan ifni isaanii haqamu.
(9) Yeroo samiin bibbiinxamtu.
(10) Yeroo gaarreen bubuqqa'an.[4]
(11) eroo ergamtoonni (Rabbii) beellama,[5] isaanii eeggatanii walitti qabaman.
(12) Guyyaa kamiif beellamaman?
(13) Guyyaa addaan fooyinsaa saniifi.[6]
(14) Guyyaan addaan fooyinsaa maal akka ta'e maaltu si beeksise?
(15) Yaa badii guyyaa san kijibsiiftotaaf qophaa'e!
(16) Nuti warreen jalqabaa hin balleessinee?[7]
(17) Ergasii warreen boodaa isaan hordofsiifne.[8]
(18) (Nuti) warreen ajaja Rabbii didan irratti akka kana hojjanna.
(19) Yaa badii Guyyaa san kijibsiiftotaaf (namoota Guyyaa Kaafamaa sobsiisaniif) qophaa'e!
(20) Nuti bishaan dadhabaa[9] irraa isin hin uumnee?
(21) Ergasii iddoo qubannaa kan

وَمِنَ ٱلَّيۡلِ فَٱسۡجُدۡ لَهُۥ وَسَبِّحۡهُ لَيۡلٗا طَوِيلًا ﴿٢٦﴾ إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ يُحِبُّونَ ٱلۡعَاجِلَةَ وَيَذَرُونَ وَرَآءَهُمۡ يَوۡمٗا ثَقِيلٗا ﴿٢٧﴾ نَّحۡنُ خَلَقۡنَٰهُمۡ وَشَدَدۡنَآ أَسۡرَهُمۡۖ وَإِذَا شِئۡنَا بَدَّلۡنَآ أَمۡثَٰلَهُمۡ تَبۡدِيلًا ﴿٢٨﴾ إِنَّ هَٰذِهِۦ تَذۡكِرَةٞۖ فَمَن شَآءَ ٱتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ سَبِيلٗا ﴿٢٩﴾ وَمَا تَشَآءُونَ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيمًا حَكِيمٗا ﴿٣٠﴾ يُدۡخِلُ مَن يَشَآءُ فِي رَحۡمَتِهِۦۚ وَٱلظَّٰلِمِينَ أَعَدَّ لَهُمۡ عَذَابًا أَلِيمَۢا ﴿٣١﴾

ترتيبها ٧٧ — سُورَةُ المُرۡسَلَاتِ — آياتها ٥٠

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَٱلۡمُرۡسَلَٰتِ عُرۡفٗا ﴿١﴾ فَٱلۡعَٰصِفَٰتِ عَصۡفٗا ﴿٢﴾ وَٱلنَّٰشِرَٰتِ نَشۡرٗا ﴿٣﴾ فَٱلۡفَٰرِقَٰتِ فَرۡقٗا ﴿٤﴾ فَٱلۡمُلۡقِيَٰتِ ذِكۡرًا ﴿٥﴾ عُذۡرًا أَوۡ نُذۡرًا ﴿٦﴾ إِنَّمَا تُوعَدُونَ لَوَٰقِعٞ ﴿٧﴾ فَإِذَا ٱلنُّجُومُ طُمِسَتۡ ﴿٨﴾ وَإِذَا ٱلسَّمَآءُ فُرِجَتۡ ﴿٩﴾ وَإِذَا ٱلۡجِبَالُ نُسِفَتۡ ﴿١٠﴾ وَإِذَا ٱلرُّسُلُ أُقِّتَتۡ ﴿١١﴾ لِأَيِّ يَوۡمٍ أُجِّلَتۡ ﴿١٢﴾ لِيَوۡمِ ٱلۡفَصۡلِ ﴿١٣﴾ وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا يَوۡمُ ٱلۡفَصۡلِ ﴿١٤﴾ وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ﴿١٥﴾ أَلَمۡ نُهۡلِكِ ٱلۡأَوَّلِينَ ﴿١٦﴾ ثُمَّ نُتۡبِعُهُمُ ٱلۡأٓخِرِينَ ﴿١٧﴾ كَذَٰلِكَ نَفۡعَلُ بِٱلۡمُجۡرِمِينَ ﴿١٨﴾ وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ﴿١٩﴾

tasgabbaayaa ta'e keessa isa taasifne.[10]
(22) Hanga yeroo beekamaatti.[11]
(23) Kanaaf nuti madaallee jirra; (nuti) irra tolaa warreen madaalanii ti.[12]
(24) Yaa badii guyyaa san kijibsiiftotaaf qophaa'e!
(25) Nuti dachii walitti qabattuu hin taasifnee?
(26) Jiraa fi du'aallee (kan walitti qabattu)?[13]
(27) Isii keessattis gaarrin gugurdaa taasifnee jirra; bishaan mi'aayaa ta'es isin obaafnee jirra.
(28) Yaa badii guyyaa san kijibsiiftotaaf qophaa'e!
(29) 'Gara waan sobsiisaa turtanii deemaa.
(30) 'Gara aara gaaddisa jahannam kan sadihitti qoodameetti deemaa' (jedhamu).
(31) (Gaaddisa) hin gaaddiseessinee fi arraba ibiddaa jalaa hin duroomsine.[14]

---

[1] Suuraa Makkaa ti.
[2] Rabbi (ﷻ) maleeykota wahyiin gara nabiyootatti ergeen, daddaffiin balali'an, koola isaanii diriirsanii waan dhugaa fi soba, halaala fi haraama addaan baasun dhufanitti kakate.
[3] Maleeykonni wahyii kan geessan akka uumamni Rabbiin irratti sababaa hin dhiyeessinee fi azaaba Isaa irraa isaan akeekkachiisuu fedheeti.
[4] Bakka isii irraa buqqa'anii qilleensa keessa bittinnaa'u; iddoon isiis dachiin wal qixa ta'a.
[5] Yeroo isaani fi ummata isaanii addaan fooyu fi murtii dabarsuuf beellamni godhame.
[6] Guyyaa isa keessa ilmi namaa akka hojii isaatin gara jannataa fi ibiddaatti addaan fooyamu.
[7] Kuffaarota ummata Aadam irraa hanga nabi Muhammaditti (ﷺ) jiranii waan isaan ergamoota kiyya sobsiisaniif duniyaa irratti isaan adabne.
[8] Kuffaarota Makkaatii fi warreen isaan waliin nabi Muhammadiin (ﷺ) sobsiisan.
[9] Laafaa, tuffatamaa jechuu yoo ta'u innis 'nuxfaa' dha.

---

[10] Innis gadaamessa haadha ti.
[11] Yeroo garaa haadha isaa keessa ulfaan turu.
[12] Qaama fi haala isaa hunda akka feenetti madaallee isaaf kennine.
[13] Jiraa dugda isii gubbaatti, du'aa garaa isii keessatti walitti qabdee eegdi.
[14] Gaaddisa akka isa duniyaa qabbana hin qabnee fi oo'a jahannamis namarraa hin deebifne. Hanga

أَلَمْ نَخْلُقكُّم مِّن مَّآءٍ مَّهِينٍ ﴿٢٠﴾ فَجَعَلْنَٰهُ فِى قَرَارٍ مَّكِينٍ ﴿٢١﴾ إِلَىٰ قَدَرٍ
مَّعْلُومٍ ﴿٢٢﴾ فَقَدَرْنَا فَنِعْمَ ٱلْقَٰدِرُونَ ﴿٢٣﴾ وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٢٤﴾
أَلَمْ نَجْعَلِ ٱلْأَرْضَ كِفَاتًا ﴿٢٥﴾ أَحْيَآءً وَأَمْوَٰتًا ﴿٢٦﴾ وَجَعَلْنَا فِيهَا رَوَٰسِىَ
شَٰمِخَٰتٍ وَأَسْقَيْنَٰكُم مَّآءً فُرَاتًا ﴿٢٧﴾ وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٢٨﴾
ٱنطَلِقُوٓا۟ إِلَىٰ مَا كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ﴿٢٩﴾ ٱنطَلِقُوٓا۟ إِلَىٰ ظِلٍّ ذِى ثَلَٰثِ
شُعَبٍ ﴿٣٠﴾ لَّا ظَلِيلٍ وَلَا يُغْنِى مِنَ ٱللَّهَبِ ﴿٣١﴾ إِنَّهَا تَرْمِى بِشَرَرٍ
كَٱلْقَصْرِ ﴿٣٢﴾ كَأَنَّهُۥ جِمَٰلَتٌ صُفْرٌ ﴿٣٣﴾ وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٣٤﴾
هَٰذَا يَوْمُ لَا يَنطِقُونَ ﴿٣٥﴾ وَلَا يُؤْذَنُ لَهُمْ فَيَعْتَذِرُونَ ﴿٣٦﴾ وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ
لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٣٧﴾ هَٰذَا يَوْمُ ٱلْفَصْلِ جَمَعْنَٰكُمْ وَٱلْأَوَّلِينَ ﴿٣٨﴾ فَإِن كَانَ
لَكُمْ كَيْدٌ فَكِيدُونِ ﴿٣٩﴾ وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٤٠﴾ إِنَّ ٱلْمُتَّقِينَ فِى
ظِلَٰلٍ وَعُيُونٍ ﴿٤١﴾ وَفَوَٰكِهَ مِمَّا يَشْتَهُونَ ﴿٤٢﴾ كُلُوا۟ وَٱشْرَبُوا۟ هَنِيٓـًٔا
بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٤٣﴾ إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٤٤﴾ وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ
لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٤٥﴾ كُلُوا۟ وَتَمَتَّعُوا۟ قَلِيلًا إِنَّكُم مُّجْرِمُونَ ﴿٤٦﴾ وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ
لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٤٧﴾ وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱرْكَعُوا۟ لَا يَرْكَعُونَ ﴿٤٨﴾ وَيْلٌ
يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٤٩﴾ فَبِأَىِّ حَدِيثٍ بَعْدَهُۥ يُؤْمِنُونَ ﴿٥٠﴾

(32) Isiin (jahannam) qaanqewwan guddinni isaanii darbii (fooqii) ga'aniin isaan darbatti.
(33) Akka gaalota daddaalattiiti.[1]
(34) Yaa badii guyyaa san kijibsiiftotaaf qophaa'e!
(35) Kun guyyaa (sobsiiftonnii) hin dubbanne.
(36) (Guyyaa) akka sababaa wahiituu dhiyeeffatan isaanif hin hayyamamne.
(37) Yaa badii guyyaa san kijibsiiftotaaf qophaa'e!
(38) Kun guyyaa fooyamaati; isinii fi warreen durii walitti qabna.[2]
(39) Yoo mala qabaattanis natti malaa!
(40) Yaa badii guyyaa san kijibsiiftotaaf qophaa'e!
(41) Warreen Rabbiin sodaatan gaaddisoota fi burqituuwwan keessa ta'u.
(42) Asheetota waan lubbuun isaanii feetuu hundas ni argatu.
(43) 'Mindaa waan dalagaa turtaniitif gammachuun nyaadhaa; dhugaa' (jedhamu).

herregni xumuramutti isa keessa ta'u.

[1] Guddinni isaanii akka gaalaati jechuudha.

[2] Kun guyyaa fooyamaa kan Rabbiin gidduu uumamaa addaan fooyu fi isa keessa dhugaa fi soba addaan baasu. Yaa tuuta kuffaara qureeysh! isinii fi kuffaarota ummata dabranii wajjiin walitti isin qabnee jirra.

(44) Nuti akka kanatti warreen toltuu hojjetan mindeessina.
(45) Yaa badii guyyaa san kijibsiiftotaaf qophaa'e!
(46) 'Nyaadhaa; (yeroo xinnoof) uf-gammachiisaa; isin warreen ajaja Rabbii dide waan taataniif' (jedhamu).[3]
(47) Yaa badii guyyaa san kijibsiiftotaaf qophaa'e!
(48) Yeroo (salaataf) gadi jedhaa jedhaman gadi hin jedhan.[4]
(49) Yaa badii guyyaa san kijibsiiftotaaf qophaa'e!
(50) Egaa isa (qur'aana) booda haasaa kamitti amanu?[5]

## (BOQONNAA 78 FFAA:) SUURAA AN-NABAA'I
### (BOQONNAA ODUU)[6]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

(1) Waa'ee maaliirraa wal gaafatu?[7]
(2) Oduu guddaarraa (wal gaafatuu)?[8]
(3) Isarratti wal dhaban sanamoo?[9]
(4) Lakkisaa, beekuuf jiraatu.[10]
(5) Ergasiillee lakkisaa; beekuuf jiraatu.
(6) Nuti dachii afaa diriiraa (isiniif) hin goonee?
(7) Gaarreenis xirribbaa(qofoohin goonee)?[11]
(8) Sanyii lama lamaan isin uumne.[12]
(9) Hirriba keessanis boqonnaa (isiniif) taasifne.
(10) Halkanis uffata goone.
(11) Guyyaas yeroo jireenyaaf sochootan (isiniif) taasifne.[13]
(12) Gubbaa keessanittis (samiiwwan) jajjaboo torba ijaarre.
(13) Aduu ifaa fi ho'a kennitus ni taasifne.
(14) Duumessa irraayis bishaan (bokkaa) baay'ina qabu (isiniif) buufne.
(15) Isaan (roobaan) sanyii fi biqiltuuwwan adda addaa (isiniif) baasuuf.[1]

[3] Kun duniyaa keessatti isaanin jedhama.

[4] Yoo salaatatti ajajaman hin sagadan.

[5] Yoo qur'aanatti hin amanin, haasa'a isaan alaa kamiin dhugo'oomsu?

[6] Boqonnaawwan Makkaatti bu'an keessa isii takka yoo taatu, suuraa Mi'iraaj boodaa fi suuraa Annaazi'aat dura buute.

[7] Ergamaan Rabbii (ﷺ) ergamanii waa'ee tokkummaa Rabbiiti fi du'a booda kaafamuu itti himee qur'aana isaan irratti qaraanan, 'Muhammadiif maaltu argame? wanti inni ittiin dhufe maali? jechuun wal gaafachuu jalqaban. Kanaaf keewwanni kun bu'e.

[8] Qur'aana guddaa waa'ee tokkummaa Rabbii, ergamaa Isaa dhugoomsuu fi kaafamaa fi walitti qabama guyyaa qiyaamaa dubbatu.

[9] Gariin sihrii dha jedhe; gariin walaloo dha jedhe; gariin raaga jedhe; gariin oduu ummatoota duriiti jedhe.

[10] Booddee isa sobsiisuu isaanii kana ni argatu.

[11] Xiribbaa akka dachiin hin sochoone godhu.

[12] Dhiira fi dhalaa isin uumne.

[13] Ifaa rizqii barbaacha keessa sochootan goone.





(16) Iddoowwan ashaakiltii kan mukkuun rukkoon guutames (ittiin misoomsuf jecha).
(17) Guyyaan fooyinsaa beellamamaadha.[2]
(18) Guyyaa xurumbaan afuufamu, isin hundi garee gareen dhuftu.
(19) Samiinis banamtee balbala baay'ee qabaatti.
(20) Gaarreenis hawaa keessa faca'anii akka jirbii ta'u.[3]
(21) Jahannam dhugumaan riphxe eegduudha.[4]
(22) Warreen daangaa darbaniif bakka teessumaati.
(23) Bara baraan isii keessa jiraatu.
(24) Isii keessatti qabbanaa fi dhugaatii hin dhandhaman.
(25) Bishaan danfaa fi malaa (warra ibiddaa) malee.
(26) Mindaa madaalamaa.[5]
(27) Isaan herrega hin fedhan turan.[6]
(28) Keewwattoota keenyas kijibsiisaniiru.
(29) Nuti waan hunda kitaabaan galmeessinee jirra.[7]
(30) Egaa dhandhamaa; nuti adaba malee homaa isiniif hin daballu.
(31) Warreen Rabbiin sodaataniif hoffoltii ykn milkaa'inatu jira.[8]
(32) Iddoowwan ashaakiltii fi zabiibotaa.
(33) Dubara harmi isaanii guntutee fi umriin isaanii wal qixa ta'etu (isaanif jira).
(34) Bililleewwan dhugaatiin guutamantus (isaanif jira).
(35) Dubbii badaa fi kijibas isii keessatti hin dhagahan.
(36) Mindaa Gooftaa kee irraa ta'e; kennaa herregamaa dha.[9]

## سُورَةُ النَّبَإِ

آياتها ٤٠ — ترتيبها ٧٨

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

عَمَّ يَتَسَآءَلُونَ ﴿١﴾ عَنِ ٱلنَّبَإِ ٱلْعَظِيمِ ﴿٢﴾ ٱلَّذِى هُمْ فِيهِ مُخْتَلِفُونَ ﴿٣﴾
كَلَّا سَيَعْلَمُونَ ﴿٤﴾ ثُمَّ كَلَّا سَيَعْلَمُونَ ﴿٥﴾ أَلَمْ نَجْعَلِ ٱلْأَرْضَ مِهَٰدًا ﴿٦﴾
وَٱلْجِبَالَ أَوْتَادًا ﴿٧﴾ وَخَلَقْنَٰكُمْ أَزْوَٰجًا ﴿٨﴾ وَجَعَلْنَا نَوْمَكُمْ سُبَاتًا
﴿٩﴾ وَجَعَلْنَا ٱلَّيْلَ لِبَاسًا ﴿١٠﴾ وَجَعَلْنَا ٱلنَّهَارَ مَعَاشًا ﴿١١﴾ وَبَنَيْنَا
فَوْقَكُمْ سَبْعًا شِدَادًا ﴿١٢﴾ وَجَعَلْنَا سِرَاجًا وَهَّاجًا ﴿١٣﴾ وَأَنزَلْنَا
مِنَ ٱلْمُعْصِرَٰتِ مَآءً ثَجَّاجًا ﴿١٤﴾ لِّنُخْرِجَ بِهِۦ حَبًّا وَنَبَاتًا ﴿١٥﴾ وَجَنَّٰتٍ
أَلْفَافًا ﴿١٦﴾ إِنَّ يَوْمَ ٱلْفَصْلِ كَانَ مِيقَٰتًا ﴿١٧﴾ يَوْمَ يُنفَخُ فِى ٱلصُّورِ
فَتَأْتُونَ أَفْوَاجًا ﴿١٨﴾ وَفُتِحَتِ ٱلسَّمَآءُ فَكَانَتْ أَبْوَٰبًا ﴿١٩﴾ وَسُيِّرَتِ
ٱلْجِبَالُ فَكَانَتْ سَرَابًا ﴿٢٠﴾ إِنَّ جَهَنَّمَ كَانَتْ مِرْصَادًا ﴿٢١﴾ لِّلطَّٰغِينَ
مَـَٔابًا ﴿٢٢﴾ لَّٰبِثِينَ فِيهَآ أَحْقَابًا ﴿٢٣﴾ لَّا يَذُوقُونَ فِيهَا بَرْدًا وَلَا شَرَابًا
﴿٢٤﴾ إِلَّا حَمِيمًا وَغَسَّاقًا ﴿٢٥﴾ جَزَآءً وِفَاقًا ﴿٢٦﴾ إِنَّهُمْ كَانُوا۟
لَا يَرْجُونَ حِسَابًا ﴿٢٧﴾ وَكَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا كِذَّابًا ﴿٢٨﴾ وَكُلَّ شَىْءٍ
أَحْصَيْنَٰهُ كِتَٰبًا ﴿٢٩﴾ فَذُوقُوا۟ فَلَن نَّزِيدَكُمْ إِلَّا عَذَابًا ﴿٣٠﴾

(37) Gooftaan samiiwwanii fi dachii, kan uumama isaan lamaan gidduu jiraniis Isa ni'imaawwan gugurddaan nama qananiisu. Enyullee Isatti (Rabbitti) haasa'uu hindanda'u.
(38) Guyyaa hafuurichaa[10] fi maleeykonni tarree galanii dhaabbatan, nama 'Arrahmaan' (Rabbiin hunda qananiisaa ta'e) isaaf hayyamee[11] dhugaa (ykn sirrii) dubbate[12] malee isaan hin haasa'an.
(39) Kun[13] guyyaa mirkanaa'aadha.[14] Namni fedhe karaa (hojii) gara Gooftaa isaatti isa geessu haa hordofu.
(40) Nuti adaba dhihoo ta'een isin sodaachifnee jirra. Guyyaa namichi waan

---

1 Midhaan akka qamadiiti fi garbuu, akkasumas margaa fi biqiltuu horiin nyaatu.
2 Yeroo warreen jalqabaa fi boodaas aakhiratti gara mindaa isaanii ga'anu. Guyyaa fooyinsaa kan jedhameef waan Rabbiin isa keessa uumama addaan fooyufi.
3 Huuba faca'e kan nama isa ilaalutti jirbii yeroo aduun cimu qilleensarraa mul'atu itti fakkaatu.
4 Waardiyaan ibiddaa isii keessatti riphanii kuffaara ibiddaan adabuuf eegu.
5 Kun mindaa dilii isaanitiin wal madaalu. Diliin(cubbun) shirkii caalu hin jiru. Adabni ibidda caalus hin jiru. Hojiin isaanii fokkataa ture. Kanaaf Rabbiin waan isaan fookisiisu itti fide.
6 Waan kaafamuutti hin amaniniif mindaa hin fedhan ykn herregamuu sodaatu.
7 Lawhal mahfuuz keessatti katabneerra. Wanti itti fedhame waan maleeykonni hojii gabroota Rabbii keessaa isarratti katabanis jedhameera.
8 Waan fedhan argachuu fi ibidda irraa baraaru dha.
9 Hanga Gooftaan isaanii waadaa isaaniif gale jechuudha. Innis toltuu takkaaf kudhan, namoota gariif dachaa dhibba torba, gariif ammoo mindaa daangaa fi likkii hin qabne kenna.

---

10 Maleeykota keessaa isa tokko. Jibriil warri jedhan jiru. Maleeykota odoo hin ta'in hoomaa Rabbii kan biraati warri jedhanis jiru.
11 Akka araarsu ykn akka haasa'u yoo Rabbi isaaf hayyame malee jechuudha.
12 Nama duniyaa irratti tawhiida ragaa ba'e.
13 Guyyaan isaan bifa kanaan dhaabbatan.
14 Guyyaa dhufuun isaa hin hafne.

إِنَّ لِلْمُتَّقِينَ مَفَازًا ﴿٣١﴾ حَدَآئِقَ وَأَعْنَٰبًا ﴿٣٢﴾ وَكَوَاعِبَ أَتْرَابًا ﴿٣٣﴾ وَكَأْسًا
دِهَاقًا ﴿٣٤﴾ لَّا يَسْمَعُونَ فِيهَا لَغْوًا وَلَا كِذَّٰبًا ﴿٣٥﴾ جَزَآءً مِّن رَّبِّكَ عَطَآءً
حِسَابًا ﴿٣٦﴾ رَّبِّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ٱلرَّحْمَٰنِ لَا يَمْلِكُونَ
مِنْهُ خِطَابًا ﴿٣٧﴾ يَوْمَ يَقُومُ ٱلرُّوحُ وَٱلْمَلَٰٓئِكَةُ صَفًّا لَّا يَتَكَلَّمُونَ
إِلَّا مَنْ أَذِنَ لَهُ ٱلرَّحْمَٰنُ وَقَالَ صَوَابًا ﴿٣٨﴾ ذَٰلِكَ ٱلْيَوْمُ ٱلْحَقُّ فَمَن
شَآءَ ٱتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ مَـَٔابًا ﴿٣٩﴾ إِنَّآ أَنذَرْنَٰكُمْ عَذَابًا قَرِيبًا يَوْمَ
يَنظُرُ ٱلْمَرْءُ مَا قَدَّمَتْ يَدَاهُ وَيَقُولُ ٱلْكَافِرُ يَٰلَيْتَنِى كُنتُ تُرَٰبًا ﴿٤٠﴾

ترتيبها ٧٩ — سُورَةُ النَّازِعَاتِ — آياتها ٤٦

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَٱلنَّٰزِعَٰتِ غَرْقًا ﴿١﴾ وَٱلنَّٰشِطَٰتِ نَشْطًا ﴿٢﴾ وَٱلسَّٰبِحَٰتِ سَبْحًا
﴿٣﴾ فَٱلسَّٰبِقَٰتِ سَبْقًا ﴿٤﴾ فَٱلْمُدَبِّرَٰتِ أَمْرًا ﴿٥﴾ يَوْمَ تَرْجُفُ ٱلرَّاجِفَةُ
﴿٦﴾ تَتْبَعُهَا ٱلرَّادِفَةُ ﴿٧﴾ قُلُوبٌ يَوْمَئِذٍ وَاجِفَةٌ ﴿٨﴾ أَبْصَٰرُهَا
خَٰشِعَةٌ ﴿٩﴾ يَقُولُونَ أَءِنَّا لَمَرْدُودُونَ فِى ٱلْحَافِرَةِ ﴿١٠﴾ أَءِذَا كُنَّا
عِظَٰمًا نَّخِرَةً ﴿١١﴾ قَالُوا۟ تِلْكَ إِذًا كَرَّةٌ خَاسِرَةٌ ﴿١٢﴾ فَإِنَّمَا هِىَ زَجْرَةٌ
وَٰحِدَةٌ ﴿١٣﴾ فَإِذَا هُم بِٱلسَّاهِرَةِ ﴿١٤﴾ هَلْ أَتَىٰكَ حَدِيثُ مُوسَىٰٓ ﴿١٥﴾

harki isaa lamaan dabarfatan[1] daaw'atuu fi kaafirris 'yaa badii tiyya! utuun biyyee ta'ee (hafee) maal qaba' jedhu.[2]

## (BOQONNAA 79 FFAA:) SUURAA AN-NAAZI'AAT

## (BOQONNAA HUMNAAN BAAFTOTAA)[3]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba).

(1) (Maleeykota) lubbuu kaafirootaa bubbutaa (hurgufaa) baastota ta'aniin![4]

(2) (Maleeykota) booharsitoota lubbuu mu'umintootaa booharsaa baasaniinis (nan kakadha)!

(3) (Maleeykota) daaktota (qilleensa) daakaniinis (nan kakadha)![5]

(4) (Maleeykota) dorgommii dorgomaniinis (nan kakadha)![6]

(5) (Maleeykota) ajaja Rabbii bakkaan ga'oo ta'aniinis (nan kakadha)![7]

(6) Guyyaa xurumbaan jalqabaa afuufamu.[8]

(7) Afuuffiin xurumbaa lammaffaas isii hordofti.[9]

(8) Onneewwan guyyaa sana sodaa fi rifannoon guutamu.

(9) Iji isaanii[10] salphinaan guutamu.

(10) Ni jedhu: 'nuti dhugumaan jireenya duriitti deebifamnaa?

(11) Erga lafee same taanee booda moo?'[11]

(12) 'Isiin tun egaa deebii hoongessituudha' jedhan.[12]

(13) Garuu isiin afuuffii tokko qofa.[13]

(14) Yeroo sana isaan dachii adii irratti walitti qabamu.[14]

(15) Oduun Muusaa sin geenyee?

(16) Yeroo Gooftaan isaa sulua eebbifamaa, 'xuwaa' keessatti isa waame.[15]

(17) Gara 'Fir'awn' deemi, inni daangaa darbee jira.

(18) Gara qulqullinaa dhufuuf fedha ni qabdaa?[16] Jedhiin.

(19) Gara Gooftaa keetittin si qajeelcha, akka ati Isa sodaattu.'[17]

(20) Mallattoo (raajii) guddaa isatti agarsiises.[18]

(21) Garuu inni (Fir'awn) ni kijibsiise, ajaja Rabbiis fudhachuu dide.

(22) Ergasii gara galee, hamtuu hojjete.[19]

---

[1] Guyyaa hojii kheeyri fi sharrii kan duniyaa irratti hojjate argu.
[2] Biyyee ta'uu hawwa; waan azaaba Rabbiin isaaf qopheesse arguuf jechuu dha.
[3] Suurawwan Makkaa keessaa isii takka.
[4] Rabbiin (ﷻ) maleeykota lubbuu gabroota Isaa qaama keessaa rakkisaa baasaniin kakate.
[5] Maleeykota ajaja Rabbii bakkan ga'uuf sardamaa samii irraa bu'an, kan akkuma allaattiiwwan bishaan daakan qilleensa daakan.
[6] Maleeykota ajaja Rabbii raawwachuuf wal dorgoman, gariin ruuhii mu'uminootatiin gara jannataa sardamu.
[7] Ajaja Rabbii bakkaan ga'uu, halaala fi haraama ibsa isaanii wajjin qabatanii bu'uu fi wantoota dachii irra jiran kan akka qilleensaa, bokkaa, fi kkf mijeessuudha.
[8] Innis afuuffii jalqabaa kan uumamni hundi ittiin du'u.
[9] Kun nafkhaa lammaffaa kan ittiin kaafamani.
[10] Iji nama Islaamummaarratti hin du'inii jechuudha.
[11] Warri ka'uun hin jiru jedhan yeroo 'kaafamuuf jirtu' jedhaniin, 'haaluma jalqaba turretti deebinaa? erga duunee boolla qabrii seennee kaafamnaa?' jedhu.
[12] Tuffii fi qishinaan 'yoo akka Muhammad jedhu erga duunee kan kaafamnu ta'e, waan hoongoon inni jedhu nu qunnamuun hin hafu' jedhu.
[13] Afuuffaa lammaffaa kan ittiin kaafamani. Dandeettii guddaa waan qabnuuf hojiin biraa nun barbaachisu.
[14] Dachiin adiin isii herregni irratti adeemsifamu.
[15] 'Xuwaan' sulua gaara 'Siinaa' keessa jiru kan Muusaan isa keessatti Rabbitti lallabe.
[16] 'Shirkii irraa qulqullaa'uu ni barbaaddaa? jechuudha.
[17] Ibaada fi tawhiida si barsiisa; akka ati azaaba Isaa sodaattu.
[18] Raajiin kunis 'ulee isaanii tan raajii qabdu ykn harka isaanii kan raajii qabu' jedhameera.
[19] Waan Muusan dhufeen mormuu keessatti qabsaa'e; hamtuun dachii balleesse.





23 (Waraana isaa) walitti qabee,[1] isaanitti lallabe.
24 Ni jedhe: 'Ani gooftaa keessan isa ol ta'e.'
25 Kanaaf jecha Rabbiin qabiinsa jiilchaa maayitii fi jalqabaas isa qabe.[2]
26 Dugumatti, kana keessa nama Rabbiin sodaatuf barnoota faaydaa qabutu jira.
27 Uumamuu keessantu irra jabaata moo samiidha? Inni (Rabbiin) isiiyyuu ni ijaare.
28 Qooxii isii ol fageessee ergasii isii sirreesse.[3]
29 Halkan isii ni dukkaneesse, waaree (guyyaa) isii ammoo ni ibse.
30 Dachii ammoo sana booda diriirse.[4]
31 Isii irraa bishaan isiiti fi biqiltuuwwan isiis ni baase.[5]
32 Gaarreeniinis dachii gadi dhaabe.[6]
33 Akka isinii fi beeyladoonni keessanis itti qananiitaniif.
34 Yeroo 'xaammatul kubraan' (badiin guddoon) dhuftu.
35 Guyyaa ilmi namaa waan hojjate yaadatu.
36 Jahiim nama (isii) ilaaluf ifatti mul'atti.
37 Namni yakka hojjechuu keessatti daangaa darbe.
38 Kan jireenya duniyaa filate.[7]
39 Jahiim teessoo isaa taati.
40 Namnimmoo Gooftaa isaa dura dhaabbachuu sodaate,[8] kan lubbuu fedha isii irraa dhorge.[9]
41 Dhugumatti, jannatni teessoo isaati.
42 (Yaa Muhammad!) qiyaamaa irraa 'yoom dhaabbatti?' (jechuun) si gaafatu.
43 Ati waa'ee isii dubbachuuf beekumsa maal qabda?[10]

---

[1] Muusaan loluuf hoomaa isaa walitti qabe; ykn isaanin ufirraa deebisuuf raagdota isaa walitti qabe; ykn waan argamuuf jiru akka daaw'atan namoota walitti qabe.
[2] Qabiinsi dhumaa ibidda jahannami, qabaan duraa ammoo azaaba duniyaa tan galaanaan liqimfamuu isaati. Kunis akka namni odoo isaa dhaga'u hundi ittiin gorfamuufi.
[3] Ijaarsa dachii irraa ol fuudhamee ijaarame isii fakkeesse. Akka daba, jallina ykn qaawwa hin qabne godhee isii sirreesse.
[4] Dachii erga samii uumee booda ni diriirse.
[5] Dachii irraa laggeeni fi burqituuwwan baase; biqiltuuwwan horii fi namaaf nyaata ta'anis ni biqilche.
[6] Dachii akka xiribbaa gadi dhaabe.
[7] Aakhiraa irra dursa. Aakhiraaf hin qophaa'u; isiif hin hojjatu.
[8] Namni guyyaa qiyaamaa Gooftaa isaa dura dhaabbachuun isa sodaachise.
[9] Gara maasetoota fi haraamota lubbuun isaa feetu dabuu dhabuu.
[10] Ati beekumsas ta'ee himaatii isii irraa homaa hin beektu; kan beeku Rabbiin qofa.

إِذْ نَادَىٰهُ رَبُّهُۥ بِٱلْوَادِ ٱلْمُقَدَّسِ طُوًى ﴿١٦﴾ ٱذْهَبْ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ﴿١٧﴾
فَقُلْ هَل لَّكَ إِلَىٰٓ أَن تَزَكَّىٰ ﴿١٨﴾ وَأَهْدِيَكَ إِلَىٰ رَبِّكَ فَتَخْشَىٰ ﴿١٩﴾ فَأَرَىٰهُ
ٱلْءَايَةَ ٱلْكُبْرَىٰ ﴿٢٠﴾ فَكَذَّبَ وَعَصَىٰ ﴿٢١﴾ ثُمَّ أَدْبَرَ يَسْعَىٰ ﴿٢٢﴾ فَحَشَرَ
فَنَادَىٰ ﴿٢٣﴾ فَقَالَ أَنَا۠ رَبُّكُمُ ٱلْأَعْلَىٰ ﴿٢٤﴾ فَأَخَذَهُ ٱللَّهُ نَكَالَ ٱلْءَاخِرَةِ وَٱلْأُولَىٰٓ
﴿٢٥﴾ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَعِبْرَةً لِّمَن يَخْشَىٰٓ ﴿٢٦﴾ ءَأَنتُمْ أَشَدُّ خَلْقًا أَمِ ٱلسَّمَآءُ ۚ بَنَىٰهَا
﴿٢٧﴾ رَفَعَ سَمْكَهَا فَسَوَّىٰهَا ﴿٢٨﴾ وَأَغْطَشَ لَيْلَهَا وَأَخْرَجَ ضُحَىٰهَا ﴿٢٩﴾
وَٱلْأَرْضَ بَعْدَ ذَٰلِكَ دَحَىٰهَآ ﴿٣٠﴾ أَخْرَجَ مِنْهَا مَآءَهَا وَمَرْعَىٰهَا ﴿٣١﴾
وَٱلْجِبَالَ أَرْسَىٰهَا ﴿٣٢﴾ مَتَـٰعًا لَّكُمْ وَلِأَنْعَـٰمِكُمْ ﴿٣٣﴾ فَإِذَا جَآءَتِ ٱلطَّآمَّةُ
ٱلْكُبْرَىٰ ﴿٣٤﴾ يَوْمَ يَتَذَكَّرُ ٱلْإِنسَـٰنُ مَا سَعَىٰ ﴿٣٥﴾ وَبُرِّزَتِ ٱلْجَحِيمُ
لِمَن يَرَىٰ ﴿٣٦﴾ فَأَمَّا مَن طَغَىٰ ﴿٣٧﴾ وَءَاثَرَ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا ﴿٣٨﴾ فَإِنَّ ٱلْجَحِيمَ
هِىَ ٱلْمَأْوَىٰ ﴿٣٩﴾ وَأَمَّا مَنْ خَافَ مَقَامَ رَبِّهِۦ وَنَهَى ٱلنَّفْسَ عَنِ ٱلْهَوَىٰ
﴿٤٠﴾ فَإِنَّ ٱلْجَنَّةَ هِىَ ٱلْمَأْوَىٰ ﴿٤١﴾ يَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلسَّاعَةِ أَيَّانَ مُرْسَىٰهَا
﴿٤٢﴾ فِيمَ أَنتَ مِن ذِكْرَىٰهَآ ﴿٤٣﴾ إِلَىٰ رَبِّكَ مُنتَهَىٰهَآ ﴿٤٤﴾ إِنَّمَآ أَنتَ مُنذِرُ
مَن يَخْشَىٰهَا ﴿٤٥﴾ كَأَنَّهُمْ يَوْمَ يَرَوْنَهَا لَمْ يَلْبَثُوٓا۟ إِلَّا عَشِيَّةً أَوْ ضُحَىٰهَا ﴿٤٦﴾

ترتيبها ٨٠ — سُورَةُ عَبَسَ — آياتها ٤٢

44 Waa'ee isii kan beeku Gooftaa kee qofa.
45 Ati akeekkachiisaa (sodaachisaa) nama isii sodaatu ti.
46 Isaan guyyaa isii argan, waan galgala yookaan ganama takka qofa jiraatan isaanitti fakkaata.

## (BOQONNAA 80 FFAA:) SUURAA ABASA

### (FUULA GUURUU)[11]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

1 Fuula guure, irraa gara gales.
2 Sababaa namichi ijaan hin argine itti dhufeef.[12]
3 (Yaa Muhammad!) maal beekta yoo inni qulqullaa'uf ta'e.[1]

---

[11] Suurawwan Makkaa keessaa isii takka.
[12] Sababaan bu'uu suuraa kanaa namoonni matootii qureeysh irraa ta'an nabiyyii (ﷺ) bira marii irra turan. Isaan ammoo akka sallaman hawwii qabu turan. Odoo isaan haala kana irra jiran namni sahaabota filatamoo keessaa tokko ta'ee fi ijaan hin agarre, Abdallaah bin Ummu Maktuum, isaanitti dhufe. Nabiyyiin (ﷺ) haasaa isaanii kutuu Abdallaah jibbuun isa ,

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

عَبَسَ وَتَوَلَّىٰٓ ١ أَن جَآءَهُ ٱلۡأَعۡمَىٰ ٢ وَمَا يُدۡرِيكَ لَعَلَّهُۥ يَزَّكَّىٰٓ ٣ أَوۡ
يَذَّكَّرُ فَتَنفَعَهُ ٱلذِّكۡرَىٰٓ ٤ أَمَّا مَنِ ٱسۡتَغۡنَىٰ ٥ فَأَنتَ لَهُۥ تَصَدَّىٰ ٦
وَمَا عَلَيۡكَ أَلَّا يَزَّكَّىٰ ٧ وَأَمَّا مَن جَآءَكَ يَسۡعَىٰ ٨ وَهُوَ يَخۡشَىٰ ٩ فَأَنتَ
عَنۡهُ تَلَهَّىٰ ١٠ كَلَّآ إِنَّهَا تَذۡكِرَةٞ ١١ فَمَن شَآءَ ذَكَرَهُۥ ١٢ فِي صُحُفٖ مُّكَرَّمَةٖ ١٣
مَّرۡفُوعَةٖ مُّطَهَّرَةِۭ ١٤ بِأَيۡدِي سَفَرَةٖ ١٥ كِرَامِۭ بَرَرَةٖ ١٦ قُتِلَ ٱلۡإِنسَٰنُ
مَآ أَكۡفَرَهُۥ ١٧ مِنۡ أَيِّ شَيۡءٍ خَلَقَهُۥ ١٨ مِن نُّطۡفَةٍ خَلَقَهُۥ فَقَدَّرَهُۥ ١٩ ثُمَّ
ٱلسَّبِيلَ يَسَّرَهُۥ ٢٠ ثُمَّ أَمَاتَهُۥ فَأَقۡبَرَهُۥ ٢١ ثُمَّ إِذَا شَآءَ أَنشَرَهُۥ ٢٢ كَلَّا لَمَّا
يَقۡضِ مَآ أَمَرَهُۥ ٢٣ فَلۡيَنظُرِ ٱلۡإِنسَٰنُ إِلَىٰ طَعَامِهِۦٓ ٢٤ أَنَّا صَبَبۡنَا ٱلۡمَآءَ صَبّٗا ٢٥
ثُمَّ شَقَقۡنَا ٱلۡأَرۡضَ شَقّٗا ٢٦ فَأَنۢبَتۡنَا فِيهَا حَبّٗا ٢٧ وَعِنَبٗا وَقَضۡبٗا ٢٨
وَزَيۡتُونٗا وَنَخۡلٗا ٢٩ وَحَدَآئِقَ غُلۡبٗا ٣٠ وَفَٰكِهَةٗ وَأَبّٗا ٣١ مَّتَٰعٗا لَّكُمۡ
وَلِأَنۡعَٰمِكُمۡ ٣٢ فَإِذَا جَآءَتِ ٱلصَّآخَّةُ ٣٣ يَوۡمَ يَفِرُّ ٱلۡمَرۡءُ مِنۡ أَخِيهِ ٣٤
وَأُمِّهِۦ وَأَبِيهِ ٣٥ وَصَٰحِبَتِهِۦ وَبَنِيهِ ٣٦ لِكُلِّ ٱمۡرِيٕٖ مِّنۡهُمۡ يَوۡمَئِذٖ شَأۡنٞ
يُغۡنِيهِ ٣٧ وُجُوهٞ يَوۡمَئِذٖ مُّسۡفِرَةٞ ٣٨ ضَاحِكَةٞ مُّسۡتَبۡشِرَةٞ ٣٩ وَوُجُوهٞ
يَوۡمَئِذٍ عَلَيۡهَا غَبَرَةٞ ٤٠ تَرۡهَقُهَا قَتَرَةٌ ٤١ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡكَفَرَةُ ٱلۡفَجَرَةُ ٤٢

(4) Yookan gorfamee gorsi isa fayyada ta'a.
(5) Nama (Rabbiin irraa) duroome garuu.
(6) Ati isaaf xiyyeeffannaa kennite.[2]
(7) Maaltu sirra jira yoo inni qulqullaa'uu baate.[3]
(8) Nama dharraa guddaan sitti dhufe ammoo.[4]
(9) Isa Rabbiin sodaatu.
(10) Ati isarraa garagalta.
(11) Lakkisaa; isiin tun gorsa.[5]
(12) Kanaaf namni fedhe ittiin haa gorfamu.
(13) Galmeewwan kabajamoo keessa jiraatu.
(14) Isaan ol-fuudhaman,[6] qulqulleeffaman.[7]
(15) Harka (maleeykota) deddeebiftoota wahyii ta'anii jiru.[8]
(16) Kabajamoo, amanamoo kan ta'an.[9]
(17) Ilmi namaa (kaafirri) abaarameera; maaltu isa kafarsiisee.
(18) Inni (Rabbi) waan akkam irraa isa uume?
(19) 'Nuxfaa' (bishaan saalaa) irraa isa uume; ergasiis isa sirreesse.
(20) Sana booda karaa[10] isaaf laaffise.
(21) Ergasii isa ajjeesee awwaalchise.
(22) Ergasii yeroo fedhe isa kaasa.[11]
(23) Lakkisaa; (ilmi namaa) waan (Rabbiin) isa ajaje hin raawwanne.[12]
(24) Ilmi namaa gara nyaata isaa mee haa ilaalu.[13]
(25) Nuti bishaan (bokkaa) baay'innaan buufne.
(26) Ergasii dachii addaan baqaqsine.[14]
(27) Isii keessaattis sanyii biqilchine.
(28) Zabiiba fi margas.
(29) Zeeytuunaa fi meexxiis.
(30) Kaloowwan biqiltuun guutamanis.
(31) Muduraale fi citaas.[15]
(32) Akka isinii fi beeyladoonni keessan itti qananiitaniif.
(33) Yeroo 'assaakhaan'[16] (gurra duuchituun) dhuftu.
(34) Guyyaa ilmi namaa obboleessa isaa irraa dheessu.
(35) Haadha isaati fi abbaa isaas (irraa).
(36) Niitii isaatii fi ijoollee isaas (irraa).[17]
(37) Guyyaa san isaan irraa namni hundi dhimma isaatu isa qabata.[18]

---

1 Sababaa waan sirraa baruutiin hojii gaarii hojjetee diliirraa qulqullaa'uu yoo fedhe maal beekta.
2 Fuula fi haasaa keetiinis isatti garagalta, inni garuu sirraa akka duroome, waan ati ittiin dhufte akka hin fudhanne ifatti mul'isa.
3 Yoo inni amanuu fi qajeeluu baate dirqama maal qabda? Ati ergaa keenya ittiin gahuu malee wanti biraa sirra hin jiru. Kanaaf kuffaarota akkasii dhimmi isaanii sin yaaddessin.
4 Nama akka ati gara kheeyrii isa qajeelchituu fi qur'aanan isa gorsitu fedhee daddaffiin gara kee dhufe.
5 Keewwatoonni ykn suuraan tun gorsa ittiin gorfamuu, fudhachuu fi ergaa isiitti hojjachuu barbaachisu.
6 Kan sadarkaan isaanii Rabbiin biratti guddaa ta'e.
7 Kan nama qulqullina qabu malee kan biraan hin tuqne; ykn kan sheeyxaanotaa fi kuffaarota irraa eegame.
8 'Safarah' kan jedhaman maleeykota keessa Rabbii fi ergamaa Isaa wahyiin deddeebi'ani.
9 Kan Gooftaa isaanii biratti kabajaa qabanii fi ajaja Rabbii fudhachuun Isa eeggatan, kan iimaana isaanii keessatti warra dhugaa ta'an.
10 Karaa gara kheeyrii ykn sharrii isa geessu.
11 Rabbi yeroo ofii fedhetti erga namni du'ee booda isa kaasa.
12 Gariin kufrii, gariin cubbuu hojjechuu waan filateef lakkoofsa xiqqaa malee namni hedduu waan Rabbi isa ajaje hin hojjanne.
13 Nyaata jiraachuu ilma namaatif sababaa ta'e Rabbiin akkamitti akka uume haa daaw'atu.
14 Yeroo sanyiin biqilu lafti irraa dhooti; kun sanyichi jabaa fi guddaa ta'ee miti; gocha Rabbiiti malee.
15 'Abbaa' kan jedhamu baala fi marga adda addaa kan dachiin ufiin biqilchituu fi namni hin nyaanne.
16 'Assaakhaah' kan jedhamu iyyansa guyyaa qiyaamaa tan gurra duuchitee akka hin dhageenye gootu.
17 Gosoonni ibsaman kun namoota firummaatti irra dhihoo ta'anii fi jaalala keessatti hunda caalan yoo ta'an wanti akka isaan irraa dheessu isa godhu hamaa ta'uu mul'isa.
18 Kan fira irraa isa qabuu fi akka isaan irraa dheessu isa godhu. Kunis akka haqa wahiitif isa hin barbaanne fi rakkoo inni keessa jiru hin argineefi.





(38) Fuullin gariin guyyaa san ni ifu.
(39) Kolfanii gammadu.
(40) Fuula garii ammoo guyyaa san dikeetu irra gara-gala.
(41) Dukkanti isaan haguugdi.
(42) Isaan sunniin warreen Rabbitti kafaranii fi warreen cubbamoo, kijibdoota ta'ani.

## (BOQONNAA 81 FFAA:) SUURAA AT-TAKWIIR

### (BOQONNAA MARUU)[1]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

(1) Yeroo aduun maramtu.[2]
(2) Yeroo urjiiwwan harca'an.
(3) Yeroo gaarreen bututan.
(4) Yeroo gaalli rimaan isii garaa gattu.
(5) Yeroo bineensotiin bosonaa walitti qabaman.
(6) Yeroo galaanotiin danfan.
(7) Yeroo nabseewwan qaamolee isaaniitti makaman.[3]
(8) Yeroo daa'imni dhalattuun xinnummaatti ajjeefamte gaafatamtu.
(9) Badii maaliitiin akka ajjeefamte.[4]
(10) Yeroo galmeewwan raabsaman.
(11) Yeroo samiin babbaqaqxu.
(12) Yeroo jahiim qabsiifamtu.
(13) Yeroo jannanni dhiheeffamtu.[5]
(14) Nabseen hundi waan dhiyeessite ni beekti.[6]
(15) Urjiiwwan guyyaa dhokataniinin kakadha!
(16) Urjiiwwan yeroo dhiyaa dhokatanii daandii isaanii irra socho'anittin (kakadha).
(17) Halkaniinis (nan kakadha), yeroo inni bakka gadi lakkisu.
(18) Ganamaanis (nan kakadha), yeroo inni hafuura baafatu.
(19) Inni (qur'aanni) jecha ergamaa kabajamaa ti.[7]
(20) Abbaa humnaa kan Gooftaa arshii biraa.
(21) Kan ajajni isaa fudhatamaa fi amanamaa.[8]

سُورَةُ التَّكْوِيرِ — ترتيبها ٨١ — آياتها ٢٩

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

إِذَا ٱلشَّمْسُ كُوِّرَتْ ﴿١﴾ وَإِذَا ٱلنُّجُومُ ٱنكَدَرَتْ ﴿٢﴾ وَإِذَا ٱلْجِبَالُ سُيِّرَتْ ﴿٣﴾ وَإِذَا ٱلْعِشَارُ عُطِّلَتْ ﴿٤﴾ وَإِذَا ٱلْوُحُوشُ حُشِرَتْ ﴿٥﴾ وَإِذَا ٱلْبِحَارُ سُجِّرَتْ ﴿٦﴾ وَإِذَا ٱلنُّفُوسُ زُوِّجَتْ ﴿٧﴾ وَإِذَا ٱلْمَوْءُۥدَةُ سُئِلَتْ ﴿٨﴾ بِأَىِّ ذَنۢبٍ قُتِلَتْ ﴿٩﴾ وَإِذَا ٱلصُّحُفُ نُشِرَتْ ﴿١٠﴾ وَإِذَا ٱلسَّمَآءُ كُشِطَتْ ﴿١١﴾ وَإِذَا ٱلْجَحِيمُ سُعِّرَتْ ﴿١٢﴾ وَإِذَا ٱلْجَنَّةُ أُزْلِفَتْ ﴿١٣﴾ عَلِمَتْ نَفْسٌ مَّآ أَحْضَرَتْ ﴿١٤﴾ فَلَآ أُقْسِمُ بِٱلْخُنَّسِ ﴿١٥﴾ ٱلْجَوَارِ ٱلْكُنَّسِ ﴿١٦﴾ وَٱلَّيْلِ إِذَا عَسْعَسَ ﴿١٧﴾ وَٱلصُّبْحِ إِذَا تَنَفَّسَ ﴿١٨﴾ إِنَّهُۥ لَقَوْلُ رَسُولٍ كَرِيمٍ ﴿١٩﴾ ذِى قُوَّةٍ عِندَ ذِى ٱلْعَرْشِ مَكِينٍ ﴿٢٠﴾ مُّطَاعٍ ثَمَّ أَمِينٍ ﴿٢١﴾ وَمَا صَاحِبُكُم بِمَجْنُونٍ ﴿٢٢﴾ وَلَقَدْ رَءَاهُ بِٱلْأُفُقِ ٱلْمُبِينِ ﴿٢٣﴾ وَمَا هُوَ عَلَى ٱلْغَيْبِ بِضَنِينٍ ﴿٢٤﴾ وَمَا هُوَ بِقَوْلِ شَيْطَٰنٍ رَّجِيمٍ ﴿٢٥﴾ فَأَيْنَ تَذْهَبُونَ ﴿٢٦﴾ إِنْ هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ لِّلْعَٰلَمِينَ ﴿٢٧﴾ لِمَن شَآءَ مِنكُمْ أَن يَسْتَقِيمَ ﴿٢٨﴾ وَمَا تَشَآءُونَ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُ رَبُّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٢٩﴾

سُورَةُ الانْفِطَارِ — ترتيبها ٨٢ — آياتها ١٩

(22) Hiriyyaan keessan maraataa miti.[9]
(23) Inni dirree ifa ta'e irrattis isa argeera.[10]
(24) Inni (Muhammad) gheeybii irratti kan sassatu hin taane.[11]
(25) Inni (qur'aanni kun) jecha sheeyxaana abaaramaa miti.
(26) Egaa eessa deemtu?[12]
(27) Inni (qur'aanni) gorsa uumama hundaati malee waan biraa miti.
(28) Nama isin irraa qajeeluma fedheef.
(29) Isin fedha hin qabaattan, yoo Rabbi Gooftaa uumama hundaa ta'e fedhe malee.

---

1 Suurawwan Makkaa keessaa takka.
2 Akka kubbaa maramtee, walitti qabamtee darbamtu.
3 Lubbuun mu'uminaa Huural aynitti, lubbuun kaafiraa ammoo sheeyxaanatti hiriyyoomu. Hasan akka jedhutti, namni hundi gosa isaatti makama: yahuudan yahuudatti, kiristaanni kiristaanatti, majuusan majuusatti, munaafiqni munaafiqatti, mu'uminni mu'uminatti makamu.
4 Araboonni yoo durbi dhalattuuf salphina sodaaf jecha, lubbuun awwaalamti turte. Kanaaf nama isii badii tokko malee ajjeese sodaachisuuf gaafatamti.
5 Mu'uminootatti dhihaattu.
6 Lubbuun hundi waan yeroo galmeen raabsamu dhiyeessite kheeyris ta'ee sharrii ni beekti.
7 Ergamaan kabajamaan kun Jibriili; waan inni Rabbiin biraa wahyii gara ergamaa Rabbii geessaa tureef.
8 Kan achitti maleeykota biratti fudhatamaa ta'ee fi kan wahyii irratti amanamaa ta'e.

---

9 Waa'ee nabiyyii (ﷺ) sirritti waan beekanii fi irra beeka fi guutuu ta'uu isaanii waan hubataniif akkas isaanin jedhe.
10 Nabi Muhammad (ﷺ) Jibriilin suuraa isaatin, koola dhibba jahan isaatin arganiiru. Akka Mujaahid jedhutti, gara Ajyaaditti (baha Makkaatti) isa argani.
11 Muhammad (ﷺ) kheeyrii samii bu'u isiin gahuu irratti hin don'oomu, uumama hunda jecha Rabbii fi hukmiiwwan isaa barsiisu.
12 Karaa ani isiniif addeesse dhiiftanii karaa kam deemtu?





بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

إِذَا ٱلسَّمَآءُ ٱنفَطَرَتۡ ﴿١﴾ وَإِذَا ٱلۡكَوَاكِبُ ٱنتَثَرَتۡ ﴿٢﴾ وَإِذَا ٱلۡبِحَارُ فُجِّرَتۡ ﴿٣﴾ وَإِذَا ٱلۡقُبُورُ بُعۡثِرَتۡ ﴿٤﴾ عَلِمَتۡ نَفۡسٞ مَّا قَدَّمَتۡ وَأَخَّرَتۡ ﴿٥﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡإِنسَٰنُ مَا غَرَّكَ بِرَبِّكَ ٱلۡكَرِيمِ ﴿٦﴾ ٱلَّذِي خَلَقَكَ فَسَوَّىٰكَ فَعَدَلَكَ ﴿٧﴾ فِيٓ أَيِّ صُورَةٖ مَّا شَآءَ رَكَّبَكَ ﴿٨﴾ كَلَّا بَلۡ تُكَذِّبُونَ بِٱلدِّينِ ﴿٩﴾ وَإِنَّ عَلَيۡكُمۡ لَحَٰفِظِينَ ﴿١٠﴾ كِرَامٗا كَٰتِبِينَ ﴿١١﴾ يَعۡلَمُونَ مَا تَفۡعَلُونَ ﴿١٢﴾ إِنَّ ٱلۡأَبۡرَارَ لَفِي نَعِيمٖ ﴿١٣﴾ وَإِنَّ ٱلۡفُجَّارَ لَفِي جَحِيمٖ ﴿١٤﴾ يَصۡلَوۡنَهَا يَوۡمَ ٱلدِّينِ ﴿١٥﴾ وَمَا هُمۡ عَنۡهَا بِغَآئِبِينَ ﴿١٦﴾ وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا يَوۡمُ ٱلدِّينِ ﴿١٧﴾ ثُمَّ مَآ أَدۡرَىٰكَ مَا يَوۡمُ ٱلدِّينِ ﴿١٨﴾ يَوۡمَ لَا تَمۡلِكُ نَفۡسٞ لِّنَفۡسٖ شَيۡـٔٗاۖ وَٱلۡأَمۡرُ يَوۡمَئِذٖ لِّلَّهِ ﴿١٩﴾

ترتيبها ٨٣ — سُورَةُ المُطَفِّفِين — آياتها ٣٦

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَيۡلٞ لِّلۡمُطَفِّفِينَ ﴿١﴾ ٱلَّذِينَ إِذَا ٱكۡتَالُواْ عَلَى ٱلنَّاسِ يَسۡتَوۡفُونَ ﴿٢﴾ وَإِذَا كَالُوهُمۡ أَو وَّزَنُوهُمۡ يُخۡسِرُونَ ﴿٣﴾ أَلَا يَظُنُّ أُوْلَٰٓئِكَ أَنَّهُم مَّبۡعُوثُونَ ﴿٤﴾ لِيَوۡمٍ عَظِيمٖ ﴿٥﴾ يَوۡمَ يَقُومُ ٱلنَّاسُ لِرَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ﴿٦﴾

## (BOQONNAA 82 FFAA:) SUURAA AL-INFIXAAR

### (BOQONNAA DHODHOYINSAA)[1]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

(1) Yeroo samiin babbaqaqxu.[2]
(2) Yeroo urjiiwwan haharca'an.
(3) Yeroo galaanonni walitti dhangala'an.
(4) Yeroo awwaalonni (qabriiwwan) babbanaman.[3]
(5) Lubbuun waan dabarfatte fi waan duubatti hanbifates ni beekti.
(6) Yaa ilma namaa! Gooftaa kee kan arjaa ta'etti maaltu si dage?
(7) Isa si uumee, kan qaama bareedaa siif kennee fi ijjannaa kee sirreesse.
(8) Suuraa ufii fedhe irratti si ijaare.[4]
(9) Lakkisaa; garuu isin guyyaa mindaa kijibsiiftu.
(10) Isin irra eegdotatu jira.
(11) Kan kabajamoo, barreessitoota ta'an.
(12) Waan isin dalagdan (hunda) ni beeku.[5]
(13) Namoonni waan gaarii dalagan qananii guddaa keessa jiraatu.
(14) Namoonni Rabbitti kafaran, 'jahiim' keessa jiraatu.
(15) Guyyaa mindaa isii seensifamu.[6]
(16) Isaanis isii irraa hin fagaatan.[7]
(17) Guyyaan murtii maal akka ta'e maaltu si beeksise?
(18) Ergasillee guyyaan murtii maal akka ta'e maaltu si beeksise?[8]
(19) Guyyaa lubbuun takka lubbuu biraatiif homaa godhuu hin dandeenye. Guyyaa sana murtiin (hundi) kan Rabbii (qofa) ta'a.[9]

## (BOQONNAA 83 FFAA:) SUURAT AL-MUXAFFIFIIN

### (BOQONNAA MADAALA HIRDHISTOOTAA)[10]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

(1) Warreen madaala (safara) hirdhistoota ta'aniif yaa badii isaanii![11]
(2) Isaan yeroo namoota irraa safaratan (mazzanatan) guuchisiifatan.[12]
(3) Yeroo namootaaf safaran yookaan madaalanimmoo kan hirdhisan.[13]
(4) Warri akkasii sun akka kaafamuuf jiran hin beekanii?[14]
(5) Guyyaa Guddaa saniif.
(6) Guyyaa namoonni Gooftaa aalama hundaatif dhaabbatan.[15]

---

1 Suurawwan Makkaa keessaa takka.
2 Bu'iinsa maleeykotaatif dhodhootu.
3 Yeroo du'aan isiikeessaa ba'u.
4 Suuraa ufii fedhe irratti filannoo keetin ala si hojjata.

5 'Isin guyyaa murtii sobsiiftu; maleeykonni Rabbii garuu isin irratti ramadamaniiru; hojii keessanii fi haasa'a keessanis ni katabu; hanga guyyaa qiyaamaa herregamtanitti' jedha.
6 Guyyaa herregaa kan sobsiisaa turan san ibidda keessa jiraatu.
7 Isiin adda hin ba'an; biraa hin fagaatan; yeroo hunda isii keessa jiraatu.
8 Guyyaa herregaa yoo ta'u deddeebisee ibsuun jabeessu fi guddina dhimmichaa mul'isuufi.
9 Rabbii Gooftaa aalama hundaa ta'e malee namni waa murteessuu ykn hojjachuu danda'u hin jiru; Rabbi akka duniyaa irratti taaytaa kenne guyyaa san eenyuufillee hin kennu.
10 Boqonnaa Madiinaa yoo taatu, akka Ibni Abbaas jedhanitti, yeroo nabiyyiin (ﷺ) Madiinaa galan hawaasni isii madaala fi safara hirdhisuu keessatti irra fokkataa turan. Erga Rabbi suuraa tana buusee garuu safara guutuu jalqaban.
11 Madaala ykn safara irraa waa hirdhisuu dha. Meeshaa ittiin safaran bifa lamaa qabaatanii tokkoon ofii safaratanii kan biraatiinimmoo namaaf safaruu dha.
12 Yeroo fiif bitatan.
13 Yeroo namootatti gurguratan safara ykn madaala hirdhisu.
14 Guyyaa qiyaamaa kaafamanii dalagaa isaanii irraa gaafatamuuf akka jiran hin yaadanii?
15 Dhaabatanii ajaja Gooftaa aalama hundaa eegu; ykn mindaa fi herrega isaanii eegu. Kun





كَلَّآ إِنَّ كِتَٰبَ ٱلْفُجَّارِ لَفِى سِجِّينٍ ٧ وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا سِجِّينٌ ٨ كِتَٰبٌ مَّرْقُومٌ ٩ وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ١٠ ٱلَّذِينَ يُكَذِّبُونَ بِيَوْمِ ٱلدِّينِ ١١ وَمَا يُكَذِّبُ بِهِۦٓ إِلَّا كُلُّ مُعْتَدٍ أَثِيمٍ ١٢ إِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِ ءَايَٰتُنَا قَالَ أَسَٰطِيرُ ٱلْأَوَّلِينَ ١٣ كَلَّا ۖ بَلْ ۜ رَانَ عَلَىٰ قُلُوبِهِم مَّا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ١٤ كَلَّآ إِنَّهُمْ عَن رَّبِّهِمْ يَوْمَئِذٍ لَّمَحْجُوبُونَ ١٥ ثُمَّ إِنَّهُمْ لَصَالُوا۟ ٱلْجَحِيمِ ١٦ ثُمَّ يُقَالُ هَٰذَا ٱلَّذِى كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ١٧ كَلَّآ إِنَّ كِتَٰبَ ٱلْأَبْرَارِ لَفِى عِلِّيِّينَ ١٨ وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا عِلِّيُّونَ ١٩ كِتَٰبٌ مَّرْقُومٌ ٢٠ يَشْهَدُهُ ٱلْمُقَرَّبُونَ ٢١ إِنَّ ٱلْأَبْرَارَ لَفِى نَعِيمٍ ٢٢ عَلَى ٱلْأَرَآئِكِ يَنظُرُونَ ٢٣ تَعْرِفُ فِى وُجُوهِهِمْ نَضْرَةَ ٱلنَّعِيمِ ٢٤ يُسْقَوْنَ مِن رَّحِيقٍ مَّخْتُومٍ ٢٥ خِتَٰمُهُۥ مِسْكٌ ۚ وَفِى ذَٰلِكَ فَلْيَتَنَافَسِ ٱلْمُتَنَٰفِسُونَ ٢٦ وَمِزَاجُهُۥ مِن تَسْنِيمٍ ٢٧ عَيْنًا يَشْرَبُ بِهَا ٱلْمُقَرَّبُونَ ٢٨ إِنَّ ٱلَّذِينَ أَجْرَمُوا۟ كَانُوا۟ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ يَضْحَكُونَ ٢٩ وَإِذَا مَرُّوا۟ بِهِمْ يَتَغَامَزُونَ ٣٠ وَإِذَا ٱنقَلَبُوٓا۟ إِلَىٰٓ أَهْلِهِمُ ٱنقَلَبُوا۟ فَكِهِينَ ٣١ وَإِذَا رَأَوْهُمْ قَالُوٓا۟ إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ لَضَآلُّونَ ٣٢ وَمَآ أُرْسِلُوا۟ عَلَيْهِمْ حَٰفِظِينَ ٣٣ فَٱلْيَوْمَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مِنَ ٱلْكُفَّارِ يَضْحَكُونَ ٣٤

(7) Lakkisaa; dhugumatti galmeen warreen jallatanii 'sijjiin'keessa jira.[1]
(8) 'Sijjiin' maal akka ta'e maaltu si beeksise?
(9) Galmee maqaan warreen ibiddaa irratti barreeffame.
(10) Guyyaa sana warreen kijibsiisaniif yaa badii isaanii!
(11) Isaan guyyaa murtii kijibsiisan.
(12) Yoo warra daangaa darbe kan cubbuu hojjatu ta'e malee eenyullee isa hin kijibsiisu.
(13) Yeroo keewwatoonni keenya (qur'aanni) isa irratti qara'amu, '(kun) oduu warreen duraaniti' jedha.
(14) Lakkisaa; wanti isaan hojjachaa turan onneewwan isaanii haguugee jira.[2]
(15) Lakkisaa; isaan guyyaa san Gooftaa isaanii irraa haguugamuuf jiru.[3]
(16) Ergasii 'jahiimin' seensifamanii gubaa isii dhandhamu.
(17) Ergasii 'kun isa isin sobsiisaa turtan sana' jedhamu.
(18) Lakkisaa; galmeen warreen Rabbiif ajajamanii 'illiyyiin'[4] keessa ta'a.
(19) 'Illiyyiin' maal akka ta'e maaltu si beeksise?
(20) Galmee maqaan warra jannataa irratti barreeffamu.
(21) Warreen kaleenya qaban[5] isatti dhiyaatu.[6]
(22) Dhugumatti, warreen Rabbiif ajajaman qananii keessa jiraatu.
(23) Sireewwan irra ta'anii ilaalu.[7]
(24) Ifaa qananii fuula isaaniirraa argita .[8]
(25) Dhugaatii qulqulluu qadaadame irraa obaafamu.
(26) Qadaaddoon isaa 'miskii' dha.[9] Kana keessatti warri wal dorgoman wal haa dorgoman.
(27) Makaan (kuraan) isaas 'tasniim'[10] irraa kan ta'e.
(28) (Tasniim) burqaa warreen (Rabbitti) dhiheenya qaban irraa dhugani.
(29) Dhugumatti, isaan kufrii keessatti daangaa dabran isaan amananitti kolfaa turan.[11]
(30) Yeroo isaan bira qaxxaamuran, fuula walitti butu.
(31) Yeroo gara warreen isaanii deebi'an itti qishnaa deebi'u.
(32) Yeroo isaan arganis 'isaan kunniin warreen jajallatoodha' jedhu.
(33) Garuu isaan (kaafiroonni) tiksitoota ta'anii

---

hammeenya safara ykn miizaana hirdhisuun qabu mul'isa; waan amaanaa ganuu fi haqa namaa nyaachun isa keessa jiruuf.

[1] Galmee warreen ibiddaa keessa jira.

[2] yakkaa fi cubbuun isaanii baay'atee onnee isaanii marseera. Abuu Hureeyraa irraa akka gabaafametti, ergamaan Rabbii (ﷺ) akkana jedhu: "Gabrichi tokko yoo cubbuu wahii hojjate, onnee isaa keessa copha gurraattitu itti cophfama, yoo tawbatee, waan san dhiisee Rabbiin araara kadhate onneen isaa ni addaatti. Yoo itti dabale hanga onneen isaa guututti cuftutti itti dabalamaa deemti. 'Raanan' Rabbiin qur'aana keessatti ibse isa kana."

[3] Akka mu'uminni gara Gooftaa isaa laalu isaanis gara Isaa akka hin ilaalle godhamu. Akkuma duniyaa irratti tawhiida Isaa irraa isaan haguuge, aakhiraattimmoo Isa arguu irraa isaan haguuga.

[4] Jannata ykn jannata keessaa isii ol aantuudha.

[5] Maleeykonni.

[6] Guyyaa qiyaamaa galmee sanatti dhihaatanii waan isa keessatti katabame ilaalu.

[7] Gara waan Rabbiin isaanif qopheessee, ykn gara fuula Rabbii ilaalu.

[8] Yeroo fuula isaanii ilaaltu nuura, bareeduma, addeenya fi cululuqa isaa irraa warra qananii ta'uu isaanii beekta.

[9] Shittoo miskiitin kan qadaadame; ykn namni isa dhuge erga dhugaatii isaa kan dhumaa irraa afaan fudhatee booda hafuura akka shittoo miskiitu itti dhaya' jechus ta'a.

[10] Dhugaatii jannata isa irra kabajamaa ta'e.

[11] Mu'uminootatti qishinaa ykn baacaa turan.

عَلَى ٱلْأَرَآئِكِ يَنظُرُونَ ﴿٣٥﴾ هَلْ ثُوِّبَ ٱلْكُفَّارُ مَا كَانُوا۟ يَفْعَلُونَ ﴿٣٦﴾

## سُورَةُ ٱلِانشِقَاقِ

ترتيبها ٨٤ — آياتها ٢٥

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

إِذَا ٱلسَّمَآءُ ٱنشَقَّتْ ﴿١﴾ وَأَذِنَتْ لِرَبِّهَا وَحُقَّتْ ﴿٢﴾ وَإِذَا ٱلْأَرْضُ مُدَّتْ ﴿٣﴾ وَأَلْقَتْ مَا فِيهَا وَتَخَلَّتْ ﴿٤﴾ وَأَذِنَتْ لِرَبِّهَا وَحُقَّتْ ﴿٥﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلْإِنسَٰنُ إِنَّكَ كَادِحٌ إِلَىٰ رَبِّكَ كَدْحًا فَمُلَٰقِيهِ ﴿٦﴾ فَأَمَّا مَنْ أُوتِىَ كِتَٰبَهُۥ بِيَمِينِهِۦ ﴿٧﴾ فَسَوْفَ يُحَاسَبُ حِسَابًا يَسِيرًا ﴿٨﴾ وَيَنقَلِبُ إِلَىٰٓ أَهْلِهِۦ مَسْرُورًا ﴿٩﴾ وَأَمَّا مَنْ أُوتِىَ كِتَٰبَهُۥ وَرَآءَ ظَهْرِهِۦ ﴿١٠﴾ فَسَوْفَ يَدْعُوا۟ ثُبُورًا ﴿١١﴾ وَيَصْلَىٰ سَعِيرًا ﴿١٢﴾ إِنَّهُۥ كَانَ فِىٓ أَهْلِهِۦ مَسْرُورًا ﴿١٣﴾ إِنَّهُۥ ظَنَّ أَن لَّن يَحُورَ ﴿١٤﴾ بَلَىٰٓ إِنَّ رَبَّهُۥ كَانَ بِهِۦ بَصِيرًا ﴿١٥﴾ فَلَآ أُقْسِمُ بِٱلشَّفَقِ ﴿١٦﴾ وَٱلَّيْلِ وَمَا وَسَقَ ﴿١٧﴾ وَٱلْقَمَرِ إِذَا ٱتَّسَقَ ﴿١٨﴾ لَتَرْكَبُنَّ طَبَقًا عَن طَبَقٍ ﴿١٩﴾ فَمَا لَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٢٠﴾ وَإِذَا قُرِئَ عَلَيْهِمُ ٱلْقُرْءَانُ لَا يَسْجُدُونَ ۩ ﴿٢١﴾ بَلِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ يُكَذِّبُونَ ﴿٢٢﴾ وَٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا يُوعُونَ ﴿٢٣﴾ فَبَشِّرْهُم بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٢٤﴾ إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُمْ أَجْرٌ غَيْرُ مَمْنُونٍ ﴿٢٥﴾

isaan (mu'uminoota) irratti hin ergamne.[1]

(34) Hardha ammoo isaan amanan kuffaarotatti kolfu.[2]

(35) Sireewwan irra ta'anii ilaalu.[3]

(36) Kuffaaronni waan dalagaa turaniif mindaa isaanii hin arganneeree?!!

## (BOQONNAA 84 FFAA:) SUURAA AL-INSHIQAAQ

### (BOQONNAA BABBAQAQAA)[4]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

(1) Yeroo samiin babbaqaqxu.

(2) (Yeroo) Gooftaa isiitiifis bultu, bulus qabdi.

(3) Yeroo dachiin diddiriirfamtu.[5]

(4) Yeroo waan isii keessa jiru haqqiftee duwwaa taatu.[6]

(5) (Yeroo) Gooftaa isiitiif bultu, buluus qabdi.

(6) Yaa ilma namaa! Ati hojii keetiin deebii hin hafne gara Gooftaa keetii deebi'uun isa wal gahuuf jirta.

(7) Ergasii namni galmeen isaa harka mirgaa isaatin kennameef.

(8) Inni sun herrega salphaa herregama.[7]

(9) Gammachuun gara warra isaa deebi'a.[8]

(10) Namni galmeen isaa dugda duuba isaatiin isaaf kenname.[9]

(11) Inni badii (ufirratti) kadhata.[10]

(12) Ibidda mallisu seensifamee gubama.

(13) Inni warra isaa keessatti gammadaa ture.[11]

(14) Inni gara Rabbii hin deebi'u jechuu shakke.

(15) Deebi'uuf jira, Gooftaan isaas isa argaa ture.[12]

(16) Egaa diddiimina dhiha aduutiinan kakadha!

(17) Halkanii fi waan inni walitti qabateenis (nan kakadha)![13]

(18) Ji'aanis (nan kakadha)! yeroo inni goobanu.

(19) Isin sadarkaa tokko irraa gara sadarkaa biraa ceetu.[14]

(20) Maal argatanii (qur'aanatti) hin amanne?

(21) Yeroo qur'aanni isaan irratti qara'amus maaf sujuuda hin buune?

(22) Dhugumatti, warreen kafaran (qur'aana) sobsiisan.

(23) Rabbi garuu waan isaan walitti qaban sirriitti beeka.[15]

(24) Egaa azaaba laalessaan isaan gammchiisi.

(25) Isaan amananii fi dalagaalee gaggaarii

---

[1] Rabbi biraa akka hojii mu'uminootaa eegan bakka hin buufamne.

[2] Akkuma isaan duniyaa irratti itti kolfaa turan guyyaa qiyaamaa yeroo isaan salphina keessa galanii argan itii kolfu.

[3] Siree isaanii irra taa'anii diinota isaanii yeroo isaan adabaman ilaalu.

4 Suurawwan Makkaa keessaa takka.

[5] Gaarrin isii bututanii biyyee bullaa'e ta'an.

[6] Yeroo du'aa garaa isii keessa jiru dugda isii irratti ol baaftee akka murtiin Rabbii irratti raawwatamu gootu.

[7] Badiin isaa itti dhiyaatee odoo herregni isatti hin godhamne Rabbi isaaf araarama. Aa'ishaa irraa akka gabaafametti, nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu:- "Namni herrega isaa irratti mari'atame, ni adabama. Maal Rabbiin 'Inni herrega salphaa herregama' hin jenneen jedheen jetti. 'Sun herrega miti itti dhiyeessuu malee. Namni guyyaa qiyaamaa herrega isaa irratti mari'atame, adabame' jedhan."

[8] Toltuu fi karaamaa argatetti gammaduun warra isaa kan jannataa, jechuun niiti fi huural aynii deebi'a.

[9] Harki isaa kan mirgaa gara mormaatti waan hidhamee fi kan bitaa ammoo dugda duuba isaa waan jiruuf.

[10] Yeroo kitaaba isaa qara'u, 'yaa badii tiyya!' ykn 'ee bade!' jedha.

[11] Fedha lubbuu isaa hordofuun, waan lubbuun isaa itti ajajje hojjechuun.

[12] Rabbiin isaa fi dalagaa isaas ni beeka; homtuu Isa jalaa hin dhokatu.

[13] Waan inni dukkana keessa walitti qabe kan guyyaa olii gadi faca'ee oolu hunda.

[14] Haala tokko irraa gara isa biraa ceetu; kan akka hiyyummaa fi durummaa, du'aa fi jiruu, jannataa ykn ibidda seenuu.

[15] Soba isaan lubbuu isaanii keessatti qabatan.





hojjatan malee; isaanif mindaa isaan irraa hin cinnetu jira.[1]

## (BOQONNAA 85 FFAA:) SUURAA AL-BURUUJ
### (BOQONNAA BURUUJOTAA)[2]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

(1) Samii abbaa qubsuma urjiiwwanii ta'eenin(kakadha)![3]
(2) Guyyaa waadaa galamenis (nan kakadha)![4]
(3) Raga-baatotaa fi warreen ragaan itti bahamuunin (kakadha)![5]
(4) warreen hallayyaa sun abaaraman.[6]
(5) Ibidda qoraanin guutamte.
(6) Yeroo isaan isii irra taa'an.[7]
(7) Isaan waan mu'iminootatti dalagan irratti ragaa ba'u.[8]
(8) Homaa irraa hin jibbine, yoo Rabbii injifataa, faarfamaa ta'etti amanuu isaanii ta'e malee.
(9) Rabbii mootummaan samiiwwanii fi dachii kan Isaa ta'e, Rabbi waan hunda argaa dha.[9]
(10) Isaan mu'uminoota dhiira fi dhalaa rakkisanii, ergasii hin tawbatin, isaanif azaaba jahannamtu jira; isaanif ammas azaaba gubduutu jira.[10]
(11) Isaan amananii fi dalagaalee gaggaarii hojjatan, isaaniif jannata laggeen isii jala yaa'antu jira. Kun milkii guddaa dha.
(12) Qabiinsi Gooftaa keetii daran cimaa dha.
(13) Inni Isuma jalqabuu fi deebisu.[11]
(14) Inni akkaan araaramaa, akkaan jaalataa dha.
(15) Abbaa arshii kabajamaa ti.
(16) Waan fedhe dalaga.

---

[1] Isaan irratti ittiin hin dhaadamu.
[2] Suuraa Makkaa ti.
[3] Urjiiwwan kudha lamaaf manneen kudha lamatu jira.
[4] Innis guyyaa qiyaama ti.
[5] Warreen guyyaa qiyaamaa ragaa ba'anii fi badii isaan kaafiroota irratti ragaa ba'aniinis kakate.
[6] warreen hallayyaa kan jedhaman mootii kaafiraa tokkoo fi hoomaa isaa ti. Ummata isaa keessaa gariin Rabbitti amannaan boolla dachii keessa gadi fageessanii qotanii ibidda keessatti qabsiisuudhaan odoo mootichaa fi qondaalonni isaa ilaalan itti gatanii guban.
[7] Kan isaan abaaraman yeroo ibidda marsanii boolla bira teessoo irra taa'anii warra gubatu ilaalan sana.
[8] Guyyaa qiyaamaa amantii isaanii irraa deebisuuf ibiddaan gubuu isaanii kana ragaa ufirratti ba'u; ergasii arrabni, harkaa fi miilli isaaniis ragaa isaan irratti ba'u.
[9] Wanti isaan mu'uminoota irratti dalagan tokkos Rabbiin jalaa hin dhokatu.
[10] Warreen ibiddaan isaan guban, kan Rabbitti kafaruu malee filannoo biraa isaanif hin godhin, kan ergasii hin tawbatin, wanti isaanif qophaaye ibidda jahannamii fi gubaatii isaati.
[11] Isa duniyaa keessatti uumama hunda uumu fi erga du'anii boodas deebisee isaan jiraachisu.

سُورَةُ البُرُوجِ — آياتها ٢٢ — ترتيبها ٨٥

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَٱلسَّمَآءِ ذَاتِ ٱلْبُرُوجِ ۝١ وَٱلْيَوْمِ ٱلْمَوْعُودِ ۝٢ وَشَاهِدٍ وَمَشْهُودٍ ۝٣ قُتِلَ أَصْحَٰبُ ٱلْأُخْدُودِ ۝٤ ٱلنَّارِ ذَاتِ ٱلْوَقُودِ ۝٥ إِذْ هُمْ عَلَيْهَا قُعُودٌ ۝٦ وَهُمْ عَلَىٰ مَا يَفْعَلُونَ بِٱلْمُؤْمِنِينَ شُهُودٌ ۝٧ وَمَا نَقَمُوا۟ مِنْهُمْ إِلَّآ أَن يُؤْمِنُوا۟ بِٱللَّهِ ٱلْعَزِيزِ ٱلْحَمِيدِ ۝٨ ٱلَّذِى لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ شَهِيدٌ ۝٩ إِنَّ ٱلَّذِينَ فَتَنُوا۟ ٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ ثُمَّ لَمْ يَتُوبُوا۟ فَلَهُمْ عَذَابُ جَهَنَّمَ وَلَهُمْ عَذَابُ ٱلْحَرِيقِ ۝١٠ إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُمْ جَنَّٰتٌ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ ۚ ذَٰلِكَ ٱلْفَوْزُ ٱلْكَبِيرُ ۝١١ إِنَّ بَطْشَ رَبِّكَ لَشَدِيدٌ ۝١٢ إِنَّهُۥ هُوَ يُبْدِئُ وَيُعِيدُ ۝١٣ وَهُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلْوَدُودُ ۝١٤ ذُو ٱلْعَرْشِ ٱلْمَجِيدُ ۝١٥ فَعَّالٌ لِّمَا يُرِيدُ ۝١٦ هَلْ أَتَىٰكَ حَدِيثُ ٱلْجُنُودِ ۝١٧ فِرْعَوْنَ وَثَمُودَ ۝١٨ بَلِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ فِى تَكْذِيبٍ ۝١٩ وَٱللَّهُ مِن وَرَآئِهِم مُّحِيطٌۢ ۝٢٠ بَلْ هُوَ قُرْءَانٌ مَّجِيدٌ ۝٢١ فِى لَوْحٍ مَّحْفُوظٍۭ ۝٢٢

سُورَةُ الطَّارِقِ — آياتها ١٧ — ترتيبها ٨٦

(17) Oduun hoomawwanii siindhaqqabnee?
(18) Kan 'Fir'awnii' fi kan 'Samuud'?
(19) Lakkisaa, isaan kafaran yoomillee akkuma kijibsiisanitti jiraatu.
(20) Rabbiin ammoo dugda duuba isaanii irraan isaan marsee jira.
(21) Lakkisaa, inni kun qur'aana kabajamaa dha.
(22) Lawhii eegamaa keessa jira.[12]

## (BOQONNAA 86 FFAA:) SUURAA AX-XAARIQ
### (BOQONNAA HALKAN FULLA'AA)[13]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

(1) Samii fi halkan fulla'aanin kakadha.
(2) Halkan fulla'aan maal akka ta'e eenyutu si beeksise?
(3) Urjii garmalee ibsuun dukkana uree fulla'u.
(4) Namni hundi tiksaan ykn eegaan isarra jiraatu malee hin hafu.[14]

---

[12] Lawhii akka sheeyxaanni itti hin dhihaanne Rabbiin biratti eegamaa ta'e keessatti katabamee jira.
[13] Suurawwan Makkaa keessaa isii takka.
[14] Kun deebii kakuu ti. Eegdonni asitti ibsaman maleeykota jechaa fi dalagaa nama hundaa tiksani.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَٱلسَّمَآءِ وَٱلطَّارِقِ ١ وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلطَّارِقُ ٢ ٱلنَّجۡمُ ٱلثَّاقِبُ ٣ إِن كُلُّ نَفۡسٖ لَّمَّا عَلَيۡهَا حَافِظٞ ٤ فَلۡيَنظُرِ ٱلۡإِنسَٰنُ مِمَّ خُلِقَ ٥ خُلِقَ مِن مَّآءٖ دَافِقٖ ٦ يَخۡرُجُ مِنۢ بَيۡنِ ٱلصُّلۡبِ وَٱلتَّرَآئِبِ ٧ إِنَّهُۥ عَلَىٰ رَجۡعِهِۦ لَقَادِرٞ ٨ يَوۡمَ تُبۡلَى ٱلسَّرَآئِرُ ٩ فَمَا لَهُۥ مِن قُوَّةٖ وَلَا نَاصِرٖ ١٠ وَٱلسَّمَآءِ ذَاتِ ٱلرَّجۡعِ ١١ وَٱلۡأَرۡضِ ذَاتِ ٱلصَّدۡعِ ١٢ إِنَّهُۥ لَقَوۡلٞ فَصۡلٞ ١٣ وَمَا هُوَ بِٱلۡهَزۡلِ ١٤ إِنَّهُمۡ يَكِيدُونَ كَيۡدٗا ١٥ وَأَكِيدُ كَيۡدٗا ١٦ فَمَهِّلِ ٱلۡكَٰفِرِينَ أَمۡهِلۡهُمۡ رُوَيۡدَۢا ١٧

ترتيبها ٨٧ — سُورَةُ الأَعۡلَى — آياتها ١٩

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

سَبِّحِ ٱسۡمَ رَبِّكَ ٱلۡأَعۡلَى ١ ٱلَّذِي خَلَقَ فَسَوَّىٰ ٢ وَٱلَّذِي قَدَّرَ فَهَدَىٰ ٣ وَٱلَّذِيٓ أَخۡرَجَ ٱلۡمَرۡعَىٰ ٤ فَجَعَلَهُۥ غُثَآءً أَحۡوَىٰ ٥ سَنُقۡرِئُكَ فَلَا تَنسَىٰٓ ٦ إِلَّا مَا شَآءَ ٱللَّهُۚ إِنَّهُۥ يَعۡلَمُ ٱلۡجَهۡرَ وَمَا يَخۡفَىٰ ٧ وَنُيَسِّرُكَ لِلۡيُسۡرَىٰ ٨ فَذَكِّرۡ إِن نَّفَعَتِ ٱلذِّكۡرَىٰ ٩ سَيَذَّكَّرُ مَن يَخۡشَىٰ ١٠ وَيَتَجَنَّبُهَا ٱلۡأَشۡقَى ١١ ٱلَّذِي يَصۡلَى ٱلنَّارَ ٱلۡكُبۡرَىٰ ١٢ ثُمَّ لَا يَمُوتُ فِيهَا وَلَا يَحۡيَىٰ ١٣ قَدۡ أَفۡلَحَ مَن تَزَكَّىٰ ١٤ وَذَكَرَ ٱسۡمَ رَبِّهِۦ فَصَلَّىٰ ١٥

(5) Ilmi namaa maal irraa akka uumame haa ilaalu.

(6) Bishaan darbamee ba'u irraa uumame.[1]

(7) Gidduu dugda dhiiraa fi qoma dubartii irraa ba'a.[2]

(8) Inni (Rabbiin) isa deebisuu irratti danda'aa dha.[3]

(9) Guyyaa wanti dhokate hundi ifa ba'u.[4]

(10) Isaaf humnaa fi gargaaraan hin jiru.[5]

(11) Samii bokkaa deddeebistuttin kakadha.

(12) Dachii dhodhootuunin kakadha.

(13) Inni (qur'aanni) jecha gar gar fooyu.[6]

(14) Inni waan taphaa miti.

(15) Isaan mala dharaa malu.[7]

(16) Anis karooran karoorsa.[8]

(17) Kanaaf kaafiroota yeroo gabaabaaf itti cal'isi, anis yeroo gabaabaa ittin cal'isa.[9]

## (BOQONNAA 87 FFAA:) SUURAA AL-A'ALAA

### (BOQONNAA OL TA'AA)

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

(1) Maqaa Gooftaa kee Isa ol ta'aa qulqulleessi.[10]

(2) Isa sirreessee uume.[11]

(3) Isa murteessee qajeelche.[12]

(4) Isa marga (citaa horiin nyaatu) biqilche.

(5) Ergasii huura bututaa fi gurraacha isa godhe.[13]

(6) (Yaa Muhammad!) Nuti si qaraasifnaa, hin dagattu.[14]

(7) Waan Rabbiin (akka ati dagattu) fedhe malee; Inni waan ifa ta'ee fi waan dhokates ni beeka.

(8) (Yaa Muhammad!) Nuti karaa laafaa siif laaffifna.[15]

(9) (Yaa Nabi Muhammad!) Mee gorsi; yoo gorsi fayyade.[16]

(10) Nama Rabbiin sodaatutu isaan gorfama.

(11) Inni hoonga'aan garuu isa dheessa.

(12) Inni ibidda guddaa seensifamu sun.[1]

---

[1] Bishaan dhiiraa fi dhalaa kan gadaameessa keessatti walitti makamu.

[2] Daa'imni bishaan lamaan irraa malee hin uumamu. Bishaan kunis iddoo lamaan kanaa ba'a. Qaama hunda keessaa ba'a warri jedhanis jiru.

[3] Rabbi ilma namaa erga ajjeesee booda deebisee isaa kaasuu irratti dandeettii guutuu qaba.

[4] Wanti onnee keessatti dhokate kan akka aqiida fi niyyaa hundi ifa ba'anii gaarii fi fokkataan addaan fooyama.

[5] Ilma namaatiif humni isaan azaaba Rabbii ofirraa dhorguufi, namni waan isa dhaqqabe jalaa isa baasu hin jiru.

[6] Qur'aanni jecha dhugaa fi soba gar gar fooyu.

[7] Amantii haqaa kan ergamaan Rabbii (ﷺ) dhufeen balleessuu irratti dhara karoorsu.

[8] Iddoo isaan hin beeknen isaan qaba; maltee isaanitiifis maltee caalun isaanif mindeessa.

[9] Yeroo gabaabaaf ykn xiqqoof isaan tursiisa.

[10] Waan Isaan hin malle hunda irraa "Subhaana Rabbiyal A'alaa" jechuun Rabbiin qulqulleessi.

[11] Kan ilma namaa wal-qixxeessee, dhaabbii isaa qajeelchee, hubannoo isaa tolchee dirqamaaf isa qopheesse.

[12] Gosa, saala, haala, dalagaa, jecha, guyyaa du'aa waan hundaa murteessa; tokko tokkoo isaaniis gara hojii isaanitii fi waan isaanif maluu isaan qajeelcha.

[13] Magariisummaa booda gogaa kashisaa fi gurraacha isa godhe; waan margi yeroo gogu gara gurraachummaatti deebi'uuf.

[14] Nabiyyiin (ﷺ) yeroo jalqaba Jibriil wahyii qabatee itti bu'aa ture odoo Jibriil hanga dhumaatti hin geessine nandagadha sodaa jedhuun keewwata jalqabaa qara'uu eegalu turan. Kanaaf keewwanni "nu si qaraasifnaa; hin dagattu" jedhu kun bu'ee hubannoo isaanii cimsuun qur'aana dagachuu irraa isaan qulqulleesse.

[15] Hojii jannata galchu siif salphifna.

[16] Waan nuti sitti buufneen gara karaa kheeyrii isaan qajeelchi; yeroo fi bakka gorsi fayyadutti. Namni dhugaan isaaf ibsamee fedha lubbuu isaa hordofuun yakka dhiisuu dide, gorsi homaa isa hin fayyadu.





(13) Ergasii isii keessatti hin du'ullee; hin jiraatullee.
(14) Namni qulqullaa'e dhugumatti hoffoleera.[2]
(15) Kan maqaa Gooftaa isaa faarsee,[3] ergasii sagade.[4]
(16) Garuu isin jireenya duniyaa filattu.
(17) Aakhiraan ammoo irra caala fi irra hafaa dha.
(18) Dhugumatti, kun[5] barreeffamoota durii keessa jira.
(19) Barreeffamoota Ibraahimii fi Muusaa (keessa).

## (BOQONNAA 88 FFAA:) SUURAA AL-GHAASHI-YAA

**(BOQONNAA HAGUUGDUU)**

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

(1) Oduun waa'ee haguugduu sin geenyee?[6]
(2) Fuulli gariin guyyaa sana sodaan guutamu.[7]
(3) (Garuu duniyaarratti) hojjechaafi, dhama'aa turan.[8]
(4) Ibidda akkaan gubaa ta'emmoo seensifamu.
(5) Burqaa garmalee danfaa ta'e irraa obaafamu.
(6) (Nyaata) muka qoree kan 'darii'i' jedhamu irraa malee nyaanni isaanif hin jiru.
(7) (Nyaanni kun) hin furdisu, beela irrallee hin duroomsu.
(8) Fuullin gariin guyyaa san gammachuun guutamu.
(9) Dalagaa isaanitti gammadu.
(10) Jannata ol fuudhamtuu keessa jiraatu.
(11) Isii keessatti tapha (soba) hin dhaga'an.
(12) Isii keessa burqaawwan yaa'antu jira.
(13) Isii keessa sireewwan ol fuudhamantu jira.
(14) Kubbaayyawwan teessifamantu isaaniif jira.
(15) Boraatiiwwan tarree galfamantu isaaniif jira.
(16) Afaawwan diriirfamantus jira.

بَلْ تُؤْثِرُونَ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا ﴿١٦﴾ وَٱلْءَاخِرَةُ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰٓ ﴿١٧﴾ إِنَّ
هَٰذَا لَفِى ٱلصُّحُفِ ٱلْأُولَىٰ ﴿١٨﴾ صُحُفِ إِبْرَٰهِيمَ وَمُوسَىٰ ﴿١٩﴾

ترتيبها ٨٨ — سُورَةُ الغَاشِيَةِ — آياتها ٢٦

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

هَلْ أَتَىٰكَ حَدِيثُ ٱلْغَٰشِيَةِ ﴿١﴾ وُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ خَٰشِعَةٌ ﴿٢﴾
عَامِلَةٌ نَّاصِبَةٌ ﴿٣﴾ تَصْلَىٰ نَارًا حَامِيَةً ﴿٤﴾ تُسْقَىٰ مِنْ عَيْنٍ ءَانِيَةٍ ﴿٥﴾
لَّيْسَ لَهُمْ طَعَامٌ إِلَّا مِن ضَرِيعٍ ﴿٦﴾ لَّا يُسْمِنُ وَلَا يُغْنِى مِن جُوعٍ ﴿٧﴾
وُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ نَّاعِمَةٌ ﴿٨﴾ لِّسَعْيِهَا رَاضِيَةٌ ﴿٩﴾ فِى جَنَّةٍ عَالِيَةٍ ﴿١٠﴾
لَّا تَسْمَعُ فِيهَا لَٰغِيَةً ﴿١١﴾ فِيهَا عَيْنٌ جَارِيَةٌ ﴿١٢﴾ فِيهَا سُرُرٌ مَّرْفُوعَةٌ ﴿١٣﴾
وَأَكْوَابٌ مَّوْضُوعَةٌ ﴿١٤﴾ وَنَمَارِقُ مَصْفُوفَةٌ ﴿١٥﴾ وَزَرَابِىُّ مَبْثُوثَةٌ ﴿١٦﴾
أَفَلَا يَنظُرُونَ إِلَى ٱلْإِبِلِ كَيْفَ خُلِقَتْ ﴿١٧﴾ وَإِلَى ٱلسَّمَآءِ كَيْفَ
رُفِعَتْ ﴿١٨﴾ وَإِلَى ٱلْجِبَالِ كَيْفَ نُصِبَتْ ﴿١٩﴾ وَإِلَى ٱلْأَرْضِ كَيْفَ
سُطِحَتْ ﴿٢٠﴾ فَذَكِّرْ إِنَّمَآ أَنتَ مُذَكِّرٌ ﴿٢١﴾ لَّسْتَ عَلَيْهِم
بِمُصَيْطِرٍ ﴿٢٢﴾ إِلَّا مَن تَوَلَّىٰ وَكَفَرَ ﴿٢٣﴾ فَيُعَذِّبُهُ ٱللَّهُ ٱلْعَذَابَ
ٱلْأَكْبَرَ ﴿٢٤﴾ إِنَّ إِلَيْنَآ إِيَابَهُمْ ﴿٢٥﴾ ثُمَّ إِنَّ عَلَيْنَا حِسَابَهُم ﴿٢٦﴾

(17) Gara Gaalaa kana akkamitti akka uumamte hin ilaalanii?
(18) Gara samiis akkamitti akka ol fuudhamte?[9]
(19) Gara gaarreeniis akkamitti akka dhaabbatan?
(20) Gara dachiis akkamitti akka diriirfamte?
(21) (Yaa Muhammad!) egaa yaadachiisi, ati yaadachiisaadha.
(22) Isaan irratti dirqisiisaa miti.[10]
(23) Yoo nama dhugaa irraa gara galee Rabbitti kafare ta'e malee.
(24) Isa san Rabbi adaba guddaa isa adaba.[11]
(25) Dhugumatti, deebiin isaanii garuma keenya qofa.[12]
(26) Ergasiis herregni isaanii numa qofarra jira.[13]

---

1 Ibiddi guddaan isa aakhiraa yoo ta'u inni xiqqaan ammoo isa duniyaa ti.
2 Namni shirkii irraa qulqullaa'ee, Rabbitti amanee, Isa tokkochoomse fi shari'aa Isaatti dalage.
3 Namni arrabaan maqaa Isaa faarse.
4 Namni salaatota shananiin dhaabbate.
5 Namni qulqullaa'e akka hoffoluu fi wantoonni sana booda ibsaman hundi.
6 Haasofni waa'ee qiyaamaa sitti dhufeera; 'haguugduu' kan jedhame waan haala isiitin uumama haguugdufi.
7 Namoonni guyyaa qiyaamaa bakka lamatti qoodamu. Inni duraa warra fuulli isaanii salphinaan guutamu, isaan warra azaabaati. Inni lammaffaanimmoo kan fuulli isaanii babbareeduufi ifu isaan warra jannataati
8 Ibaadaa irratti lubbuu isaanii rakkisaa turanis mindaa itti hin argatan, waan karaa jallinaa fi kufrii irra turaniif.

9 Samiin haala sammuun namaa hin fudhanneen dachii irraa ol fuudhamtee utubaa malee akkamitti akka dhaabbatte.
10 Dirqiin iimaana isaan qabsiisuu hin qabdu.
11 Innis adaba jahannami.
12 Du'a booda kan deebi'an.
13 Kan isaan herregee mindaa malu isaanif kennu Rabbuma qofa.

سُورَةُ الفَجْرِ — ترتيبها ٨٩ — آياتها ٣٠

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

وَالْفَجْرِ ﴿١﴾ وَلَيَالٍ عَشْرٍ ﴿٢﴾ وَالشَّفْعِ وَالْوَتْرِ ﴿٣﴾ وَاللَّيْلِ إِذَا يَسْرِ
﴿٤﴾ هَلْ فِي ذَٰلِكَ قَسَمٌ لِذِي حِجْرٍ ﴿٥﴾ أَلَمْ تَرَ كَيْفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِعَادٍ
﴿٦﴾ إِرَمَ ذَاتِ الْعِمَادِ ﴿٧﴾ الَّتِي لَمْ يُخْلَقْ مِثْلُهَا فِي الْبِلَادِ ﴿٨﴾
وَثَمُودَ الَّذِينَ جَابُوا الصَّخْرَ بِالْوَادِ ﴿٩﴾ وَفِرْعَوْنَ ذِي الْأَوْتَادِ ﴿١٠﴾
الَّذِينَ طَغَوْا فِي الْبِلَادِ ﴿١١﴾ فَأَكْثَرُوا فِيهَا الْفَسَادَ ﴿١٢﴾ فَصَبَّ
عَلَيْهِمْ رَبُّكَ سَوْطَ عَذَابٍ ﴿١٣﴾ إِنَّ رَبَّكَ لَبِالْمِرْصَادِ ﴿١٤﴾ فَأَمَّا
الْإِنْسَانُ إِذَا مَا ابْتَلَاهُ رَبُّهُ فَأَكْرَمَهُ وَنَعَّمَهُ فَيَقُولُ رَبِّي أَكْرَمَنِ
﴿١٥﴾ وَأَمَّا إِذَا مَا ابْتَلَاهُ فَقَدَرَ عَلَيْهِ رِزْقَهُ فَيَقُولُ رَبِّي أَهَانَنِ ﴿١٦﴾
كَلَّا بَلْ لَا تُكْرِمُونَ الْيَتِيمَ ﴿١٧﴾ وَلَا تَحَاضُّونَ عَلَىٰ طَعَامِ
الْمِسْكِينِ ﴿١٨﴾ وَتَأْكُلُونَ التُّرَاثَ أَكْلًا لَمًّا ﴿١٩﴾
وَتُحِبُّونَ الْمَالَ حُبًّا جَمًّا ﴿٢٠﴾ كَلَّا إِذَا دُكَّتِ الْأَرْضُ دَكًّا
دَكًّا ﴿٢١﴾ وَجَاءَ رَبُّكَ وَالْمَلَكُ صَفًّا صَفًّا ﴿٢٢﴾ وَجِيءَ يَوْمَئِذٍ
بِجَهَنَّمَ يَوْمَئِذٍ يَتَذَكَّرُ الْإِنْسَانُ وَأَنَّىٰ لَهُ الذِّكْرَىٰ ﴿٢٣﴾

## (BOQONNAA 89 FFAA:) SUURAA AL-FAJR

### (BOQONNAA BARII)[1]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

(1) Bariisanin (kakadha)![2]
(2) Halkanoota kurnaniinis![3]
(3) cimdiiwwanii fi wantoota qara ta'aniinis![4]
(4) Halkaniinis! yeroo inni deemu!
(5) Dhugumatti, kanniin keessa namoota sammuu qabaniif kakuun jira.[5]
(6) Gooftaan kee 'Aadin' irratti maal akka hojjate ati hin arginee?
(7) 'Iram' abbootii gamoowwan dhedheeraa.[6]
(8) Isii fakkaatan isii biyya kamillee keessatti hin uumamin?[7]
(9) Samuudis, isaan dhagaa holqa keessaa buqqisan.[8]
(10) Fir'awnis, kan abbaa qofoowwanii ta'e.
(11) Isaan biyyoota keessatti daangaa darban.[9]
(12) Kan isii keessatti balleessaa baay'isan.[10]
(13) Gooftaan kee halangee adabaa isaan irratti roobse.
(14) Dhugumatti, Gooftaan kee eeggataa dha.[11]
(15) Kanaaf ilmi namaa yeroo Gooftan isaa isa kabajaa qananiin isa yaalu 'Gooftaan kiyya na kabaje' jedha.
(16) Yeroo (Rabbi) soorata isaa itti dhiphisuun isa yaalu ammo, 'Gooftan kiyya na salphise' jedha.
(17) Lakkisaa, Isin ilmaan abbaa hin qabne (yatiimota) hin kabajjan.
(18) Nama harki gabaabbate nyaachisuu irratti wal hin kakaaftan.[12]
(19) Qabeenya dhaalaas karaan ala fudhattanii nyaattu.
(20) Maallaqas (qabeenyas) jaalala daangaa darbe jaallattu.
(21) Lakkisaa, yeroo dachiin bututtee dikee taatu (yaadadhaa).
(22) (Yeroo san) Gooftaan kee ni dhufa. Maleeykonnis hiriira hiriiran dhufu.
(23) Guyyaa san jahannamis ni fidama. Guyyaa san ilmi namaa ni yaadata; yaadannoon maal isaaf godha malee?

---

1 Boqonnaawwan Makkatti bu'an keessaa isii takka.
2 Rabbi (ﷻ) bariisaan kakate, waan inni yeroo dukkanti ifa guyyaan deemtu ta'eef. Mujaahid akka jedhutti ammoo, bariisa guyyaa qalmaa (Iida Adihaa) ti.
3 Halkan kurnan jalqaba baatii Zil Hijjaati.
4 Jecha cimdii jedhuuf hiikni adda addaa kan kennameef yoo ta'ellee irra fudhatamaan garuu 'uumama hunda' kan jedhu; waan uumamni xindii hin ta'in hin jirreef. Qara kan jedhu ammoo Rabbitu itti yaadame; waan Inni haala hunda keessatti kophaa Isaa ta'eef.
5 Namni sammuu qabu wanti Rabbiin ittiin kakate kunniin dhugaa ittiin kakatamu ta'uu beekuu danda'a.
6 Maqaa ummata 'Aad' isaan jalqabaati. Akaakayyuu isaanii ykn maqaa ganda isaanii ti jedhama. Magaalaa Damasqoo ykn magaalaa 'Ahqaafitti' argamtu tan biraa ta'uu dandeessi.
7 Jabina ijaarsa isiitin magaalaan isii fakkaattu hin uumamne.
8 Gaara uranii mana keessa jiraatan tolfatu. Holqi isaanii 'hijri' ykn holqa 'quraa' kan yeroo Madiinaa irraa gara Shaam deeman karaa irra jiru.
9 Aad, Samuudi fi Fir'awni gareen tunniin hundi biyyoota isaanii keessatti daangaa darbaniiru.
10 Kufriin, ajaja Rabbii diduun, gabroota Isaa irratti daangaa dabruun.
11 Hojii nama hundaa eeggatee yoo kheeyrii ta'e kheeyrin, yoo sharrii ta'e sharriin mindaa isaaf kenna.
12 Lubbuu keessanis ta'e gidduu keessanitti miskiinota nyaachisuu irratti wal hin dammaqsitan.





(24) Ni jedha: ‘Yaa badii tiyya! odoon jiruu tiyyaaf (waan gaarii) dabarfadhee maal qaba ture.’
(25) Kanaaf guyyaa sana adaba (akka) Isaa eenyullee hin adabu.
(26) Hidhaa (akka) Isaas eenyullee hin hidhu.
(27) Yaa nafsee tasgabbooftuu![1]
(28) Gara Gooftaa keetii jaalachaa, jaalatamaa deebi'i.[2]
(29) Gabroota kiyya keessa seeni.[3]
(30) Jannata kiyyas seeni (jedhamti).

## (BOQONNAA 90 FFAA:) SUURAA AL-BALAD

### (BOQONNAA BIYYAA)[4]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta’eenin (jalqaba)

(1) Ganda kanaanin kakadha.[5]
(2) Atis jiraataa ganda kanaa ti.[6]
(3) Abbaadhaanis waan inni dhalcheenis nankakadha.[7]
(4) Dhugumatti, Nuti ilma namaa gidiraa guddaa keessatti isa uumne.[8]
(5) Eenyullee isarratti dandeettii waan hin qabne se'aa?
(6) ‘Ani qabeenya hedduun balleesse’ jedha.
(7) Eenyullee waan isa hin agarre se'aa?[9]
(8) Nuti ija lamaan isaaf hin uumnee?
(9) Arrabaa fi hidhiiwwan lamaanis?
(10) Karaalee lamas isa qajeelchineerra.[10]

يَقُولُ يَٰلَيۡتَنِي قَدَّمۡتُ لِحَيَاتِي ﴿٢٤﴾ فَيَوۡمَئِذٖ لَّا يُعَذِّبُ عَذَابَهُۥٓ أَحَدٞ ﴿٢٥﴾ وَلَا يُوثِقُ وَثَاقَهُۥٓ أَحَدٞ ﴿٢٦﴾ يَٰٓأَيَّتُهَا ٱلنَّفۡسُ ٱلۡمُطۡمَئِنَّةُ ﴿٢٧﴾ ٱرۡجِعِيٓ إِلَىٰ رَبِّكِ رَاضِيَةٗ مَّرۡضِيَّةٗ ﴿٢٨﴾ فَٱدۡخُلِي فِي عِبَٰدِي ﴿٢٩﴾ وَٱدۡخُلِي جَنَّتِي ﴿٣٠﴾

ترتيبها ٩٠ — سُورَةُ البَلَدِ — آياتها ٢٠

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

لَآ أُقۡسِمُ بِهَٰذَا ٱلۡبَلَدِ ﴿١﴾ وَأَنتَ حِلُّۢ بِهَٰذَا ٱلۡبَلَدِ ﴿٢﴾ وَوَالِدٖ وَمَا وَلَدَ ﴿٣﴾ لَقَدۡ خَلَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ فِي كَبَدٍ ﴿٤﴾ أَيَحۡسَبُ أَن لَّن يَقۡدِرَ عَلَيۡهِ أَحَدٞ ﴿٥﴾ يَقُولُ أَهۡلَكۡتُ مَالٗا لُّبَدًا ﴿٦﴾ أَيَحۡسَبُ أَن لَّمۡ يَرَهُۥٓ أَحَدٌ ﴿٧﴾ أَلَمۡ نَجۡعَل لَّهُۥ عَيۡنَيۡنِ ﴿٨﴾ وَلِسَانٗا وَشَفَتَيۡنِ ﴿٩﴾ وَهَدَيۡنَٰهُ ٱلنَّجۡدَيۡنِ ﴿١٠﴾ فَلَا ٱقۡتَحَمَ ٱلۡعَقَبَةَ ﴿١١﴾ وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلۡعَقَبَةُ ﴿١٢﴾ فَكُّ رَقَبَةٍ ﴿١٣﴾ أَوۡ إِطۡعَٰمٞ فِي يَوۡمٖ ذِي مَسۡغَبَةٖ ﴿١٤﴾ يَتِيمٗا ذَا مَقۡرَبَةٍ ﴿١٥﴾ أَوۡ مِسۡكِينٗا ذَا مَتۡرَبَةٖ ﴿١٦﴾ ثُمَّ كَانَ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَتَوَاصَوۡاْ بِٱلصَّبۡرِ وَتَوَاصَوۡاْ بِٱلۡمَرۡحَمَةِ ﴿١٧﴾ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡمَيۡمَنَةِ ﴿١٨﴾ وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِنَا هُمۡ أَصۡحَٰبُ ٱلۡمَشۡـَٔمَةِ ﴿١٩﴾ عَلَيۡهِمۡ نَارٞ مُّؤۡصَدَةُۢ ﴿٢٠﴾

ترتيبها ٩١ — سُورَةُ الشَّمۡسِ — آياتها ١٥

(11) Maalif tabbattii sana ol hin baane.[11]
(12) Tabbattiin maal akka taate maaltu si beeksise?
(13) (Innis)morma gabraa /gabrittii/ bilisoomsuudha.
(14) Yookaan yeroo beelli hammaate keessa nyaachisuudha.
(15) Yatiima firummaa qabu.
(16) Yookaan hiyyeessa deegee harkaan lafa qabate.
(17) Isa ergasii isaan amananii obsa waliif dhaamanii fi rahmata waliif dhaaman irraa ta'e.
(18) Isaan sun warra mirgaati.
(19) Isaan keewwatoota keenyatti kafaran, sunniin warra bitaati.
(20) Ibidda itti cufamtuu taatetu isaan marsee jira.

---

[1] kan iimaanaa fi tawhiida Rabbii mirkaneessitee fi shakkiin tokkos itti hin makamin.
[2] Mindaa Inni siif kenne jaalachaa, Isa birattis jaalatamaa ta’aa.
[3] Garee gabroota gaggaarii kiyyaa keessa seenii isaanitti makami.
[4] Boqonnaawwan Makkatti bu’an keessatti ramadamti.
[5] Rabbiin ganda Makkaa tan kabajamtuu taaten kakate. Kunis waan isiin karaamaa qabduu fi manni Rabbii kabajamaan isii keessa jiruufi. Kana males biyya nabi Ismaa’iili fi Muhammad ta’uu wajjiin sirni hajjiis achitti raawwatama.
[6] Rabbi ganda atis isa keessa jirtu kanatti wanti kakateef si kabajuu fi sadarkaa kee guddisuufi. Ati isii keessa jiraachuun isiinis kabajaa fi ulfina guddaa argattee jirti.
[7] Abbaa fi ilmaan isaatin kakate; akka Aadamii fi sanyii ilmaan isaanii irraa argamanii fi abbaa fi ilmaan lubbu qabeeyyii biraatiin, kunis sanyii walirraa dhaluun iddoo guddaa akka qabu mul’isuu fi dandeettii, hikmaa fi beekumsa Isaatiif ragaa akka ta’uufi.
[8] Jalqaba hanga du’utti rakkoo duniyaatin, erga du’ee ammoo rakkoo qabrii fi barzakhaatiin, booda ammoo rakkoowwan aakhiraatin qabama.
[9] Rabbi qabeenya isaa san eessaa akka fidee fi maal irratti akka baase waan isa hin arginee fi isa hin gaafannes itti fakkaataa?
[10] Karaa kheeyritii fi karaa sharrii ifa isaanif godhe.
[11] Lubbuu gammachiisuu, fedha isiiti fi sheeyxaana hordofuu dhiisuu hin dandeenye.





بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَٱلشَّمْسِ وَضُحَىٰهَا ﴿١﴾ وَٱلْقَمَرِ إِذَا تَلَىٰهَا ﴿٢﴾ وَٱلنَّهَارِ إِذَا جَلَّىٰهَا ﴿٣﴾
وَٱلَّيْلِ إِذَا يَغْشَىٰهَا ﴿٤﴾ وَٱلسَّمَآءِ وَمَا بَنَىٰهَا ﴿٥﴾ وَٱلْأَرْضِ وَمَا طَحَىٰهَا
﴿٦﴾ وَنَفْسٍ وَمَا سَوَّىٰهَا ﴿٧﴾ فَأَلْهَمَهَا فُجُورَهَا وَتَقْوَىٰهَا ﴿٨﴾ قَدْ
أَفْلَحَ مَن زَكَّىٰهَا ﴿٩﴾ وَقَدْ خَابَ مَن دَسَّىٰهَا ﴿١٠﴾ كَذَّبَتْ ثَمُودُ
بِطَغْوَىٰهَآ ﴿١١﴾ إِذِ ٱنۢبَعَثَ أَشْقَىٰهَا ﴿١٢﴾ فَقَالَ لَهُمْ رَسُولُ ٱللَّهِ
نَاقَةَ ٱللَّهِ وَسُقْيَٰهَا ﴿١٣﴾ فَكَذَّبُوهُ فَعَقَرُوهَا فَدَمْدَمَ
عَلَيْهِمْ رَبُّهُم بِذَنۢبِهِمْ فَسَوَّىٰهَا ﴿١٤﴾ وَلَا يَخَافُ عُقْبَٰهَا ﴿١٥﴾

ترتيبها ٩٢ — سُورَةُ اللَّيْلِ — آياتها ٢١

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَٱلَّيْلِ إِذَا يَغْشَىٰ ﴿١﴾ وَٱلنَّهَارِ إِذَا تَجَلَّىٰ ﴿٢﴾ وَمَا خَلَقَ ٱلذَّكَرَ وَٱلْأُنثَىٰٓ ﴿٣﴾
إِنَّ سَعْيَكُمْ لَشَتَّىٰ ﴿٤﴾ فَأَمَّا مَنْ أَعْطَىٰ وَٱتَّقَىٰ ﴿٥﴾ وَصَدَّقَ بِٱلْحُسْنَىٰ ﴿٦﴾
فَسَنُيَسِّرُهُۥ لِلْيُسْرَىٰ ﴿٧﴾ وَأَمَّا مَنۢ بَخِلَ وَٱسْتَغْنَىٰ ﴿٨﴾ وَكَذَّبَ بِٱلْحُسْنَىٰ
﴿٩﴾ فَسَنُيَسِّرُهُۥ لِلْعُسْرَىٰ ﴿١٠﴾ وَمَا يُغْنِى عَنْهُ مَالُهُۥٓ إِذَا تَرَدَّىٰٓ ﴿١١﴾ إِنَّ عَلَيْنَا
لَلْهُدَىٰ ﴿١٢﴾ وَإِنَّ لَنَا لَلْءَاخِرَةَ وَٱلْأُولَىٰ ﴿١٣﴾ فَأَنذَرْتُكُمْ نَارًا تَلَظَّىٰ ﴿١٤﴾

## (BOQONNAA 91 FFAA:) SUURAA ASH-SHAMS

### (BOQONNAA ADUU)[1]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba):

(1) Aduu fi yeroo waaree isiitinan (kakadha).
(2) Ji'aanis (nankakadha), yeroo inni isii (aduu) hordofu.[2]
(3) Guyyaanis (nankakadha), yeroo inni isii (dukkanaanan halkanii) irra oolu.
(4) Halkaniinis (nankakadha); yeroo inni (dukkanaan) isii (dachii) haguugu.
(5) Samii fi waan isii ijaarenis (nankakadha).
(6) Dachii fi waan isii diriirsenis (nankakadha).
(7) Nabsee (lubbuu) fi waan isii sirreessenis (nankakadha).[3]
(8) Karaa dogoggora isiiti fi karaa sirrii isiis isii beeksise.

1 Suurawwan Makkatti bu'an keessaa takka.
2 Erga dhiyee booda jechuu dha.
3 Kan isii uume, qaama isii wal qixxeessee, ruuhii isii keessatti uume, fixraa irratti kan isii dhaabe, nabiyyiin (ﷺ): "dhalataan hundi fixraa irratti dhalata; abbaa fi haadhatu yahuudaa, ykn kiristaana, ykn majuusaa isa godha" jedhu.

(9) Dhugumatti hoffole (waan fedhu argate), namni isii (nabsee ufii) qulqulleesse.
(10) Namni (ajaja Rabbii diduun) isii xureesse ammoo, inni dhugumatti hoongaa'e.
(11) 'Samuud' (ummanni 'Saalih') daangaa darbuu isaanitiin kijibsiisanii jiru.
(12) Yeroo namni hoonga'aan isaanii (gaala Rabbii) ajjeessuf socho'e.[4]
(13) Ergamaan Rabbii (Saalih) garuu 'gaala Rabbii (dhiisaa ykn hin ajjeesinaa); dhugaatii isiitis (irraa isii hin dhoorginaa)'[5] jedheen.
(14) Isaan garuu isa ni kijibsiisan; isillee ni gorra'an. Kanaaf Gooftaan isaanii badii isaanitiin isaan balleesse; isis (dachis) wal qixxeesse.[6]
(15) Inni (Rabbiin) xumura isii hin sodaatu.[7]

## (BOQONNAA 92 FFAA:) SUURAA AL-LEEYL

### (BOQONNAA HALKANII)[8]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

(1) Halkaniinin (kakadha), yeroo inni haguugu.
(2) Guyyaadhaanis (nan kakadha), yeroo inni ifu.
(3) Isa dhiiraa fi dhalaa uumenis (nan kakadha).
(4) Dhugumatti, dalagaan keessan gara-gara.[9]
(5) Namni kennee (sadaqatee) fi Rabbiin sodaate;
(6) Kan Jannata dhugoomse;
(7) Isa nuti karaa laafaa (qajeelaa) isaaf mijeessina.[10]
(8) Nama dony'oome fi uf ga'uumsi itti dhaga'ame;
(9) Kan jannata kijibsiise;
(10) Isa nutis karaa hamaaf (gidiraa) isaaf mijeessina.
(11) Yeroo inni gara ibiddaa darbamu san qabeenyi isaa irraa isa hin duroomsu.
(12) Dhugumatti, karaa qajeelaa addeessuun nurra jira.
(13) Aalamni dhumaa (aakhiraa) fi aalamni jalqabaa (duniyaanis) keenyuma.[11]

4 Namni kana raawwate Qudaar bin Saalif jedhama.
5 Guyyaa dhugaatii gaalaa bishaan isiin dhugdu jalaa hin tuqinaa.
6 Dachii isaan irratti wal qixxeesse; biyyee jala isaan oolche.
7 Rabbiin gocha kana yeroo dalagu boodarra waatu natti dhufa jedhee wanti Inni sodaatu hin jiru.
8 Suurawwan Makkaa keessaa tun isii takka.
9 Dalagaa jannataaf hojjatamutu jira; kan ibiddaaf hojjatamutu jira.
10 Karaa kheeyrii irratti akka sadaqatu, ibaadaa Rabbii akka dalagu haala isaaf mijeessina. Keewwanni kun Abii Bakri Assiddiiq ilaalchisee bu'e, yeroo gabroota mu'uminaa jaha kan kaafiroonni waan isaan Rabbitti amananiif qofa adabaa turan bitee bilisoomseef jecha buute.
11 Wanti aakhiraa keessa jiruu fi wanti duniyaa keessa jiru hundi keenya waan ta'eef, akka feene gochuus kan danda'u numa.





(14) Ani ibidda qabsiifamaa ta'een isin akeekkachiise.
(15) Isa hoonga'aa malee eenyullee isii hin seenu.
(16) Isa kijibsiisee fi (Islaamummaarraa) gara gale.
(17) Inni Rabbiin akkaan sodaatu garuu isii (ibidda) irraa ni fagaata.[1]
(18) Inni qabeenya isaa (karaa Rabbii irratti) kennuun of-qulqulleessu.
(19) Nama tokko irrallee galanni (Rabbiin) ni'imaa isaaf kenneef isarraa barbaadu hin jiru.
(20) Fuula Gooftaa isaa kan ol-aanaa ta'ee fedhuuni malee.
(21) Dhugumatti, fuula dura inni akkaan gammaduuf jira.

## (BOQONNAA 93 FFAA:) SUURAA AD-DUHAA

### (BOQONNAA WAAREE)[2]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba):

(1) Yeroo waareetiinan (kakadha).
(2) Halkaniinis (nankakadha), yeroo inni garmalee dukkanaa'u.
(3) Gooftaan kee sin geggeessine, sin jibbines.
(4) Aalama dhufutu (aakhiratu) aalama jalqabaa (duniyaa) irra siif caala.
(5) Fuula duras Gooftaan kee siif kenna;[3] atis ni jaalatta.
(6) Inni (Rabbi) sihii 'yatiimaa' si argee ergasii (ofitti) sin dhiheessinee?
(7) Karaa dogoggoraa irratti si argees ergasii sin qajeelchinee?[4]
(8) Hiyyeessa taatee si argees ergasii sin duroomsinee?
(9) Egaa 'yatiima' hin miidhin.[5]
(10) Nama kadhatus hin dhorgatin.[6]
(11) Ni'imaa Gooftaa keetiis odeessi.[7]

[1] Alwaahidiin akka jedhanitti, 'inni Rabbiin akkaan sodaatu' kan jedhame Abuu Bakriin akka ta'an jecha warreen qur'aana hiikan hundaa ti. Keewwatattiinis kan buute isaan ilaalchisee ti. Hukmiin isii garuu hunda ilaallatti.

[2] Boqonnaawwan Makkatti bu'an keessaa isii takka. Sababaan isiin buuteef yeroo tokko nabiyyiin dhibamanii halkan lama ykn sadi salaata halkaniitif dhaabbachuu dadhaban. Intaloon takka itti dhuftee 'yaa Muhammad! sheeyxaanni kee sun si dhiise natti fakkaata, halkan lama ykn sadi sitti hin dhufne jetteen. Kanaaf Rabbi suuraa tana buuse.

[3] Duniyaatti injifannoo guddaa, aakhiratti ammoo mindaa, hawdii, ummata isaanitiif shafaa'aa gochuu, kkf.

[4] Qur'aanas ta'e shari'aa Islaamaa kan beektu hin turre, Rabbi garuu isatti si qajeelche.

[5] Yaatiima turuu kee yaadii haqa isaanii kenniif.

[6] Yoo qabaatte kenniif, yoo dhabde deebii gaariin ofirraa geggeessi.

لَا يَصْلَىٰهَآ إِلَّا ٱلْأَشْقَى ﴿١٥﴾ ٱلَّذِى كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ﴿١٦﴾ وَسَيُجَنَّبُهَا
ٱلْأَتْقَى ﴿١٧﴾ ٱلَّذِى يُؤْتِى مَالَهُۥ يَتَزَكَّىٰ ﴿١٨﴾ وَمَا لِأَحَدٍ عِندَهُۥ مِن
نِّعْمَةٍ تُجْزَىٰٓ ﴿١٩﴾ إِلَّا ٱبْتِغَآءَ وَجْهِ رَبِّهِ ٱلْأَعْلَىٰ ﴿٢٠﴾ وَلَسَوْفَ يَرْضَىٰ ﴿٢١﴾

ترتيبها ٩٣ — سُورَةُ الضُّحَىٰ — آياتها ١١

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَٱلضُّحَىٰ ﴿١﴾ وَٱلَّيْلِ إِذَا سَجَىٰ ﴿٢﴾ مَا وَدَّعَكَ رَبُّكَ وَمَا قَلَىٰ ﴿٣﴾
وَلَلْءَاخِرَةُ خَيْرٌ لَّكَ مِنَ ٱلْأُولَىٰ ﴿٤﴾ وَلَسَوْفَ يُعْطِيكَ رَبُّكَ
فَتَرْضَىٰٓ ﴿٥﴾ أَلَمْ يَجِدْكَ يَتِيمًا فَـَٔاوَىٰ ﴿٦﴾ وَوَجَدَكَ ضَآلًّا
فَهَدَىٰ ﴿٧﴾ وَوَجَدَكَ عَآئِلًا فَأَغْنَىٰ ﴿٨﴾ فَأَمَّا ٱلْيَتِيمَ فَلَا تَقْهَرْ
﴿٩﴾ وَأَمَّا ٱلسَّآئِلَ فَلَا تَنْهَرْ ﴿١٠﴾ وَأَمَّا بِنِعْمَةِ رَبِّكَ فَحَدِّثْ ﴿١١﴾

ترتيبها ٩٤ — سُورَةُ الشَّرْحِ — آياتها ٨

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

أَلَمْ نَشْرَحْ لَكَ صَدْرَكَ ﴿١﴾ وَوَضَعْنَا عَنكَ وِزْرَكَ ﴿٢﴾ ٱلَّذِىٓ
أَنقَضَ ظَهْرَكَ ﴿٣﴾ وَرَفَعْنَا لَكَ ذِكْرَكَ ﴿٤﴾ فَإِنَّ مَعَ ٱلْعُسْرِ يُسْرًا ﴿٥﴾ إِنَّ
مَعَ ٱلْعُسْرِ يُسْرًا ﴿٦﴾ فَإِذَا فَرَغْتَ فَٱنصَبْ ﴿٧﴾ وَإِلَىٰ رَبِّكَ فَٱرْغَب ﴿٨﴾

## (BOQONNAA 94 FFAA:) SUURAA ASH-SHARH

### (BOQONNAA BAL'INA ONNEE)[8]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

(1) Nuti qoma kee siif hin bal'ifnee?[9]
(2) Fe'aa keetis sirraa hin buufnee?[10]
(3) Isa dugda kee irratti ulfaate?
(4) Maqaa kee ol fuunee jirra.[11]
(5) Kanaaf, dhugumatti rakkoo wajjiin tolatu jira.
(6) Ammas rakkoo wajjin tolatu jira.
(7) Kanaafuu, yeroo raawwatte, 'ibaadaa' Rabbii irratti jabaadhu

[7] Ni'imaa Rabbii odeessuun galata galchuudha.

[8] Boqonnaawwan Makkatti bu'an keessaa isii takka.

[9] Yaa Muhammad! akka nabiyyummaa fudhattu, akka da'awaan dhaabbattuu fi wahyii tiiksitu qoma kee bal'ifne.

[10] Waan jaahiliyyaa keessatti dabarsite.

[11] Duniyaa fi aakhirattis mu'uminoonni yeroo maqaa kiyya dhayan kan keetis akka itti aansan ajajuun, azaana keessatti maqaan kee akka tuqamu gochuuni fi nagaa fi rahmanni akka irratti bu'u ajajuun zikrii kee ol isaanif kaaseera.


سُورَةُ التِّينِ

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

وَالتِّينِ وَالزَّيْتُونِ ﴿١﴾ وَطُورِ سِينِينَ ﴿٢﴾ وَهَٰذَا الْبَلَدِ الْأَمِينِ ﴿٣﴾ لَقَدْ خَلَقْنَا الْإِنسَانَ فِي أَحْسَنِ تَقْوِيمٍ ﴿٤﴾ ثُمَّ رَدَدْنَاهُ أَسْفَلَ سَافِلِينَ ﴿٥﴾ إِلَّا الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ فَلَهُمْ أَجْرٌ غَيْرُ مَمْنُونٍ ﴿٦﴾ فَمَا يُكَذِّبُكَ بَعْدُ بِالدِّينِ ﴿٧﴾ أَلَيْسَ اللَّهُ بِأَحْكَمِ الْحَاكِمِينَ ﴿٨﴾

سُورَةُ الْعَلَقِ

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

اقْرَأْ بِاسْمِ رَبِّكَ الَّذِي خَلَقَ ﴿١﴾ خَلَقَ الْإِنسَانَ مِنْ عَلَقٍ ﴿٢﴾ اقْرَأْ وَرَبُّكَ الْأَكْرَمُ ﴿٣﴾ الَّذِي عَلَّمَ بِالْقَلَمِ ﴿٤﴾ عَلَّمَ الْإِنسَانَ مَا لَمْ يَعْلَمْ ﴿٥﴾ كَلَّا إِنَّ الْإِنسَانَ لَيَطْغَىٰ ﴿٦﴾ أَن رَّآهُ اسْتَغْنَىٰ ﴿٧﴾ إِنَّ إِلَىٰ رَبِّكَ الرُّجْعَىٰ ﴿٨﴾ أَرَأَيْتَ الَّذِي يَنْهَىٰ ﴿٩﴾ عَبْدًا إِذَا صَلَّىٰ ﴿١٠﴾ أَرَأَيْتَ إِن كَانَ عَلَى الْهُدَىٰ ﴿١١﴾ أَوْ أَمَرَ بِالتَّقْوَىٰ ﴿١٢﴾ أَرَأَيْتَ إِن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ﴿١٣﴾ أَلَمْ يَعْلَم بِأَنَّ اللَّهَ يَرَىٰ ﴿١٤﴾ كَلَّا لَئِن لَّمْ يَنتَهِ لَنَسْفَعًا بِالنَّاصِيَةِ ﴿١٥﴾ نَاصِيَةٍ كَاذِبَةٍ خَاطِئَةٍ ﴿١٦﴾ فَلْيَدْعُ نَادِيَهُ ﴿١٧﴾ سَنَدْعُ الزَّبَانِيَةَ ﴿١٨﴾ كَلَّا لَا تُطِعْهُ وَاسْجُدْ وَاقْتَرِب ۩ ﴿١٩﴾

(8) Gara Gooftaa keetii qofa abdadhus.

## (BOQONNAA 95 FFAA:) SUURAA AT-TIIN

### (BOQONNAA BALASII)[1]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

(1) Muka abshookaa (shookaa) fi zeeytuunaanis (nankakadha).
(2) Gaara Siinaa'inis (kakadha).
(3) Magaala tasgabbooftuu taateenis (Makkaanis nankakadha).
(4) Dhugumatti, Nuti ilma namaa dhaaba (qaama) bareedaa ta'erratti isa Uumne.
(5) Ergasii iddoo hundarra gadi aanaa ta'etti gadi isa deebifne.
(6) Isaan amananii fi waan gaarii dalagan malee; Isaan kanaaf mindaa addaan hin cinnetu (Jannatatu) jira.
(7) Kanaaf yaa ilma namaa maaltu guyyaa murtii (qiyaamaa) kanatti si kijibsiise?
(8) Rabbiin irra caalaa warra haqa muteessuu miti jettumoo?!

[1] Boqonnaawwan Makkatti bu'an keessatti ramadamti.

## (BOQONNAA 96 FFAA:) SUURAA AL-ALAQ

### (BOQONNAA DHIIGA ITITEE)[2]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

(1) Qara'i (dubbisi), maqaa Gooftaa kee Isa uumeetiin.
(2) (Isa) ilma namaa dhiiga ititaa irraa uume.
(3) Qara'I, Gooftaan kees akkaan arjaa dha.
(4) Inni qalamaan (barreessaan) barsiise.
(5) (Inni) ilma namaa waan inni hin beekne barsiise.
(6) Lakkisaa; dhugumatti, ilmi namaa daangaa darba.
(7) Waan (Rabbirraa qabeenyaa fi humna isaatiin) akka of ga'e se'uuf.
(8) Dhugumatti, deebiin (waan hundaa) garuma Gooftaa keetiiti.
(9) (Yaa Muhammad!) isa garbicha Rabbii dhorgu sana arginee?[3]
(10) Kan gabricha yeroo inni sagadu (dhorgu).[4]
(11) (Yaa kaafirticha!) yoo inni (Muhammad) karaa qajeelaa irra jiraate maal beekta?
(12) Yookaan yoo inni sodaa Rabbiititti ajaje?
(13) (Yaa Muhammad!) yoo inni (Abuu Jahl) kijibsiise fi (Iimaana irraa) gara gale maal beekta?
(14) Rabbiin (waan hunda) akka argu hin beekuu?
(15) Lakkisaa, yoo inni (Abuu Jahl) dhiisuu baate, nuti mataa (sammuu) isaa irra isa qabna.
(16) Sammuu sobduu, cubbamtuu taate.
(17) Mee yaa'ii (deggartoota) isaa haa waammatu.
(18) Nutimmoo waardiyyoota (maleeykota) waamna.
(19) Lakkisaa; (Yaa Muhammad!) isaaf tole hin jedhin; (Rabbiifis) sujuuda godhi, gara Rabbii keetti dhihaadhu.

[2] Suuraan tun isii jalqaba Makkaatti buute. Ergaan isii guddaan dubbisuu fi barachuun barbaachisaa akka ta'an cimsitee ibsiti.
[3] Inni dhoorgu kun Abuu Jahli.
[4] Gabrichi salaatarraa dhoorgamummoo nabi Muhammadi (ﷺ).







## (BOQONNAA 97 FFAA:) SUURAA AL-QADR

### (BOQONNAA MURTEE)

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

(1) Nuti halkan murtii keessa isa (qur'aana) buufne.

(2) Halkan murtii maal akka ta'e maaltu si beeksise?

(3) Halkan murtii ji'oota kuma irra caalti.[1]

(4) Maleeykonnii fi Hafuurichi (Jibriil) isii keessa hayyama Gooftaa isaanitiin ajaja hunda irraa (qabatanii) bu'u.

(5) Isiin (halkan murtii) hanga ifti barii (fajriin) ba'utti nagaa taati (sheyxaanni isii keessatti sharrii (miidhaa) dalaguu hin danda'u).

## (BOQONNAA 98 FFAA:) SUURAA AL-BAYYINAA

### (BOQONNAA RAGAA IFA BA'AA)

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

(1) Isaan kafaran, kan warraa kitaabni kennamee[2] fi mushrikootarraa ta'an, hanga ragaan ifa ba'aan isaanitti dhufutti (kufrii) kan dhiisan hin turre.

(2) Ergamaa Rabbirraa ta'e, kan barreeffamoota qulqulluu dubbisu.

(3) Isii keessa kitaabota[3] qaqqajeeloo ta'antu jira.

(4) Warri kitaabni kennameefis erga ragaan ifa ta'e isaanif dhufe booda malee (san dura) addaan hin foo'amne.

(5) Akka Rabbiin gabbaran, akka amantii Isaaf qulqulleessanii fi waan biraa gabbaruu irraa fagaatan, akka salaatan dhaabatanii fi 'zakaa' kennaniif malee isaan hin ajajamne. Amantiin qajeelaanis isuma kana.

(6) Dhugumatti, isaan kafaran kan warra kitaabni kennamee fi mushrikoota irraa ta'an, ibidda jahannam seenanii isii keessa yeroo hunda turu. Isaan sunniin uumamoota sharrii (miidhaati).

سُورَةُ القَدۡرِ (آياتها ٥ — ترتيبها ٩٧)

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

إِنَّآ أَنزَلۡنَٰهُ فِي لَيۡلَةِ ٱلۡقَدۡرِ ١ وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا لَيۡلَةُ ٱلۡقَدۡرِ ٢
لَيۡلَةُ ٱلۡقَدۡرِ خَيۡرٞ مِّنۡ أَلۡفِ شَهۡرٖ ٣ تَنَزَّلُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ وَٱلرُّوحُ
فِيهَا بِإِذۡنِ رَبِّهِم مِّن كُلِّ أَمۡرٖ ٤ سَلَٰمٌ هِيَ حَتَّىٰ مَطۡلَعِ ٱلۡفَجۡرِ ٥

سُورَةُ البَيِّنَةِ (آياتها ٨ — ترتيبها ٩٨)

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

لَمۡ يَكُنِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ وَٱلۡمُشۡرِكِينَ مُنفَكِّينَ
حَتَّىٰ تَأۡتِيَهُمُ ٱلۡبَيِّنَةُ ١ رَسُولٞ مِّنَ ٱللَّهِ يَتۡلُواْ صُحُفٗا مُّطَهَّرَةٗ ٢
فِيهَا كُتُبٞ قَيِّمَةٞ ٣ وَمَا تَفَرَّقَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ إِلَّا مِنۢ
بَعۡدِ مَا جَآءَتۡهُمُ ٱلۡبَيِّنَةُ ٤ وَمَآ أُمِرُوٓاْ إِلَّا لِيَعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مُخۡلِصِينَ
لَهُ ٱلدِّينَ حُنَفَآءَ وَيُقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُؤۡتُواْ ٱلزَّكَوٰةَۚ وَذَٰلِكَ دِينُ
ٱلۡقَيِّمَةِ ٥ إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ وَٱلۡمُشۡرِكِينَ
فِي نَارِ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَآۚ أُوْلَٰٓئِكَ هُمۡ شَرُّ ٱلۡبَرِيَّةِ ٦ إِنَّ
ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ أُوْلَٰٓئِكَ هُمۡ خَيۡرُ ٱلۡبَرِيَّةِ ٧

(7) Isaan amananii fi dalagaalee gaggaarii hojjatan, isaan sunniin uumamtoota caalmaa qabanu.

(8) Mindaan isaan Gooftaa isaanii biraa qaban jannata laggeen isii jala yaa'u; yeroo hunda isii keessa jiraatu. Rabbiin isaan irraa jaalateera; isaanis Isarraa jaalataniiru. Kun nama Gooftaa isaa sodaatuufi.

---

[1] Kana jechuun ibaadan halkan sana keessa hojjatamu ibaadaa ji'oota kumaa yookaan kan waggoota 83 fi ji'a afur hojjatamu irra caalmaa qaba jechuu dha

[2] Isaan kiristaanotaa fi yahuudota.

[3] Keewwatoota fi ahkaamota isaan keessatti katabamantu jira.

جَزَآؤُهُمۡ عِندَ رَبِّهِمۡ جَنَّٰتُ عَدۡنٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدٗاۖ رَّضِيَ ٱللَّهُ عَنۡهُمۡ وَرَضُواْ عَنۡهُۚ ذَٰلِكَ لِمَنۡ خَشِيَ رَبَّهُۥ ﴿٨﴾

سُورَةُ الزَّلۡزَلَةِ — ترتيبها ٩٩ — آياتها ٨

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

إِذَا زُلۡزِلَتِ ٱلۡأَرۡضُ زِلۡزَالَهَا ﴿١﴾ وَأَخۡرَجَتِ ٱلۡأَرۡضُ أَثۡقَالَهَا ﴿٢﴾ وَقَالَ ٱلۡإِنسَٰنُ مَا لَهَا ﴿٣﴾ يَوۡمَئِذٖ تُحَدِّثُ أَخۡبَارَهَا ﴿٤﴾ بِأَنَّ رَبَّكَ أَوۡحَىٰ لَهَا ﴿٥﴾ يَوۡمَئِذٖ يَصۡدُرُ ٱلنَّاسُ أَشۡتَاتٗا لِّيُرَوۡاْ أَعۡمَٰلَهُمۡ ﴿٦﴾ فَمَن يَعۡمَلۡ مِثۡقَالَ ذَرَّةٍ خَيۡرٗا يَرَهُۥ ﴿٧﴾ وَمَن يَعۡمَلۡ مِثۡقَالَ ذَرَّةٖ شَرّٗا يَرَهُۥ ﴿٨﴾

سُورَةُ العَادِيَاتِ — ترتيبها ١٠٠ — آياتها ١١

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَٱلۡعَٰدِيَٰتِ ضَبۡحٗا ﴿١﴾ فَٱلۡمُورِيَٰتِ قَدۡحٗا ﴿٢﴾ فَٱلۡمُغِيرَٰتِ صُبۡحٗا ﴿٣﴾ فَأَثَرۡنَ بِهِۦ نَقۡعٗا ﴿٤﴾ فَوَسَطۡنَ بِهِۦ جَمۡعًا ﴿٥﴾ إِنَّ ٱلۡإِنسَٰنَ لِرَبِّهِۦ لَكَنُودٞ ﴿٦﴾ وَإِنَّهُۥ عَلَىٰ ذَٰلِكَ لَشَهِيدٞ ﴿٧﴾ وَإِنَّهُۥ لِحُبِّ ٱلۡخَيۡرِ لَشَدِيدٌ ﴿٨﴾ ۞ أَفَلَا يَعۡلَمُ إِذَا بُعۡثِرَ مَا فِي ٱلۡقُبُورِ ﴿٩﴾

## (BOQONNAA 99 FFAA:) SUURAA AZ-ZALZALAh

### (BOQONNAA SOCHII LAFAA)[1]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

1. Yeroo dachiin sochii isii (cimaa) sochoote.
2. (Yeroo) dachiin ba'aa isii of keessaa baafte.[2]
3. Ilmi namaas (yeroo sana) "maal taate" jedha.
4. Guyyaa sana oduu isii (hunda) ni odeessiti.
5. Waan Gooftaan kee isii beeksiseef.
6. Guyyaa sana namoonni hojii isaanii agarsiifamuuf jecha garee gareen addaan bittinnaa'anii gara fuula duraa deemu.
7. Namni hanga hoodaa tokko waan gaarii hojjate, sanuma argata.
8. Namni hanga hoodaa tokkoo badii (sharrii) hojjetes, sanuma argata.

## (BOQONNAA 100 FFAA:) SUURAA AL-AADI -YAAT

### (BOQONNAA GGULUFTOOTAA)[3]

Maqaa Rabbii Arrahmaan Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

1. Harganaa guluftootaanin (kakadha),
2. Kan qaanqee ibiddaa facaasaniin,
3. Kan barraaqaan weerara adeemsisaniin,
4. Kan dhukkee akka duumessaatti kaasaniin,
5. Kan gidduu seenuun walitti makamaniin,
6. Ilmi namaa Gooftaa isaatiif galata galchuu dida.
7. Innis kanarratti ragaa ba'a.
8. Inni jaalala kheeyrii (qabeenyaa keessatti) akkaan cimaadha.
9. wantoonni qabrii keessa jiran (hundi) akka kaafaman hin beekuu?!
10. Wantoonni onneewwan keessa jiranis ifa akka ta'an (hin beekuu)?
11. Gooftaan isaanii guyyaa sana akkaan beeka.

---

1 Suuraa An-Nisaa'ii booda suuraa Al-Hadiid dura lak. 94ffaa irratti Makkaatti buute. Waa'ee qiyaamaa irraa haasofti. Lafti akka sochootu, albuudaa fi namni isii keessatti awwaalames akka ba'u, namni waan tasa isa mudateen akka rifatu, kkf ibsiti.

2 Waan garaa isii keessa jiru kan akka waan du'ee isii keessatti awwaalameti fi waan isii irratti dalagamee hunda. Namni du'e kan dachiin isaan baaftu afuuffaa lammaffaa irratti.

3 Suuraa Al-Asrii booda suuraa Al-Kawsar dura lak. 14ffaa irratti buute. Irra hedduun ulamootaa Makkaatti buute yoo jedhan gariin Madiinaatti buute jedhu. Ragaanis kan caalaa deeggaru isa lammaffaa kana.





## (BOQONNAA 101 FFAA:) SUURAA AL-QAARI'AA

**(BOQONNAA QOQQOTTUU)[1]**

Maqaa Rabbii Arrahmaan Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

(1) Qoqqottuudhaanin (kakadha).
(2) Qoqqottuun maali?
(3) Qoqqottuun maal akka taate maaltu si beeksise?
(4) Guyyaa ilmi namaa akka awwaannisa bittinnaa'ee ta'u.
(5) Gaarreenis akka suufa hiddamee ykn firiin keessaa guuramee ta'u.
(6) Namni (guyyaa sana) madaalliin isaa ulfaate,
(7) Inni jireenya jaallatamaa keessa jira.
(8) Namni (guyyaa sana) madaalliin isaa salpatemmoo,
(9) Teesson (qubannaan) isaa 'haawiyaa' dha.
(10) Isiin (haawiyaan) maal akka taate maaltu si beeksise?
(11) Ibidda garmalee gubduu fi laboobduu dha.

## (BOQONNAA 102 FFAA:) SUURAA AT-TAKAASUR

**(BOQONNAA BAAY'ISUU KEESSATTI WAL DORGOMUU)[2]**

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

(1) (Qabeenya) heddummeeffachuun ykn guddifachuun (aakhiraa irraa) isin dageera.
(2) Hanga Qabrii daawwattanitti (duutanii qabrii seentanitti).
(3) Lakkisaa, gara fuul-duraatti beekuuf jirtu.
(4) Ammas lakkisaa, gara fuul-duraatti beekuuf jirtu.

1 Suuraa qureeyshi booda suuraa Al-Qiyaamaah dura lak. 30ffaa irratti Makkatti buute. Ulfina adaba ibidda jahannam ibsuun jalqabdee ilmi namaa fi jinnoonnis yeroo sana maal akka ta'an addeessiti. Suuraan kun akkaan kan nama rifachiiftu waan taateef, guyyaa tokko Umar ibn Abdul Aziiz isii dhaga'anii 'guyyaa ilmi namaa akka awwaannisa bittinnaa'ee ta'uu fi gaarrinis akka suufa firiin keessaa guuramee ta'an sana maaltu nuuf mala' jechuun hanga of wallaalanitti boohaa akka bulan ni dubbatama.

2 Hayyuulee baay'een Makkaatti buute jedhu. Warri Madiinaatti buute jedhanis jiru. Namoota duniyaa fi sanyiin wal dorgomuun dirqama isaanii ba'uu irraa dhorgan komattee boodden isaaniis maal akka ta'e ibsiti. Qananii Rabbii namaaf kenne irraallee gaafatamni akka jiru addeessiti. Gabaasni qabrii qur'aanaan suuraa kana qofa keessatti ibsame.



وَحُصِّلَ مَا فِي ٱلصُّدُورِ ﴿١٠﴾ إِنَّ رَبَّهُم بِهِمۡ يَوۡمَئِذٖ لَّخَبِيرُۢ ﴿١١﴾

سُورَةُ القَارِعَةِ

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

ٱلۡقَارِعَةُ ﴿١﴾ مَا ٱلۡقَارِعَةُ ﴿٢﴾ وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلۡقَارِعَةُ ﴿٣﴾ يَوۡمَ يَكُونُ ٱلنَّاسُ كَٱلۡفَرَاشِ ٱلۡمَبۡثُوثِ ﴿٤﴾ وَتَكُونُ ٱلۡجِبَالُ كَٱلۡعِهۡنِ ٱلۡمَنفُوشِ ﴿٥﴾ فَأَمَّا مَن ثَقُلَتۡ مَوَٰزِينُهُۥ ﴿٦﴾ فَهُوَ فِي عِيشَةٖ رَّاضِيَةٖ ﴿٧﴾ وَأَمَّا مَنۡ خَفَّتۡ مَوَٰزِينُهُۥ ﴿٨﴾ فَأُمُّهُۥ هَاوِيَةٞ ﴿٩﴾ وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا هِيَهۡ ﴿١٠﴾ نَارٌ حَامِيَةُۢ ﴿١١﴾

سُورَةُ التَّكَاثُرِ

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

أَلۡهَىٰكُمُ ٱلتَّكَاثُرُ ﴿١﴾ حَتَّىٰ زُرۡتُمُ ٱلۡمَقَابِرَ ﴿٢﴾ كَلَّا سَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ﴿٣﴾ ثُمَّ كَلَّا سَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ﴿٤﴾ كَلَّا لَوۡ تَعۡلَمُونَ عِلۡمَ ٱلۡيَقِينِ ﴿٥﴾ لَتَرَوُنَّ ٱلۡجَحِيمَ ﴿٦﴾ ثُمَّ لَتَرَوُنَّهَا عَيۡنَ ٱلۡيَقِينِ ﴿٧﴾ ثُمَّ لَتُسۡـَٔلُنَّ يَوۡمَئِذٍ عَنِ ٱلنَّعِيمِ ﴿٨﴾

(5) Lakkisaa; odoo beekumsa 'yaqiinaa' beektanii (silaa gocha kana irraa ni gabaabbattu).
(6) Dhugumatti, ibidda laboobaa (jahiim) ni argitu.
(7) Ergasii argaa 'yaqiina' ta'e isii (jahiimin) argitu.
(8) Ergasii ammoo guyyaa san (guyyaa qiyaamaa) qananiiwwan irraa gaafatamtu.

## (BOQONNAA 103 FFAA:) SUURAA AL-ASR

**(BOQONNAA YEROO)[3]**

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

(1) Yeroonin (kakadhaa).
(2) Ilmi namaa dhugumaan hongoo keessa jira.

3 Suuraa Al-Inshiraah booda suuraa Al-Aadiyaat dura lakkoofsa 13ffaa irratti Makkaatti buute. Rabbi yeroon kakachuun Isaa ulfina yeroon qabu mul'isa. Muqaatil hiikni 'Al-Asrii' "yeroo saga daAsrii jechuu dha" jedhu.








(3) Isaan amanan, kan wantoota gaggaarii dalagan, kan haqa waliif dhaamanii fi obsa waliif dhaaman malee.

## (BOQONNAA 104 FFAA:) SUURAA AL-HUMAZAAH

### (BOQONNAA HAMATAA)[1]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

(1) Yaa Badii namoota (namatti) qishnanii fi hamatan hundaaf qophaa'e.
(2) Isa qabeenya walitti qabee lakkaa'u.
(3) Waan qabeenyi yeroo hunda isa jiraachisu kan itti fakkaatu.
(4) Dhimmichi akkas miti, ibidda liqimsituu taate keessatti darbama.
(5) Ibiddi liqimsituun maal akka taate maaltu si beeksise?
(6) Ibidda Rabbii qabsiifamtuu.
(7) Isii onneewwan bibbiinxitee seentu.

1 Suuraa Al-Huxamaah jedhamuunis ni beekamti. Namoota ifattis ta'ee dhoksaan hamachuu fi xiqqeessuu irraa akeekkachiifti.

(8) Isiin isaan (kaafiroota) irratti cufamtuu dha.
(9) Utubaawwan diriirfamaa ta'an keessatti.

## (BOQONNAA 105 FFAA:) SUURAA AL-FIIL

### (BOQONNAA ARBAA)[2]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

(1) (Yaa Nabi Muhammad!) Akka Gooftaan kee 'warra arbaa' sanatti dalage hin arginee?[3]
(2) Inni (Rabbiin) dhara ykn mala isaan yaadan jalaa hin balleessinee?[4]
(3) Shimbirroo garee gareen isaan irratti hin erginee?!
(4) Kan cirracha hooddamaa isaanitti darbatan.
(5) Ergasii citaa horiin nyaatee mar'umaan keessa darbee garaa isaa keessaa bahee isaan fakkeesse.

## (BOQONNAA 106 FFAA:) SUURAA QUREE-YSH

### (BOQONNAA QUREEYSHOTAA)[5]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

(1) Boohartii Qureeyshonni booharan.
(2) Daldala karaa dheeraa kan bonaa fi ganna akka aadaa godhatan waan taasifneef.
(3) Galata kanaatiif, isaan Gooftaa mana kanaa (ka'abaa kanaa) haa gabbaran.
(4) Isa beela irraa isaan nyachisee fi sodaa irraa nagaa isaan baase.

## (BOQONNAA 107 FFAA:) SUURAA AL-MAA'UUN

### (BOQONNAA MIIYA WALIRRAA ERGIFACHUU)[6]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

(1) Isa jiraachuu herregaa fi mindaa kijibsiisu argitee?

2 Suuraa Makkaa yoo taatu, suuraa "Alamtaraa" jedhamtees beekamti.
3 Warri arbaa kiristaanota habashaa kan Yamaniin bulchaa turan yoo ta'u, achirraa ka'abaa diiguuf gara Makkaa deemanii turan. Yeroo isaan achitti dhihaatan Rabbi simbirroowwan keewwata tana keessatti ibsaman itti ergee isaan balleesse. Kun kan ta'e ergamuu nabiyyii dura waggaa afurtama irratti ture. Namoonni waan sana argan kan bara nabiyyii jiranis turaniiru.
4 Karoora ka'abaa diiguu kan qabatanii ba'an.
5 Boqonnaawwan Makkaa keessaa tokko.
6 Boqonnaawwan Makkaa keessaa isii tokko.





(2) Innis isa gara jabeenyaan 'yatiima' (ijoollee abbaan irraa du'e) haqa isaanii irraa dhiibu.
(3) Kan miskiinota (hiyyeeyyii) nyaachisuu irrattis (namoota) hin kakaafne.
(4) Yaa badii warreen sagadanii!
(5) Isaan akka warreen salaata isaanii irraanfatanii (dagatanii).
(6) Isaan warreen argisiifachuuf dalaganii.
(7) Kan meeshaa mana keessaa (kan akka soogiddaa, shukkaraa, bishaanii,...) olla dhorgatan.

## (BOQONNAA 108 FFAA:) SUURAA AL-KAWSAR

**(BOQONNAA KOWSAR)**[1]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

(1) (Yaa Nabi Muhammad!) Nuti dhugumatti 'Al-Kawsar'[2] siif kenninee jirra.
(2) Kanaafuu, Gooftaa keetiif sagadi, (Isuma qofaaf) gorra'is.[3]
(3) Dhugumatti, namni si jibbu isatu sanyiin isaa kutamaa dha.[4]

## (BOQONNAA 109 FFAA:) SUURAA KAAFIRUUN

**(BOQONNAA KAAFIROOTAA)**[5]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

(1) Jedhi (Yaa Muhammad!):- 'Yaa warra Rabbitti kafartan![6]
(2) Ani waan isin gabbartan hin gabbaru.
(3) Isinis waan ani gabbaru kan gabbartan miti.
(4) Anis waan isin gabbaraa jirtan kanin gabbaru miti.



(5) Isinis waan ani gabbaru kan gabbartan miti.[7]
(6) Isiniif amantii keessantu isiniif jira, anaafis amantii kiyyatu naa jira.'[8]

## (BOQONNAA 110 FFAA:) SUURAA AN-NASR

**(BOQONNAA TUMSAA)**[9]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

(1) Yeroo tumsi Rabbiitii fi banamiinsi (Makkaa) dhufe.

---

1 Boqonnaawwan Makkaa keessaa tokko.
2 "Kawsar" laga jannata keessa jiru kan Rabbiin kabajaaf nabi Muhammadii fi uumata isaanitiif taasise.
3 Namoonni wantoota Rabbiin ala ta'aniif sagadaa fi gorra'aa waan turaniif, Rabbiin nabiyyii Isaa sagadaa fi gorraasuun isaanii Isa qofaaf akka ta'u ajaje. Akka Qataada fi Axaa'i fi Ikrimaan jedhanitti kunniin salaata iidaatii fi gorraasa udhihiyyaati.
4 Namni si jibbu isatu erga du'ee booda maqaan isaa hin kaane jechuu dha. 'Abtar' jechuun nama dhiiraa kan ilma hin qabne jechuu dha. Nabiyyii (ﷺ) jalaa ilmi duunaan namtichi mushrikaa tokko inni "abtar" (ilma dhabeessa) ta'eera nabiyyiin jennaan suuraan kun buute.
5 Suuraawwan Makkaa keessaa tokko yoo taatu suuraa Al-Maa'uunitti aanun suuraa Al-Fiil booda lakk. 18ffaa irratti buute.
6 Suuraan tun sababaan isiin buuteef kuffaarotatu nabiyyiin (ﷺ) "waggaa tokko ati gooftota keenya gabbari; nutis waggaa tokko Gooftaa kee siif gabbarraa" jechuun gaafatan. Kanaaf Rabbiin "taabotoota isin gabbartan hin gabbaru" deebii jedhu isaaniif kenni jechuun itti buuse.
7 Irra deddeebi'uun dhimmicha jabeessuu fi hawwii kaafiraa abdii murachiisuuf akka ta'e ibsameera.
8 Akkuma isin amantii keessan jaallattan, anis amantii kiyya nan jaalladha. Amantiin keessan Rabbii wajjin wantoota biraa gabbaruu dha.
9 Suuraawwan Madiinaa gaggabaaboo keessaa isii tokko. suuraa "At-Tawdii'i" jedhamuunis ni waamamti. Ibni Abbaas akkana jedhu: Suuraan An-Nasri buunan ergamaan Rabbii (ﷺ) "lubbuun tiyya duuti tiyya dhihaachuu natti beeksifte" jedhu. Suuraa Tawbaa booda lak. 114ffaa irratti buute.



2 Namootas garee gareen ta'anii amantii Rabbii keessa kan seenan yoo argite.
3 Faaruudhaan Gooftaa kee qulqulleessi, araaramas Isa kadhu. Dhugumatti, Inni namaaf araaramaa dha.

## SUURAA AL-MASAD
(BOQONNAA 111 FFAA:)

### (BOQONNAA LABOOBUU)[1]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

1 Harki Abuu Lahab lamaan badan (hongaa'an), (innis) bade (hongaa'e).[2]
2 Qabeenyi isaati fi wanti inni horates (ijoolleen isaas) homaa isa hin duroomsine.
3 Ibidda arraba laboobaa ta'e qabdu keessa seena.
4 Niitiin isaa kan baadhattuu qoraanii taates (isaa wajjin ibidda seenti).[3]
5 Morma isiitti haada (funyoo) fooyamaa (ibidda) irraa ta'etu hidhama.

## SUURAA AL-IKHILAAS
(BOQONNAA 112 FFAA:)

### (BOQONNAA QULQULLINAA)[4]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

1 Jedhi (Yaa Nabi Muhammad!):- 'Inni Rabbi tokkicha.
2 Rabbii irkoo waan hundaati.[5]
3 Inni hin dhalchines, hin dhalannes.[6]
4 Waan Isa fakkaatu (hiriyyaa) tokkollee hin qabu.[7]

---

1 Makkaatti buute. Suuraa Faatihaa booda suuraa At-Takwiir dura lak. 6ffaa irratti buute. Seenaa abbeeraa nabiyyii kan maqaan isaa Abdul Uzzaa ykn Abuu Lahab jedhamuu odeessiti. Qabeenyi fi kabajaan isaa ibidda jahannamaa jalaa akka isa hin baafne, niitiin isaa tan Ummu Jamiil jedhamtus qoraan ibiddaa akka taatu odeessiti.

2 Abuu Lahab abbeeraa nabiyyii yoo ta'u maqaan isaa Abdul Uzzaa jedhama.

3 Niitiin Abuu Lahab Ummu Jamiil binti Harb yoo jedhamtu obboleettii Abuu Sufyaan turte. Qoree fi gufuuwwan adda addaa karaa nabiyyii irratti halkaniin gatuun isaan rakkisaa turte.

4 Boqonnaa Makkatti buute. Suuraa An-Naas booda fi suuraa An-Najmi dura lak. 22ffaa irratti buute. Boqonnaan tun maqaa hedduu akka qabdu gabaafameera. Sababaan isiin buuteef nabi Muhammad (ﷺ) waa'ee Rabbii irraa gaafatamaa waan turaniif, Rabbiin haala guutuu ta'e akka qabu, uumama irraa wanti Inni barbaadu akka hin jirree fi uumamni garuu Isarraa kan barbaadan akka ta'an warra waa'ee Rabbii irraa gaafataniif akka ibsaniif jecha itti buute.

5 Jechi Arabiffaa kan "Assamad" jedhu hiikaa hedduu qaba. Rabbiin Gooftaa irkoo waan hundaa ta'e kan homaattuu hin haajomnee fi wanti hundi garuu Isatti haajomu akka ta'e ibsa.

6 Keewwanni kun mushrikoota Arabaa 'maleeykonni ilntallan Rabbii ti' waan jedhaniif, yahuudonnis 'Uzair ilma Rabbii ti' waan jedhaniif, kiristaanonnis 'Al-Masiih ilma Rabbii ti' waan jedhaniif Rabbiin jarreen kijibsiisuun deebii isaaniif ittiin kenne.

7 Sababaa suuran tun buutef ilaalchisee gabaasonni lama jiru: a) mushrikoonni gariin nabiyyiin (ﷺ) Rabbi maleeykota ifa irraa, Aadamiim biyyee irraa, ibliisiin ibidda irraa, samii aara irraa, dachii hoomacha bishaanii irraa akka uume nuuf himtee jirta. 'Gooftan kee garuu maal irraa uumame? jedhanii waan gaafataniifi. b) Akka warri biraa jedhanitti ammoo yahuudonni gariin Ka'ab bin Ashirafiin durfamuun gara nabiyyii dhufanii waan arginu kana hunda Rabbitu uume. Rabbiin garuu maaltu uume? jedhanii isaan gaafannaan nabiyyiin dallanan. Kanaaf Jibriil bu'ee isaan tasgabbeessuun deebii gaaffii isaaniis itti hime. Yaadni lammaffaa kun garuu suurattiin Madiinaatti buute jechuu kenna. Nabiyyiin (ﷺ) suuraa kana sagada sunnaa subhii, maghriibaa, xawaafaa fi witrii irratti yeroo hedduu





## (BOQONNAA 113 FFAA:) SUURAA AL-FALAQ

### (BOQONNAA MUQUQQULAMAA)[1]

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

1 (Yaa Nabi Muhammad!):- 'Gooftaa al-falaqittin[2] maganfadha jedhi.
2 Hamtuu Inni (Rabbiin) uume (hunda) irraa,
3 Hamtuu dukkana halkanii irraallee; yeroo dukkanti isaa cimu,
4 Hamtuu dubartoota (raagan) kan jirbii guduunfamaatti tuttufan (biifan) irraayis,[3]
5 Hamtuu nama waanyuu irraayis, yeroo inni waanyu.[4]

## (BOQONNAA 114 FFAA:) SUURAA AN-NAAS

### (BOQONNAA NAMOOTAA)

Maqaa Rabbii Arrahmaan, Arrahiim ta'eenin (jalqaba)

1 Jedhi (Yaa Muhammad-SAW!):- 'Gooftaa[5] namootaattin maganfadha.



2 Mootii namaatti,
3 Ilaahii[6] (Gooftaa) gabbaramaa namaatti,
4 Hamtuu hasaasaa dhufee dhabamuurraa,
5 Isa lapheewwan namootaa keessatti hasaasu,
6 Kan jinnootaa fi ilma namaa irraa.[7]

---

qara'aa akka turan hadiisota baay'ee keessatti gabaafameera. Muslimoonnis sunnaa kana hojiirra oolchuu qabu.
Qabxii ijoo argannu: 1) Rabbiin (ﷻ) maqoota fi haallin Isaatin beekuu akka qabnu; 2) Tokkumma Rabbiitii fi nabiyyummaa Muhammad mirkaneessuu akka qabnu; 3) Rabbiin ilma, niitii, hiriyyaa Isa fakkaatu fi kkf qaba jechuun haasaa hundee hin qabne akka ta'e; 4) Rabbiin (ﷻ) Gooftaa kophaa Isaa gabbaramuu qabu akka ta'ee fi eenyullee taaytaa Isaa kana dhiibuu akka hin dandeenye onneen itti amanuu fi beekuu akka qabnu nu hubachiifti.

1 Boqonnaawwan Makkaa keessaa tokko. Isii fi suuraan 114ffaa walitti suuraa "mu'awwazateeyn" jedhamuunis ni beekamu. Lamaanuu suuraa Al-Fiil booda lak. 20ffaa fi 21ffaa irratti Makkaatti al tokko bu'an. Nabi Muhammad (ﷺ) morteewwan namaa fi jinnii, dukkana halkanii hamaa fi dhara halkan keessa namatti dhufu irraa akka ittiin eegaman ajajamaniiru.

2 Hiikni isaa 'bariisaa' ykn 'barraaqa' jechuu dha. 'Uumama' jechuu dha warri jedhanis jiru.

3 Wanti gocha mortummaa kana keessatti dubartoonni qofti ibsamaniif waan baay'inaan kan isa hojjatan dubartoota ta'aniifi.

4 Qabxilee ijoo keewwata kana irraa argannu keessaa: 1)Ilmi namaa waan ofirraa deebisuu hin dandeenye hunda irraa Rabbitti maganfachuu akka qabu; 2)Raaga fi mortee kamiifillee jedhanii jibrii fi haada irratti tufuun dhoorgamaa akka ta'e; 3)Waanyoon dhukkuba hamaa hawaasaa akka ta'e; 4)Nabiyyiin (ﷺ) morteen fafalli akka itti hojjatamee ture; 5)Yeroo qur'aanaan waldhaanan garuu tufuun akka ta'u hadiisa Aa'ishaa keessatti gabaafameera. 6)Wantoota badaa ykn gadhees kan uume Rabbiin akka ta'e hubannna.

5. "Rabbi" jechuun qindeessaa dhimma uumamaa, bulchaa to'ataa jechuu dha.

6 ."Ilaah" jechuun Gooftaa haqaan gabbaramuu qabu jechuu dha.

7 Sheeyxaanni jinni, namaa fi ibliis qoma namaa keessa seenuun namatti hasaasu. Ibni Abbaas akkana jedhu: "Dhalataan tokkos onnee isaa irra waswaas jiraatu malee hin dhalatu. Yeroo inni Rabbiin faarse, ni baqata, yeroo inni dhiise itti hasaasa."

Suurawwan sadan dhuma qur'aanaa jiran kanneen nabiyyiin (ﷺ) yeroo rafuuf ka'an qara'uun ganaa harka lamaan isaanii irratti tif tif jechuun fuulaa fi qaama isaanii kan dhaqqaban hunda ittiin haxaa'aa akka turan Bukhaarii keessatti gabaafameera. Salaatota fardii shanan boodas qara'aa akka turan Abuu Daawuudi fi Nasaa'in gabaasaniiru.





# QABXIILEE JIREENYA HAWAASA MUSLIMAA KEESSATTI BARBAACHISAN

**1 Muslimni Amantii Isaa Eessaa Fudhata?** Kitaaba Rabbii (ﷻ) fi Hadiisota qulqulluu kan nabiyyii Isaa (ﷺ) irraa fudhata. Rasuullimmoo ofirraa fuudhanii hin haasa'an, "**wahyii itti buufamu qofa dabarsu malee**." Akki sahaabotaa fi salafoonni dabran gaggaariin itti hubatanis akkuma kana ture.

**2 Yeroo Wal Dhabnu akkam goona?** Gara shari'aa (haniif) ta'eetti deebina. Isaan buluu jechuun kitaaba Rabbiitii fi sunnaa nabiyyiitiin buluudha. Rabbiin (ﷻ) akkana jedha:- ***(Dhimma wayii keessatti yoo wal dhabdan gara Rabbii fi ergamaa Isaa deebisaa)***. Nabiyyiinis (ﷺ) akkana jedhu:- "Waa lama kan yoo ittiin bultan hin jallanne isinii dhiiseera; isaanis kitaaba Rabbiitii fi sunnaa (hadiisa) nabiyyiiti." (Almuwaxxa')

**3 Gareen guyyaa qiyaamaa milkooftu isii kami?** Ergamaan Rabbii (ﷺ) akkana jedhu:- "ummanni kiyya garee torbaatamii sadiitti qoodamti, garee tokko malee hunduu ibidda seenu. Yaa ergamaa Rabbii! isiin sun tami? jedhaniin. 'Warra karaa anaa fi sahaabonni kiyya irra jiran qabatan' jechuun deebisan." (Ahmadii fi tirmiizii) Karaan haqaa isa nabiyyii (ﷺ) fi sahaabonni isaanii irra turani. Kanaaf, yoo milkaa'u fi hojiin kee akka fudhatama argatu feete isaan hordofuu fi "bid'aa" ykn waan isaan irraa hin mirkanaa'in hordofuu irraa fagaachuu qabda.

**4 Ulaagaaleen Fudhatama Argachuu Hojii Gaarii Maal Fa'a?** Ulaagaaleen kunniin (1)Rabbii fi tawhiida Isaatti amanuu: mushrika irraa hojiin hin qeebalamu. (2)Ikhilaasa (Rabbiif qofa qulqulleessuu): hojichaan fuula Rabbii qofa barbaaduu. (3) Nabiyyii hordofuu: akkaataa isaanirraa dhufeen hojjechuu fi karaa Inni ajajeen ala Rabbiin gabbaruudhabuudha. Waan dubbatame lamaan keessaa tokko yoo dhabame hojichi fudhatama hin qabaatu. Rabbiin (ﷻ) akkana jedha:- ***(Gara waan isaan (kufriin) dalaganii dhaquudhaan ergasii dikee bittinnaaye isa taasifna)***.

**5 Sadarkaawwan Amantii Islaamaa Hangami?** Sadarkaawwan amantii islaamaa sadihi:-isaanis Islaamummaa, Iimaanaa fi Ihsaana jedhamu.

**6 Islaamummaan Maali? Utubaaleen Isaahoo Hangam?** Islaamummaan Rabbi tokkichatti harka kennachuu, ajaja Isaa raawwachuu keessatti qajeelfama Isaa hordofuu, akkasumas shirkii fi warra shirkii hojjeturraa qulqullaa'uudha. **Utubaaleen isaa shani**:- Nabiyyii (ﷺ) hadiisa isaanii kana keessatti akkana jedhu: "*Amantiin Islaamaa waa shanirratti ijaarame: Rabbiin malee gooftaan haqaan gabbaramuu qabu kan biraa akka hin jirree fi Muhammad ergamaa Isaa ta'uu isaanii ragaa bahuu, sagadaan dhaabbachuu, zakaa kennuu, hajjii gochuu fi ramadaana soomuudha*" **(Bukhaarii fi Muslimtu gabaase)**

**7 Iimaanni maali? Utubaaleen Isaahoo Hangami?** Iimaanni yaada qalbiiti, jecha arrabaati, dalagaa qaamaati, ajaja Rabbii raawwachuudhaan ni dabala, cubbuu hojjechuudhaanimmoo ni hirdhata. Rabbi (ﷻ) akkana jedha:- ***(Akka iimaana isaaniirratti iimaana dabalataniif...)*** Ergamaan Rabbiis (ﷺ) akkana jedhu:- *"Iimaanni damee torbaatamii wahitti qoodama, irra caalaan isaa jecha 'Laa ilaaha illallaah' jedhu yoo ta'u irra xiqqaan isaammoo waan nama rakkisu karaarraa kaasuudha. Saalfiinis damee iimaanaarraa isa tokko."* **(Muslimtu gabaase)** Rabbi(ﷻ) akkana jedha:- ***(hojii gaggaariin hojii gaggadhee ni dhabamsiisa)***.





Utubaawwan iimaanaa jaha. Nabiyyiin (ﷺ) hadiisa isaanii keessatti akkana jechuun ibsaniiru:- *"Rabbitti amanuu, maleeykota Isaattis, kitaabota Isaattis, ergamtoota Isaattis, guyyaa maayessaattis, waan namarra ga'u hundas (qadaras) - toltuus ta'e hamtuu – itti amanuu keeti."* **(Bukhaariitu gabaase)**

**8 Hiikni "Laa Ilaaha Illallaah" Maali?** Ibaadaa waan Rabbiin ala ta'eef gochuu dhiisanii Rabbii tokkichaaf ta'uu akka qabu mirkaneessuudha.

**9 Rabbi (ﷻ) Nu Waliin Jiraa?** Eeyye, Rabbiin beekumsa Isaatiin, dhageettii Isaatiin, argaa Isaatiin, eegumsa Isaatiin, hunda marsuu Isaatiin, dandeettii Isaatiin, fedhii Isaatiin nu waliin jira. Qaamaan garuu qaamolee uumamaatti hin makamu. Uumama irraa wanti beekumsa Isaa qabus hin jiru.

**10 Rabbiin (ﷻ) Ijaan arguu ni dandeenyaa?** Rabbiin duniyaarratti akka hin mul'anne muslimoonni walii galanii jiru. Aakhiraatti garuu mu'uminoonni oobdii "mahishar" irrattii fi jannata keessatti Rabbiin ni argu. Rabbiin (ﷻ) akkana jedha:- ***(Fuuli garii guyyaa sana ni ifu, gara Gooftaa isaaniis daaw'attoota ta'u).***

**11 -Faayidaan Maqootaa fi Sifatoota Rabbii Beekuun Qabu Maali?** Wanti Rabbiin jalqaba uumama Isaa irratti dirqama godhe Isa beekuudha. Ilmi namaas yoo Isa beeke, ibaadaa haqaa kan Isaaf malu Isa gabbara. Rabbiin (ﷻ) akkana jedha: ***(beeki, Rabbiin malee gooftaan hin jiru, cubbuu keetiif araarama kadhu)***. Rabbiin abbaa rahmata bal'aa ta'uu ibsuun Isaa akka Isa kajeellu, abbaa qabaa cimaa ta'uu ibsuun Isaammoo akka Isa sodaannu nu taasisa. Kan ni'imaan nama qananiisu Isa qofa akka ta'e ibsuun Isaa ammoo akka Isa galateeffannu nu taasisa.

**Maqaa fi sifata Isaatiin Rabbiin gabbaruu jechuun**:- beekumsa isaanii qabaachuu, hiika isaanii beekuu fi itti dalaguudha. Maqootaa fi sifatoota Rabbii keessaa kan gabrichi tokko tokko ittiin kabajamutu jiru. Isaanis akka beekumsaa fi rahmataa qabaachuu, haqaa dalaguu fi kkf. Isaan keessaa waan gabrichi yoo ittiin moggaafame arrabsamutu jira. Isaanis akka gooftummaa, caccabsummaa, boonaa fi kkf. Gabrichaaf sifatoota irratti galateeffatamuu fi itti ajajamutu jira. Isaanis akka gabrummaa, hiyyummaa, fedha qabaachuu, xiqqeenya, kadhaa fi kkf. Gooftaan garuu isaan kanaan ibsamuun dhorgamaadha. Uumamni Rabbiin biratti irra jaalatamu isa waan Inni jaallatuun ibsame yoo ta'u, inni Rabbiin biratti irra jibbamummoo isa waan Inni jibbuun ibsame.

**12 Maqaalee Rabbii gaggaariin maalfaadhaa?** Rabbiin (ﷻ) akkana jedha:- ***(Rabbiif maqoota babbareedaa ta'antu jiraa, maqaa isaatiin Isa kadhaa).*** Ergamaan Rabbii (ﷺ) akkana jechuun isaanii mirkanaayeera:- *"Rabbiin maqoota sagaltamii sagal, dhibba jechuu tokko hirdhuu, qaba. Namni isaan lakkaa'e (qomaan jedhe) jannata galeera."* **(Bukhaari fi Muslim)** Isaan lakkaa'uu (Ihsaa'a) kan jedhamu: **(1)** lafziin isaanii qara'uu fi lakkaa'uu; **(2)** hiikkaa isaanitii fi ergaa isaanii hubatanii itti amanuudha. Fkn. "Alhakiim" yoo jedhu dhimma isaa hunda Rabbitti kennuu qaba; hundi isaa murtii fi beekumsa Isaa jala kan jiru waan ta'eef jechuudha. "Alqudduus" yeroo jedhu Rabbiin hirdhina hunda irraa qulqulluu akka ta'e hubachuu qabna. **(3)** Isaaniin Rabbiin kadhachuudha kunis bifa lama qaba: **a)** du'aa'ii galataa fi ibaadaa **b)** du'aa'ii fedhaa fi kadhaa ti.

**Namni keewwatoota qur'aanatii fi sunnaa (hadiisota) qulqulluu ta'an hordofe, hunda isaanii walitti qabachuu danda'a. Isaanis:-**

| Afaan oromootiin | Hiika isaa |
|---|---|
| Allaah الله | Gooftaa ibaadaa hundaa haqa godhatu |
| 1 Arrahmaan الرحمن | Duniyaarratti Hundaafuu kan Rahmata Godhu,maqaan kun isa malee waan biraa itiin moggaasuun hin ta'u |
| 2 Arrahiim الرحيم | Akkuma duniyaarratti karaa haqaatti isaan qajeelche Aakhirattis Mu'uminoota Qofaaf Rahmata kan Godhu |
| 3 Alafuwwu العفوّ | **Irra dabraa:** garbichi tokko akka adabamuu qabu utuu beekuu kan dhiiseefii irra darbu jechuudha. |
| 4 Alghafuuru الغفور | **Araaramaa :** kan badii namaarratti utuu nama hinsaaxilin namaa dhiisu jechuudha. |
| 5 Alghaffaaru الغَفَّار | Kan utuu gabrichi akkaan balleessuu innimmoo Akkaan Araaramuuf jechuudha. |
| 6 Arra'uufu الرؤوف | **Abbaa Rahmata Guddaa;** kan uumama isaa hundaaf rahmata oolu. |
| 7 Alhaliimu الْحَليم | **Akkaan Obsaa;** kan nama adabuutti hin ariifanne jechuudha |
| 8 Attawaabu التّواب | **Dhiifama Godhaa;** kan gabroottan isaa akka dhiifama isa kadhatan taasisu. |
| 9 Assittiiru السِّتّير | **Haguugaa;** kan gabricha isaa hin saaxillee fi kan gabrichi isaa akka of hin saaxille barbaadu |
| 10 Alghaniyyu الْغَنى | **Dureessa:** kan uumama isaatti tasuma hin dhimmamne |
| 11 Alkariimu الْكَريم | **Arjaa:** kan kenni isaa hedduu abbaa fedheef waan fedhe kadhaanis ta'e kadhaan maleetti kan kennu |
| 12 Al'akramu الأكْرَم | **Akkaan Arjaa :** kennuu keessatti kan dikkaa ga'e |
| 13 Alwahhaabu الْوَهّاب | Irra Badhaasaa/Qananiisaa dugda baasuun maleetti kan kennuufii sababaan malee kan arjoomu |
| 14 Aljawaadu الْجَواد | Irra Arjaa kan kenni isaa baay'achuu keessatti hammana hin jedhamne |
| 15 Alwaduudu الْوَدود | **Jaallatamaa:** kan gabroottan isaa gaggaarii jaallatee namas jaallisee isaan gammachiisu |
| 16 Almu'uxii الْمُعطى | **Kennaa:** kan uumama isaa keessa abbaa fedheef waan fedhe kennu |
| 17 Alwaasi'u الْواسع | **Abbaa Bal'inaa:** kan guddinni isaa, mootummaan isaatiifi Rahmatni isaa bal'aa ta'e. |
| 18 Almuhsinu الْمحسن | **Tola-Oolaa:** kan ofii isaatiifi haalli isaa hundi guutuu fi gaarii ta'e |
| 19 Arraaziqu الرَّازق | **Kennaa Rizqii :** kan uumama hundaaf rizqii qoodee akka isaaniif malutti kennuuf |
| 20 Arrazzaaqu الرَّزَّاق | **Akkaan Hiraa:** kan utuu isaan itti balleessanii waan isaan barbaachiisu kennuuf |
| 21 Allaxiifu اللَطيف | **Hunda beekaa :** kan waan dhokataa hunda beekuu fi kan waa isa jalaa hin dhokanne |





| | |
|---|---|
| 22 Alkhabiiru الْخَبِيرُ | **Keessa Beekaa :** kan beekumsi isaa waa hunda marsee jiru |
| 23 Alfattaahu الْفَتَّاحُ | **Kan Banu/ Injifachiisu:** kan dilbii qabeenya isaa abbaa fedhee banee mootummaas ta'ee qabeenya harka abbaa fedhee kaa'u. |
| 24 Al'aliimu الْعَلِيمُ | **Irra Beekaa:** kan keessaa fi duuba waa hundaa, wan darbeef waan sichi dhufu kan beeku |
| 25 Albarru البَرُّ | **Akkaan Tola-Oolaa:** qananiin isaa lakkoofsa hin qabneefi kan wareegni isaa dhugaa ta'e |
| 26 Alhakiimu الْحَكِيمُ | **Beekaa Murtii:** kan waan hundaa bakka isaaf malu kaa'u. |
| 27 Alhakamu الْحَكَمُ | **Haqa Murteessaa:** kan haqaan murteessuufi akka namni ittiin murteeffatuuf jecha kitaaba haqaa kan buuse |
| 28 Ashaakiru الشَّاكِرُ | **Galateeffataa:** nama isa galatoomfatu kan faarsuufi waan xiqqoo hojjetan kan namaa qeebalu. |
| 29 Ashakuuru الشَّكُورُ | **Galateeffama:** kan hojii gabricha isaa baayiseefi mindaa isaa dabaluuf |
| 30 Aljamiilu الْجَمِيلُ | **Miidhagaa:** Innis ,maqaan isaatiifi haalli isaa bareedaa kan ta'e |
| 31 Almajiidu الْمَجِيدُ | **Ulfaataa:** samii keessattis dachiirratti kan kabajamuuf ol'ta'iinsi kan isaaf malu. |
| 32 Alwaliyyu الْوَلِيُّ | **Jaalallee Hundaa:** kan dhimma gabricha isaa raawwateefi gargaaru. |
| 33 Alhamiidu الْحَمِيدُ | **Galatoomfatamaa :** kan maqaa isaatiinis ta'e,haala isaa akkasumas hojii isaarratti galatoomfatamaa kan ta'e |
| 34 Almawlaa الْمَوْلَى | Jaalallee/Gargaaraa : gooftaa, mootii, akkasumas kan gabroottan isaa gargaaru. |
| 35 Annasiiru النَّصِيرُ | **Tumsaa:** kan nama inni tumseef wanti mo'atu hin jirre. |
| 36 Assamii'u السَّمِيعُ | **Dhaga'aa:** dhaga'aa icitiis ta'e sagaleen kamiyyuu kan isa jalaa hin dhokanne. |
| 37 Albasiiru الْبَصِيرُ | **Argaa:** kan argaan isaa waan hunda wal ga'eefi waa tokkollee isa jalaa dhokachuu hin dandeenye. |
| 38 Ashahiidu الشَّهِيدُ | **Hordofaa/Ragaa :** kan uumama isaa to'atuufi tokkichummaa isaa akkasumas haqaan murteessuurratti kan ragaa ofii bahee warra itti amaneef ragaa bahu. |
| 39 Arraqiibu الرَّقِيبُ | **Hordofaa Hundaa:** kan haala hunda gabrootaa kan to'atu. |
| 40 Arrafiiqu الرَّفِيْقُ | **Gara-Laafaa:** suuta jechuu kan jaallatuufi kan gabroottan isaatti laaffisuu jaallatu. |
| 41 Alqariibu الْقَرِيبُ | **Dhihoo Hundaa:** arshii isaarra jiraachuu waajin beekumsa isaatiifi dandeettii isaatiin uumama isaatti dhihookan ta'e. |
| 42 Almujiibu الْمُجِيبُ | **Owwaataa:** kan nama isa kadhateef kadhaa isaa dhagaheefii waan fedhii isaatii kennuuf. |
| 43 Almuqiitu الْمُقِيتُ | Uumaa fi Raabsaa Yeroo fi Soorataa |
| 44 Alhasiibu الْحَسِيبُ | **Akkaan Herregaa:** kan waan gabrooti isaa barbaadan guutee waan isaan duniyaatti hojjetan aakhiraatti isaaniif kennu. |
| 45 Almu'uminu الْمُؤْمِنُ | **Dhugoomsaa:** kan ergamtoota isaatii ragaa bahee dhugoosuufi kan duniyaattis ta'e aakhiraatti nagaa buusu. |

| 46 Almannaanu الْمَنَّانُ | **Badhaasaa:** kan tolli isaa guddaa, kan qananiin isaa bal'aa ,kan kenni isaa baay'ee. |
|---|---|
| 47 Axxayyibu الطَّيِّبُ | **Gaarii:** kan hiruu hundarraa qulqulluu ta'eefi kan waan gaarii hundaan guutuu ta'e. |
| 48 Ashaafii الشَّافِي | **Fayyisaa:** dhukkuba qalbiis ta'e kan qaamaa kan fayyisu. |
| 49 Alhafiizu الْحَفِيظُ | **Tiksaa:** kan gabroottan isaa eegu. |
| 50 Alwakiilu الْوَكِيلُ | **Irkoo Hundaa:** kan addunyaan kun hundi uumuufi sirreesuu keessattis ta'e waan hojjetaniifi waan barbaadan keessatti isatti hirkatan. |
| 51 Alkhallaaqu الْخَلَّاقُ | **Irra Caalaa Uumaa Waa Hundaa :** duras kan uumeefi gara fuul duraatti kan uumu. |
| 52 Alkhaaliqu الْخَالِقُ | **Uumaa:** kan utuu wahirraa hin ilaalin jalqabee uume. |
| 53 Albaari'u الْبَارِئُ | **Haaraa Argamsiisaa:** kan waan ofii uumee argamsiise kana ifatti baase. |
| 54 Almusawwiru الْمُصَوِّرُ | Suuraa fedhe irratti uumaa |
| 55 Arrabbu الرَّبُّ | Guddisaa/Horataa Waa Hundaa |
| 56 Alaziimu الْعَظِيمُ | Ulfaataa/Guddaa/ kan maqaan isaas ta'e innis kabajamaa ta'e. |
| 57 Alqaahiru الْقَاهِرُ | **Injifataa:** kan wanti isa malee jiru hundi isaaf gadi jedhuufi kan waa hundi isa jalatti bulu. |
| 58 Alqahhaaru الْقَهَّارُ | |
| 59 Almuheeyminu الْمُهَيْمِنُ | Eegaa waa hundaa kan ta'eefi kan to'atu jechuudha. |
| 60 Alaziizu الْعَزِيزُ | **Injifataa:** kan waa hunda ijifatuufi kan wanti tokkollee eeyyama isaa malee hin sochoone jechuudha. |
| 61 Aljabbaaru الْجَبَّارُ | **Abbaa humna Cimaa:** kan waan fedhe bakkaan gahuu danda'uufi kan uumamni hundi isaaf gadi jedhuufi kan waa hundi harka isaa kajeelu. |
| 62 Almutakabbiru الْمُتَكَبِّرُ | **Boonaa:** kan hir'inaa fi waan isaa hin malle hundarraa, akkasumas gabroottan miidhuu irraa kan ol'ta'eefi warra boonuu gadi qabee kan xiqqeessu jechuudha. |
| 63 Alkabiiru الْكَبِيرُ | **Guddaa:** ofii isaatiifis ta'e maqaa isaatiinis guddaa kan waa hunda caaluu fi wanti itti qixxaa'u kan hin jirre. |
| 64 Alhayiyyu الْحَيِيُّ | **Saalfataa:** saalfii isaaf malu kan saalfatu, nama isa kadhate kan harka duwwaa hin deebifne. |
| 65 Alhayyu الْحَيُّ | **Jiraataa:** kan jireenyi isaa guutuu ta'ee fi asirraa jalqabee asitti dhumaa hin qabne. |
| 66 Alqayyuumu الْقَيُّومُ | **Of-Ga'aa:** kan waan ofii gochuu barbaadu keessatti waan tokkotti hin haajomne, kan wanti samii fi dachii keessa jirummoo isatti haajoman |
| 67 Alwaarisu الْوَارِثُ | **Dhaalaa:** kan erga wanti hundumtuu dhumee inni qofti hafee wanti inni duniyaa kanarratti namatti kenne harka isaatti deebi'u jechuudha. |





| Maqaa | Hiika |
|---|---|
| 68 Addayyaanu الدَّيَّانُ | **Kan Jazaa Deebisu:** kan uumamni hundi gara isaatti deebfamee mindaa waan isaan dalaganii, yoo gaarii ta'e bay'isee, yoo gadhee ta'emmoo akkumasaatti mindaa kennuuf ykn araaramuuf. |
| 69 Almaliku المَلِكُ<br>70 Almaaliku المَالِكُ<br>71 Almaliiku المَلِيكُ | **Mootii:** kan ajajuu fi dhowwuun harka isaa jiru akkasumas waan uume akka barbaade gochuu kan danda'u.duniyaas ta'e aakhiraanis kan mootummaa isaa jala jiru jechuudha. |
| 72 Assubbuuhu السُبُّوحُ | **Hunda caalaa Qulqulluu:** kan hir'ina hundarraa qulqullaa'e. |
| 73 Alquddusu القُدُّوسُ | **Qulqulluu:** kara hundaan qulqulluu fi guutuu kan ta'e. |
| 74 Assalaamu السَّلامُ | **Naga-qabeessa:** innis nagaadha, maqaan isaas nagaadha,hojiin isaas nagaadha,nageenyi duniyaa fi aakhiraatti argamus isumarraati. |
| 75 Alhaqqu الحَقُّ | **Dhugaa:** inni haqaan gabbaramaa ta'uu isaa keessatti tokkichummaa isaa keessatti dhugaadha. |
| 76 Almubiinu المُبِيْنُ | **Ifa Baasaa:** inni ifa galaa waa'een isaa beekamaa ta'ee, kan waa hunda gabroottan isaatiif ifa galchuudha. |
| 77 Alqawiyyu القَوِيُّ | **Jabaa:** kan dandeettii kana hin jedhamneefi fedhii guutuu ta'e qabu. |
| 78 Almatiinu المَتِيْنُ | **Daran Cimaa:** kan dandeettii cimaa qabuufi waan hojjetu keessatti rakkinni isa hin mudanne. |
| 79 Alqaadiru القَادِرُ | **Hunda Danda'aa** — kan wanti isa dadhabsiisu hin jirree fi inni kan dandeettii namaaf kennu |
| 80 Alqadiiru القَدِيْرُ | **Danda'aa** |
| 81 Almuqtadiru المُقْتَدِرُ | **Abbaa Dandeettii** |
| 82 Al'aliyyu العَلِيُّ<br>83 Al'a'alaa الأَعْلَى | **Hundaa Ol kan ta'e :** dandeettiidhaanis ta'e humnaanis waanuma hundaanuu kan hundaa ol ta'e jechuudha. |
| 84 Almuta'aalu المُتَعَالُ | **Ol'ta'aa:** kan olta'iinsa isaatiin wanti qixxaa'u hin jirre |
| 85 Almuqaddimu المُقَدِّمُ | **Dursaa:** kan uumama isaa keessaa akka isaaf malutti kan fedhe dura buusu jechuudha. |
| 86 Almu'akhiru المُؤَخِّرُ | **Tursiisaa:** kan waan fedhe dura buusee waan fedhemmoo booda aansu, akkasumas kan adaba isaanirraa tursiisu jechuudha. |
| 87 Almusa'iru المُسَعِّرُ | **Gatii Kennaa:** gatii wantoota adda addaa kan dabalchiisuufi kan hir'isiisu jechuudha. |
| 88 Alqaabidu القَابِضُ | **Qabataa rizqii:** kan rizqiis ta'e lubbuu ilmaan namaa of biratti qabu jechuudha. |
| 89 Albaasixu البَاسِطُ | **Bal'isaa rizqii:** kan gabroottan isaa keessaa abbaa barbaadeef rizqii bal'isu, warri badii hojjetanimmoo akka gara isaa deebi'aniif harka isaa kan bal'isuuf. |
| 90 Alawwalu الأَوَّلُ | **Isa Duraa/Jalqabaa :** isa dura kan wanti tokkollee hin jirre, asirra jalqaba jechuun kan hin danda'amneedha. |

| | |
|---|---|
| 91 Alaakhiru الآخِرُ | **Isa Maayii/Boodaa:** kan isa booda wanti tokkoyyuu hin hafne,wanti jiru hundi dhumee inni qofti kan hafu jechuudha, akkasumas jireenyi isaa dhuma qaba kan hin jedhamne. |
| 92 Azzaahiru الظَّاهِرُ | **Mul'ataa:** kara hundaan kan waan hundatti marsee jiruuf kan waa hunda of jalatti bulchu jechuudha. |
| 93 Albaaxinu الْبَاطِنُ | **Dhokataa:** kan utuu uumamatti dhihaatee jiruu uumamni isaa addunyaa kanarratti isa arguu hin dandeenye. |
| 94 Alwitru الوِتْرُ | **Qara:** inni tokkicha kan wanti itti qixxaa'u hin jirre. |
| 95 Assayyidu السَّيِّدُ | **Gooftaa Hundaa:** inni gooftaa waa hundaati uumamni isaa hundi gabroottan isaati. |
| 96 Assamadu الصَّمَدُ | **Irkoo Hundaa:** kan uumamni hundi itti haajomuufi kan isa kadhatanii dhimma isaanii itti dhiheeffatan. |
| 97 Alwaahidu الوَاحِدُ<br>98 Al'ahadu الأَحَدُ | **Tokkicha:** {kan waan gaariidhaan guutamuu keessatti Tokkicha:} tokkichoome,wanti isatti fakkaatu hin jiru akkuma wanti gabbaramuu haqa godhatu isa malee hinjirre jechuudha. |
| 99 Al'ilaahu الإِلَهُ | **Gabbaramaa:** kan dhugaadhaan gabbaramuu isa malee kan hin jirreefi wanti isa malee jiru kamiyyuu gabbaramuu hin qabu jechuudha. |

**13 Maqootaa fi Ibsa-maqaalee Rabbii gidduu Adda Addummaa Maaltu Jira?** Maqaalee fi sifoota Rabbii ittiin maganfachuu fi ittiin kakachuun ga'uu keessatti waluma fakkaatu. Garuu adda addummas qabu. Isaanis:- 1ffaa. Maqoota Isaatiin malee ibsa-maqaalee Isaatiin maqaa moggaafachuun hin ga'u. Fkn. "Abdul Kariim" jedhanii maqaa moggaasuun yoo hayyamamu, "Abdul Karam" jedhanii moggaasuun garuu hin ta'u. Gara biraatiin maqaa Rabbiitiin kadhachuun ni ta'a, ibsa-maqaa isaatiin kadhachuun garuu hin ta'u. Fkn. "yaa Kariim!" jedhnii kadhachuun yoo hayyamamu "yaa Karamullaah" jedhanii kadhachuun hin hayyamamu. 2ffaa. Ibsi-maqaa isaa kan maddu maqoota Rabbii irraayi. Fkn. Ibsi-maqaa "Rahmataa" maqaa "Arrahmaan" jedhu irraa madda. Sifoota Isaa irraa garuu maqaan hin maddu. Fkn. Sifa "Istiwaa'aa" (ol-ta'uu) irraa maqaan "Mustawii" jedhu hin argamne. 3ffaa. Hojiiwwan Rabbii irraa maqoonni hin argaman; yoo qur'aana fi hadiisan mirkanaaye malee. Fkn. "Alghadab" (Dallansuu) irraa fudhannee maqaan Rabbii tokko "Alghaadib" (Dallanaa) jechuu hin dandeenyu. Sifatoonni Isaa garuu hojiiwwan Isaa irraa madduu ni danda'u. Fkn. sifa "Alghadab" jedhu Rabbiif ni mirkaneessina, waan "dallansuun" hojii Isaa irraa ta'eef.

**14 Maleeykotatti Amanuu Jechuun Maal jechuudha?** Jiraachuu isaanii jala muranii fudhachuudha. Rabbiin (ﷻ) akka Isa gabbaranii fi ajaja Isaa raawwataniif jecha isaan uume. ***(Gabroota kabajamoo dha; jecha takkaanillee Isa dura hin darban; isaan ajaja Isaatiindalagu)***.

**Isaanitti amanuun qabxiilee kanatti aanan qabata:- (1)**Jiraachuu isaanii amanuu **(2)** Isaan keessaa warra maqaa isaanii beeknu kan akka Jibriil itti amanuu **(3)** Haala isaanii irraa waan beeknutti amanuu; fkn. Akka uumamni isaanii guddaa ta'uu **(4)** Hojii isaanii kan adda isaan godhu irraa waan beeknutti amanuu.

**15 Qur'aanni Maali?** Qur'aanni jecha Rabbii (ﷻ) kan isa qara'uun ibaada ti. Isa irraa dhufe, garuma isaatti deebi'as. Rabbiin qubee fi sagaleenis ufii





dubbate. Jibriil (عليه السلام) Isarraadhaga'ee nabi Muhammaditti (ﷺ) fide. Kitaabban samii bu'an hundi jecha Rabbiiti.

**16 Qur'aana Qofarratti hundoofnee Sunnaa Nabiyyichaa (ﷺ) Irraa Duroomuu ni Dandeenyaa?** Kun hin danda'amu. Waan Rabbiin sunnaatti dalaguu nu ajajeef. Innis jecha Isaa kan ***"waan ergamaan kiyya isinitti fide fudhaa, waan inni irraa isin dhorgerraa fagaadhaa"*** jedhu keessatti kana nu ajaje. Sunnaan kan dhufte qur'aana hiikuu qofaafi. Isaan malee tokko tokkoon waa'ee amantii kan akka sagadaa hin beekamu. Ergamaan Rabbii (ﷺ) akkana jedhu:- *"Dhaga'aa! Ani kitaabni naaf kennameera; fakkaatan isaas waliin naaf kennameera. Dhaga'aa! namichi quufaan boraatitti (makaddatti) irkatee fi 'qur'aana kana qofa qabadhaa, waan isa keessatti halaala ta'ee argitan halaala godhaa, waan isa keessatti haraama ta'ee argitan haraama godhaa' jedhu ni dhufa. Innis sunnaa diduuf akkas godha."* **(Abuu Daawud)**

**17 Hiikni Ergamtoota Rabbiitti Amanuu jechuu Maali?** Kun Rabbiin ummata hunda keessaa ergamtoota isaan irraa ta'an kan gara Rabbii tokkicha gabbarutti, akkasumas waan Rabbiin malee gabbaramutti mormuutti isaan waaman akka erge, jala muranii amanuudha. Isaan hunduu warra dhugaa dubbatan, kan dhugo'oomfamuus qabanu. Gara karaa sirrii qajeelchitoota, kabajamtoota, Rabbiif ajajamtoota, Isa sodaattota, amanamtoota, qajeelchitoota, qajeelfamtoota. Isaan ergaa isaaniis geessaniiru. Isaan irra caalaa uumamaa ti. Yeroo dhalatan irraa kaasee hanga du'anitti Rabbitti waa qindeessuurraa qulqulluudha.

**18 Guyyaa Qiyaamaa Araara gosa meeqatu Jira?** Bifti isaanii hedduudha. Guddoon isii "**Ashafaa'atul Uzmaa**" (shafaa'aa guddoo) jedhamti. Isiinis dirree qiyaamaa irratti erga ilmi namaa waggoota kuma shantama murtii eeggachaadhaabbatee booda argamti. Araara kana kan kadhatan nabi Muhammadiin (ﷺ) yoo ta'an, Gooftaa isaanii bira deemuun akka gidduu namaatti murtii kennu kadhatu. Isiin tun shafaa'aa Nabi Muhammad (ﷺ)qofaan raawwatamtuudha. Isiin "maqaamul mahmuud" (iddoo dhaabbii faarfamaa) achitti waadaa isaaniif galame sana. **2ffaa:** Shafaa'aa balbala jannataa bansiisuti. Namni jalqaba balbala isii bansiisus nabiyyii keenya Muhammadiin(ﷺ) yoo ta'an, ummatoota irraas jalqaba kan seenu ummata isaaniiti. **3ffaa:** Shafaa'aa ummata gara ibiddaa akka deeman itti murtaa'e akka achi hin seenne taasifamu. **4ffaa:** shafaa'aa mulimoota cubbuu dalaganii ibidda seenan akka achii ba'aniif godhamu. **5ffaa:** shafaa'aa warra jannataa akka sadarkaan isaanii ol fuudhamu godhamu. **6ffaa:** shafaa'aa akka herrega malee jannata seenan tuuta gara garaatif godhamu. **7ffaa:** shafaa'aa garii kuffaaratiif adabni akka laafu godhamu; kun nabiyyii keenya qofaaf hayyamame; abbeeraa isaanii Abuu Xaalibiif azaabni akka salphatuuf gochuuf. **8ffaa:** Rabbiin rahmata Isaatiinnamoota tawhiida irratti du'an heddu shafaa'aa nama tokkootin ala baasuudha. Lakkofsa isaanii Rabbiin malee kan beeku hin jiru. Rabbiin rahmata ufiitin jannata isaan galcha.

**19 Nama Lubbuun Jirurraa Gargaarsa kadhachuun ykn Shafaa'aa Barbaaduun ni ta'aa?** Eeyye ni ta'a. Heerri Islaamaa nama biraa gargaaruu

irratti nu kakaasa. Rabbiin (ﷻ) akkana jedha:- ***(waan gaarii hojjechuu fi sodaa Rabbiirratti wal gargaaraa)***. Nabiyyiinis (ﷺ) akkana jedhu:- *"Rabbiin gabricha tokko hanga inni obboleessa isaa gargaaruu irra jirutti isa gargaara."* **(Muslim)** Shafaa'aan sadarkaan isaa guddaadha. Hiikni isaas jaarsummaa gidduu seenuu jechuudha. Rabbiin (ﷻ) akkana jedha:- ***(nama shafaa'aa gaarii jaarsummaa seene isii irraa qoodni isaaf ta'a).*** Nabiyyiinis (ﷺ) akkana jedhu:- *"jaarsummaa seenaa ni mindeeffamtuu."* **(Bukhaarii)**
**Kunis ulaagaalee qaba:- (1)** Gargaarsi ykn shafaa'aan barbaadamu nama lubbuun jiru irraa ta'uu qaba. Nama du'e irraa barbaadun du'aa'ii (kadhaa) jedhama. Namni du'e ammoo du'aa'ii hin dhaga'u. Rabbiin (ﷻ) akkana jedha:- *(yoo isaan waammattan (kadhattan) du'aa'ii (waamicha) keessan hin dhaga'an, utuudhaga'aniillee isiniif hin owwaatan).* Kanaaf, akkamitti du'aa irraa du'aa'in barbaadama? Namni du'eyyuu du'aa'ii nama lubbuun jiruu barbaada. Du'a isaatiindalagaan isaa citee jira; yoo waan du'aa'i fi waan biraatin isa ga'u ta'e malee. Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu:- *"yeroo ilmi Aadam du'u dalagaan isaa ni cita; waan sadi malee: sadaqaa addaan hin cinne, ykn beekumsa itti fayyadamamu, ykn ilma gaarii isaaf kadhatu."* **(Muslim)** **(2)** Qooqa ittiin haasa'u beekuu. **(3)**Wanti barbaadamu dhihoo (achi) jiraachuu qaba. **(4)** Waan danda'amu irratti ta'uu qaba. **(5)** Dhimma duniyaa irratti ta'uu qaba. **(6)** Waan miidhaa hin qabnee fi hayyamamaa irratti ta'uu qaba.
**20 Tawassulli bakka Meeqatti Qoodama?** Bakka Lamatti qoodama.
Inni **1ffaa:** Isa Hayyamamaa yoo ta'u, innis sadihitti qoodama:- **(1)** maqoota fi sifaatota Isaatiingara Rabbiitti dhihaachuu, **(2)** Hojiiwwan gaarii tokko tokkoon tawassula gochuu, fkn. Akka seenaa namoonni holqaa sadan raawwatan. **(3)** Du'aa'ii muslima gaarii lubbuun jiru, bakkatti argamuu fi du'aa'in isaa fudhatama qabaachuu danda'a jedhamee kan yaadamuun gara Rabbiitti dhihaachuu, Inni **2ffaa:** Isa Dhorgamaa yoo ta'u, innis lamatti qoodama: **(1)** Sadarkaa (kabajaa) nabiyyiitiin ykn waliyyiitiin Rabbiin kadhachuu, akka "yaa Allaah! kabajaa nabiyyii keetiin ykn kabajaa Huseeniinin si kadha" jechuu. Dhugumatti, sadarkaan nabiyyii Rabbiin biratti guddaadha, sadarkaan waliyyootaas akkasuma. Ta'us sahaabonni kheeyrii irratti eenyunillee caalaa sardaman qabriin nabiyyii achii isaan keessa jiraachuu wajjin yeroo hongeen ykn gogiinsi bu'e kamiyyuu kabajaa ykn sadarkaa nabiyyichaatiin tawassula godhanii hin beekan. Erga nabiyyiin du'anii booda kan isaan tawassula godhaa turan du'aa'ii abbeeraa isaanii Abbaasin (رضي الله عنه) ture. **(2)** Nabiyyiin ykn waliyyiin kakachuun dhimma isaa akka baasuuf Rabbiin kadhachuu; akka "yaa Allaah! Ani waliyyii kee ebaluun ykn haqa nabiyyii kee ebaluutin waan akkanaa si kadha" jechuu. Namni tokko nama biraatin kakachuun dhoorgamaadha. Rabbiin irratti ammoo caalatti dhoorgama. Fkn. haqa nabiyyichi ykn waliyyichi sirraa qabuun si kadhe jechuun dhoorgamaadha. Gabrichi tokko waanuma Isa gabbareef qofa Rabbiin irraa haqa hin qabaatu.
**21 Guyyaa Maayessaatti Amanuu Jechuun Maali?** Guyyaan maayessaa akka argamu dhugo'oomsu dha. Du'aa fi waan isa booda jiru kan akka gidiraa qabrii,

adaba isaa, qananii isaa, afuufamuu xurumbaa, Gooftaa isaanii dura dhaabbachuu ilma namaa, raabsamuu kitaaba hojii, kaayamuu madaalaa, jiraachun siraax (riqicha jahanna gubbaa diriiru), jiraachuu hawdii (laga jannataa) fi shafaa'aa, ergasii namni hundi takkii gara jannataa ykn gara ibiddaa akka deemu amanuun kana keessa gala.

**22 Mallattoowwan Qiyaamaa Gugurddoon Maal fa'a?** Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu:- "Isiin (qiyaaman) hanga isii dura mallattoowwan khudhan argitanitti hin dhaabbattu. Ergasii mallattoowwan asii gadii ibsan:- *"Aara, Dajjaal, beeyladattii ("Daabbattii"), aduun dhihaan ba'uu, bu'iinsa Iisaa Ibni Maryam (عليه السلام), dhufiinsa Ya'ajuuji fi Ma'ajuuj, dachiin cittee dhidhimuu: (tokko gara bahaatin, tokko gara dhihaatin, tokko biyyoota Arabaa keessatti mul'atu), xumurri isaaniis ibidda biyya Yamanirraa kaee nammoota gara Mahshar oofu."* **(Muslim)**

**23 Gidiraan Guddaan Ilma Namaa Mudatu Kami?** Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu:- *"Uumama Aadam irraa jalqabee hanga guyyaa qiyaamaatti gidiraa guddaan Dajjaaliin caalu hin jiru."* **(Muslim)** Namichi kun ilma namaa kan dhiira irraa ta'e yoo ta'u, yeroo qiyaamaan dhihaatte bara maayessaa keessa dhufa. Gidduu ija isaattis **(kfr)** ykn "kaafir" kan jedhu katabameera. Mu'uminni hundi kana ni qara'a. Ijji isaa kan mirgaa kalaamsuudha akka inabii coollibee fakkaatti. Jalqaba nama waan gaarii hojjetu ta'ee dhiyaata. Ergasii nabiyyummaa himata. Ergasii Rabbummaa himata (ani rabbii natti amanaa jedha). Namoota bira deemee waamicha godhaaf. Isaan garuu ni kijibsiisu. Jecha isaa fudhachuu didu. Isaanirraa deebi'a. Qabeenyi isaanii isa waliin deemee harka duwwaatti hafu. Ergasii gara namoota biraa deeme waamicha isaanif godha. owwataniifii isa dhugoomsu. Samii ajajee roobsisa, dachiis ajajee biqilchiisa. Yeroo gara namootaa dhufu isaa wajjin bishaaniifi ibiddatu jira. Ibiddi isaa bishaan qabbanaa'aadha, bishaan isaammoo ibidda. Mu'uminni hundi xumura sagada isaa hunda irratti gidiraa isaa irraa Rabbitti maganfachuu qaba. Yoo beeke keewwatoota jalqaba suuraa Kahaf irra jiran haa qara'u, ykn fitnaa isaa sodaatee isaan wal qunnamuu irraa haa maganfatu. Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu:- *"Namni Dajjaalin dhaga'e isarraa uf haa eegu. Rabbitti kakadhee! namichi mu'umina uf see'ee isatti dhufa, boodarra kanuma harka isaa keessa seene of arga."* **(Abuu Daawud)**

Dachii gubbaa guyyoota afurtama jiraata. Guyyaan tokko akka waggaati, guyyaan tokkommoo akka ji'aa ti, guyyaan tokko akka jum'aati, guyyoonni hafan akkuma guyyaa amma jiraniiti. Makkaa fi Madiinaa malee biyya ykn dachii tokkollee odoo hin seenne hin hafu. Ergasii Iisaan (عليه السلام) bu'ee isa ajjeesa.

**24 Jannataa fi Ibiddi Yeroo Ammaa kana uumamanii jiruu?** Eeyye, Rabbiin lamaanuu uumamuu ilma namaa dura isaan uume. Lamaanuu gonkumaa hin xumuraman; hin badanis. Rabbiin (ﷻ) tola isaatiin jannataaf warra isii seenu uumeera. Ibiddaafis haqa isaatiinwarra isii seenu uumeera. Hunduu waanuma uumameefif laaffifama.

**25 "Qadaritti" Amanuu Jechuun Maali?** Tolaanis fi Hamaanis hundi kan dhaqqabu murtii fi fedha Rabbiitiin qofa akka ta'ee fi Rabbiin waan fedhe hojjachuu akka danda'u murannoodhaan dhugooomsuudha. Nabiyyiin(ﷺ)

akkana jedhu:- *“Rabbiin warra samiiwwan Isaati fi warra dachii isaa keessaa hunda odoo adabee, isaan miidhe hin jedhamu. Odoo rahmata isaanif godheellee rahmata Isaatu dalagaa isaaniirra caala. Ammas odoo meeta (worqee) hanga gaara Uhud ga’ullee karaa Rabbii keessatti sadaqattee hanga “qadaritti” amantutti Rabbiin sirraa hin qeebalu. Akkasumas wanti si tuqe sindhabu jechuu, wanti sin tuqin ammoo sin tuqu jechuu hanga amantutti Rabbiin sirraa hin qeebalu. Odoo waan kana ala ta’e irratti duutee ibidda seenta.”* **(Ahmadii fi Abuu Daawud)**

**Qadaratti amanuun dhimmoota afur qabata:- (1)** Rabbiin waan hunda tokko tokkoonis ta’ee walitti qabaatti akka beeku amanuu. **(2)** Rabbiin kana “Lawhal Mahfuuz” keessatti akka barreesse amanuu, Nabiyyiin(ﷺ) akkana jedhu:- *“Rabbiin akkaataa uumamni itti jiraatu (qadara) waggoota kuma shantama samiiwwanii fi dachii dursee uume.”* **(Muslim).** **(3)** Fedhii Rabbii kan raawwatamaa ta’ee homtuu isa deebisuu hin dandeenye, dandeettii Isaa kan homtuu isa hin dadhabsiifnetti amanuudha; wanti Inni fedhe ni ta’a, wanti Inni hin fedhin hin ta’u. **(4)** Rabbiin waan hunda kan uume fi argamsiise Isa akka ta’ee fi wanti Isaan alaa hundi uumama Isaa akka ta’e amanuudha.

**26 Uumamni daneettii fi Fedhii Haqiiqaa Qabaachuu ni Danda’aa?** Eeyye, ilmi namaa fedhii fi filannoo mataa ofii qaba, garuu fedhii Rabbiitii ala ba’uu hindanda’u. Rabbiin (ﷻ) akkana jedha:- ***(yoo Rabbiin fedhe malee isin homaa hin feetan)***. Nabiyyiinis (ﷺ) akkana jedhu:- *“Dalagaa; hunduu waanuma uumameef waan laaffifamaaf.”* **(Bukhaari fi Muslim)** Rabbiin sammuu, gurraa fi ija kan nuuf kenne akka gaari fi gadhee addaan baafannuufi. Kanaaf namni sammuu qabu tokko hatee ergasii kana Rabbitu narratti katabe ni jedhaa? Odoo akkas jedheellee namni isarraa fudhatu hin jiru, adabamee adaba kanas Rabbumatu sirratti katabe jedhama. Qadara irratti sababaa dhiyeessun hin ga’u; yoo dhiyeessanis soba ta’a. Rabbiin (ﷻ) akkana jedha:- (Isaan shirkii hojjatan ni jedhu: ‘odoo Rabbiin fedhee shirkii hin hojjannu; abbootin keenyas (hin hojjatan); homallee haraama hin goonu’. Warreen isaan duraas akka kanatti (ergamtootaa fi kitaabota isaanii) kijibsiisan.

**27 Ihsaanni maali?** Nabiyyiin (ﷺ) ihsaana (tolina) irraa gaafatamanii akkana jedhan:- *“Rabbiin akka waan argituutti gabbaruudha; yoo ati Isa arguu baattes Inni si arga.”* **(Muslim)** Sadarkaawwan amantaa sadan keessaa kun isa ol'aanaadha.

**28 Tawhiidi bakka Meeqatti qoodama?** bakka sadiitti qoodama: **(1)**Tawhiida Gooftummaa (Rabbummaa)- kun Rabbiin hojii Isaa kan akka uumuutiin, soorata kennuutiin, jiraachisuutiin, kkf adda ykn kophaa ta’uu Isaa dhugoomsuudha. Kuffaaronni ergamuu nabiyyii (ﷺ) dura kutaa tawhiidaa kana itti amanu turan. **(2)** Tawhiida Gabbaruu (uluuhiyyaa)- kun ibaadawwan akka sagadaa, wareegaa, sadaqaa fi kkf Rabbiin adda ykn kophaa gochuudha. Ibaadan Rabbiin tokkochoomsuf jecha ergamtoonni ergamanii, kitaabonnis buufaman. **(3)**Tawhiida Maqoota fi Sifaataa - kun maqoota babbareeda fi sifaata kabajamoo irraa waan Rabbiin ufiif mirkaneesse fi ergamaan Isaas Isaaf mirkaneessan irraa hirdhisuu, hiika dhabsiisuu, akkaataa itti gochuu fi wahitti Isa fakkeessuun ala akkuma dhufanitti mirkaneessuudha.





**29 Waliyyii kan jedhamu Eenyu?** Waliyyiin mu'umina gaarii soda Rabbii qabu. Rabbiin (ﷻ) akkana jedha:- ***(Dhaga'aa! Waliyyoonni Rabbii isaan sodaa hin qaban, hin gaddanis. Isaan warra (Rabbitti) amananii fi kan isa sodaachaa turan.)*** Nabiyyiinis (ﷺ) akkana jedhu:- *"Jaalalleen kiyya Rabbii fi mu'uminoota gaggaariidha."* **(Bukhaari fi Muslim)**

**30 Sahaabota Nabiyyii (ﷺ) Ilaalchisee Dirqamni Nurra Jiru Maali?** Dirqamni keenya isaan jaallachuu, isaan irraa jaallachuu, onnee fi arraba keenya isaanirraa nagaa gochuu, sadarkaa isaanii ibsuu, waan gidduu isaaniitti uumame facaasuu irraa uf qabuu, isaanis dogoggora irraa qulqulluu waan hin ta'iniif, isaan garuu haqa irratti qabsaayota, isaan irraa namni sirrii dalage mindaa lama argata; namni dogoggore ammoo itti yaadda'uu isaatiinmindaa tokko argata; dogoggora isaatif araarama argata. Isaan hojii gugurddaa hamtuu gidduu isaanitti argame dhabamsiisu qabu. Sadarkaan isaanii wal caala. Irra caalaan isaanii kurnan jannataan gammachiifamani. Isaanis: Abuu Bakri, ergasii Umar, ergasii Usmaan, ergasii Aliyyi, ergasii Xalhaa, Zubeeyri, Abdurrahmaan bin Awfi, Sa'ad bin Abii Waqqaas, Sa'iid bin Zeeydi, Abuu Ubeeydah ibni Al-Jarraah, ergasii muhaajiroota hunda, ergasii muhaajiroota fi ansaarota Badriin irratti hirmaatan, ergasii ansaarota hafan, ergasii sahaabota hafan. Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu:- *"Sahaabota kiyya hin arrabsinaa; Isaa lubbuun tiyya harka Isaa keessa jirtuunin kakadhaa! Tokkoon keessan meeta (worqee) gaara Uhud fakkaatu odoo sadaqatee kan konyee isaanii ykn walakkaa konyee isaanii hin ga'u."* **(Bukhaari fi Muslim)** Ammas akkana jedhu:- *"namni sahaabota kiyya arrabse, abaarsi Rabbii, kan maleeykotaati fi ilma namaa hundi isarratti bu'a."* **(Xabaraanii)**

**31 Ergamaa Rabbii (ﷺ) Faarsuu Keessatti Waan Rabbiin Isaaniif Kennee Ol Daangaa Dabruun ni Danda'amaa?** Nabiyyiin keenya Muhammad (ﷺ) irra kabajamaa fi irra caalaa uumama Rabbii hundaa akka ta'an shakkiin hin jiru. Garuu isaan faarsuu keessatti akka kiristaanonni Iisaa ilma Maryam (عليه السلام) faarsuu keessatti daangaa dabran daangaa dabruu hin qabnu. Nabiyyiin (ﷺ) akkana jechuun kana irraa nu dhoorganii jiru:- *"Akka kiristaanonni Ilma Maryam faarsu fi kabajuu keessatti daangaa dabran isinis ana faarsu fi kabajuu keessatti daangaa hin dabrinaa; ani gabricha Isaa ti. Kanaafuu, 'gabricha Rabbii, ergamaa Isaa' jedhaa."* **(Bukhaarii)**

**32 Warri Kitaabni isaaniif kenname Mu'uminoota ni ta'uu?** Yahuudonni, Kiristaanonnii fi hordoftoonni amantii biraa hundi odoo amantii hundeen isaa sirrii ta'e hordofanillee kaafiroota. Namni erga Nabi Muhammad (ﷺ) ergamanii booda amantii isaa sana dhiisee Islamummaa hin qabatin, ***(isarraa hin qeebalamu; innis aakhiratti hoongoftoota irraa ta'a).*** Muslimnis yoo kaafira ta'uu isaanii hin amanin ykn amantiin isaanii fudhatama kan hin qabne ta'uu isaa yoo shakke, innis ni kafara; waan kaafira ta'uu isaanii keessatti murtii Rabbii fi ergamaa Isaa faallesseef. Rabbiin (ﷻ) akkana jedha:- ***(Ahzaabota (warren amantaa adda addaa) irraa namni isatti kafare, ibiddi (qubannaa) waadaa isaaf galame).*** Nabiyyiinis (ﷺ)akkana jedhu:- *"Isaa lubbuun Muhammad harka Isaa jirtuun kakadhee! Ummata kana irraa*

*namni tokko, yahuudaanis, kiristaannis, waa'ee kiyya dhaga'ee ergasii odoo natti hin amanin yoo du'e, warra ibiddaa irraa ta'a."* **(Muslim)**

**33 Kuffaara Miidhuun ni ta'aa?** Haqaan murteessuun dirqama. Rabbi akkana jedha (***Rabbiin haqaan murteessuudhaaf waan gaarii hojjechuutti ajaja***) Miidhaa hojjechuun dhorgamaadha. Rabbiin(ﷻ)akkana jedha:- *(Ani miidhaa haraama ofirratti godheera, gidduu keessanittis haraama taasiseera, kanaaf wal hin miidhinaa).* **(Muslim)**

**34 Bid'aan Maali?** Ibni Rajab (RR) akkana jedhu: 'Bid'aan waan shari'aa keessatti hundee ragaa isaaf ba'u hin qabnee fi haara'a uumame. Wanti shari'aa keessatti hundee ragaa isaaf ba'u qabu yoo gama qooqatiin bid'aa ta'ellee, akka seera shari'aatti garuu bid'aa miti.

**35 Amantii Keessa Wanti Bid'aa Gaarii fi Bid'aa Gadhee Jedhamu ni Jiraa?** Keewwatoonni fi hadiisonni hedduun bid'aan akka hiika shari'aatti jibbamaa ta'uu isaa kan ibsan jiru. Innis waan shari'aa keessatti hundee hin qabne kan haaraa uumame. Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu:- *"Namni dalagaa ajajni keenya itti hin jirre dalage inni deebfamaadha."* **(Bukhaari fi Muslim)** Ammas Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu:- *"Wanti haarofti hundi bid'aadha; bid'aan hundis jallina."* **(Abuu Daawud)** Imaam Maalikis bid'aa akka hiika shari'aatti yoo ibsan 'namni Islaama keessatti bid'aa tokko jalqabee 'kun bid'aa gaariidha' jedhe, Nabi Muhammad (ﷺ) ergaa isaanii bakkaan hin geenye jedhee mormaa jira.' Rabbiin (ﷻ) garuu akkana jedha:- (***guyyaa har'aa kana amantii keessan isiniif guutee jira, qananii kiyyas isinirratti guuteera***). Hadiisonni bid'aa hiikkaa isaa kan gama qooqatiin faarsan tokko tokko jiru. Kun waan shari'aan ittiin dhufee fi garuu dagatame. Kanaaf Nabiyyiin (ﷺ) namoota isa yaadachiisuu irratti kakaasan. Jecha isaanii kan *"namni Islaama keessatti sunnaa (karaa) gaarii lafa kaaye, inni mindaa isiiti fi mindaa nama isa booda isitti dalagee hunda odoo mindaa isaan hundaa irraa wanti tokko hin hirdhifamne argata."* **(Muslim)** Jechi Umar (رضي الله عنه) kan "tuni bid'aa akkam gaarii dha" jedhus hiikuma kanaan dhufe. Sagada taraawihaa jechuu isaa ti. Isiin garuu waanuma shari'aa keessa jiru. Nabiyyiin (ﷺ) isa irratti kakaasaniiru. Ufiifis halkan sadi sagadaniiru. Ergasii akka dirqama hin taane sodaatanii dhiisan. Umaris (رضي الله عنه) sagadee, namootas isarratti walitti qabeera.

**36 Nifaaqni Bifa Meeqa Qaba?** bifa Lama qaba: **(1)** Amantiin kan wal qabate (Guddaa): innis gubbaa iimaana mul'isanii keessa kufrii ufii dhoksuudha. Kun amantii keessaa nama baasa. Namni sana qabus odoo haala san irra jiruu yoo du'e, kufrii irratti du'e. Rabbiin (ﷻ) akkana jedha:- (***Munaafiqoonni ibidda irraa sadarkaa gadi aanaa ykn hundee jalaa keessa jiraatu***). Haala isaanii keessaa: Rabbii fi ergamaa Isaa ganuu, mu'uminootatti qishinuu, muslimoota irratti kaafiroota gargaaru, hojii gaarii isaanitiin faayidaa duniyaa barbaadu. **(2)** Nifaaqa dalagaa (Xiqqaa): Kun Islaama keessaa nama hin baasu; garuu yoo hin tawbatin gara nifaaqa guddaa geessuu danda'a. Namni nifaaqa xiqqaa qabu haallin adda isa godhan qaba. Isaanis:- yoo dubbatu ni soba; beellama hin eegu; yeroo namaan wal mormu falmii guddata, waadaa diiga, amaanaa amaname gana. Kanaaf sahaabonni nifaaqa dalagaa kana irraa garmalee





sodaatu turan. Ibni Abii Muleeykaan (RR) akkana jedha:- 'Sahaabota nabiyyii (ﷺ) irraa nama soddoma dhaqqabeera, hunduu nifaaqa ufirratti sodaatu.

**37 Rabbiin Biratti Diliin Guddaan Isa Kami?** Rabbiin Biratti Dilii Guddaan Rabbii guddaatti waa makanii gabbaruudha. Rabbi (ﷻ) akkana jedha:- ***(Shirkiin miidhaa guddaadha).*** Nabiyyiinis (ﷺ) cubbuu guddaa irraa gaafatamanii akkana jedhaniiru:- *"Rabbii si uumef hiriyyaa ykn fakkaataa gochuudha"*. **(Bukhaarii fi Muslim)**

**38 Shirkiin Bifa Meeqa Qaba?** Bifa lama qaba. **(1)** Shirkii guddaa: Kan Islaamummaa keessaa nama baasu fi Rabbiin nama isa dalageef hin araaramne, kan dalagaalee nama jalaa balleessu. Rabbiin (ﷻ) akkana jedha:- ***(Rabbiin waan biraa Isatti makanii gabbaruu hin araaramu; waan sanaa gadi nama fedheef ni araarama).***

**Inni bakka Afuritti qoodama:- (a)** Shirkii Du'aa'ii fi kadhaa, **(b)** Shirkii Niyyaa, fedhii fi xiyyeeffannaa, akka hojii gaarii waan Rabbiif ala ta'eef hojjachuu, **(c)** Shirkii Ajajamuu: akka ulamoota waan Rabbiin halaala godhe haraama godhanii fi waan Rabbiin haraama godhe halaala godhan tole jechuu; **(d)** Shirkii Jaalalaa: waan tokko akka Rabbiin jaalatanitti jaallachuu,

**(2) Shirkii Xiqqaa:** kun Islaamummaa keessaaa nama hin baasu. Innimmoo bakka Lamatti qoodama: **(a)** Ifa Bahaa (Zaahira) - kan jechaan wal qabatu akka waan Rabbiin malee kakachuu, ykn jecha 'yoo Rabbi fedhee fi ati feete', 'odoo Rabbii fi ebalu jiraachuu baatanii…' jechuu, ykn. Dalagaan kan wal qabate: akka balaa kaasuuf ykn deebisuuf jecha qubeelaa fi waa ofitti hidhuu, ija sodaatanii asmaa rarraafachuu; akka allaatti fi maqootan, jechootan, kkf milkii laallachuu. **(b)** Dhokataa: kun shirkii niyyaan, fedhiin, xiyyeeffannaan wal qabate kan akka "riyaa'a" (mul'ifachuu) fi "sum'aa" (dhageessifachuu).

**39 Adda Addummaan Shirkii Guddaa fi Xiqqaa gidduu jiru Maali?** Adda addummaa gidduu isaanii jiran keessaa: Shirkii Guddaan namni isa raawwate duniyaa keessatti Islaaman ala akka ta'e itti murtaa'a; aakhiratti ammoo ibidda keessa bara baraan jiraata. Shirkii Xiqqaan garuu namni isa raawwate duniyaa keessatti kaafirummaan itti hin murtaa'u; aakhirattis ibidda keessa bara baraan hin jiraatu. Gara biraatiin shirkii guddaan dalagaa hunda kan balleessu yoo ta'u, shirkiin xiqqaan garuu dalagaa irratti argame sana qofa balleessa. Ammas qabxiin irratti wal dhabame kan biraa namni shirkii xiqqaa hojjate akkuma nama isa guddaa hojjatee tawbaa malee araara hin argatu moo ni argata? yookan akkuma cubbuu gugurdaa biraatiinis fedha Rabbii irratti hundaa'a? kan jedhu. Kamii isaanillee yoo ta'e garuu lamaanuu garmalee hammaatoodha.

**40 Shirkii Xiqqaa Odoo hin Dhaqqabne Dura Wanti Ofirraa Ittiin Tiksan ykn Erga Dhaqqabee Booda Wanti Ofirraa Ittiin Haqan Jiraa?** Eeyye, fkn. "riyaa'a" irraa hojii ofii Rabbiif qulqulleessuun of eeguun ni danda'ama. Irra xiqqaa isaa du'aa'iin ufirraa eeguun ni danda'ama. Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu:- *"yaa ilma namaa! Shirkii kana irraa uf eegaa, inni mixii dukkana keessa deemtu caalaa dhokataadha. Sahaabonnis 'yaa ergamaa Rabbii! Erga inni mixii dukkana keessa deemtu caalaa dhokataa ta'ee akkamitti irraa uf eegna?' jedhan. 'yaa Allaah! odoo beeknu waa sitti qindeessuurraa, sitti maganfanna, waan odoo*

*hin beekne hojjanneef ammoo araarama si kadhanna jedhaa' jedhaniin."* **(Ahmad)** Waan Rabbiin ala jiruun kakachuu ofirraa haquu ilaalchisees nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu:- *"Namni 'Laati' fi 'Uzzaan' kakate, 'Laa Ilaaha Illallaah' haa jedhu."* **(Bukhaari fi Muslim)** Kaffaaraa gaddii ilaallachuu ilaalchisee nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu:- *"Namni gaddiin dhimma isaa irraa isa deebifte, shirkii hojjateera." Sahaabonni kaffaaran isaa maali? jedhanii isaan gaafannaan akkana jedhan:- "yaa Allaah! wanta gaarii kee malee wanti gaariin hin jiru; wanti gadheenis kan fedha keetin ta'u malee hin jiru; si malee gooftan hin jiru; jechuudha."* **(Ahmad)**

**41 Kufriin Gosa Meeqa Qaba?** Kufriin bifa lama qaba: **(1)** Kufrii Guddaa: Kan Islaamummaa irraa nama baasu. Innis bifa shan qaba:- **(a)** Kufrii Sobaa; **(b)** Kufrii Rabbiin dhugoomsuu wajjin boonuu; **(c)** Kufrii Shakkii; **(d)** Kufrii Dhiisanii irraa garagaluu; **(e)** Kufrii Nifaaqaa. **(2)** Kufrii Xiqqaa: kun kufrii cubbuu kan Islaama irraa nama hin baasne dalaguuti. Fkn. Muslima ajjeesuu.

**42 Wareegni Shari'aatti Akkamitti Ilaalama?** Nabiyyii (ﷺ) wareega ni jibbu. Kanas akkana jechuun ibsu:- *"Inni kheeyrii hin qabu."* **(Bukhaarii)** Kun yoo wareegichi Rabbiif qofa ta'e. Garuu yoo wareegichi waan Rabbiin ala jiruuf ta'e akka qabriif ykn waliyyiif wareega gochuu ta'e, kun dhorgamaa waan ta'eef guutuun hin ta'u.

**43 Nama Raagu ykn Urjii Laalu Bira Deemuun Shari'atti Akkamitti Ilaalama?** Kun dhorgamaadha. Yoo isaan dhugoomsuu baatee faayidaa isaanirraa barbaacha gara isaanii deeme, sagadni guyyoota afurtamaaf isarraa hin qeebalamu. Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu:- *"Namni nama raagu bira deemee waan tokko irraa isa gaafate, sagadni halkan afurtamaa isarraa hin qeebalamu."* **(Muslim)** Gara isaanii deemee beekumsa waan fagoo kan isaan ni qabna jedhan yoo dhugo'oomse, kafaree jira. Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu:- *"Namni nama beekaa uf godhe ykn nama raagu bira deemee waan inni jedhe dhugo'oomse waan Muhammadiin irratti bu'etti kafaree jira."* **(Abuu Daawud)**

**44 Urjiin Rooba Kadhachuun Shirkii Guddaa ykn Xiqqaa Kan Ta'u Yoomi?** Namni urjiin fedha Rabbiitiin ala dhiibbaa fiduu danda'a jedhee yaade fi argamuu fi uumamuu bokkaa gara urjiitti irkise kun shirkii guddaadha. Namni urjiin fedha Rabbiitin dhiibbaa fiduu danda'a; Rabbiin bu'uu bokkaatif sababaa isa taasiseera; Rabbiin argamuu urjii kanaatin argamuu bokkaa aadaa godheera jedhee yaade kunis dhoorgamaadha; shirkii xiqqaadhas. Kunis waan inni ragaa shari'aa, miira fi sammuu nagaa qabu irraa argame tokko malee sababaa isa taasiseefi. Garuu yoo kurmaanota waggaa, ykn yeroo bokkaan itti eegamu keessa ta'e, kun hayyamamaadha.

**45 Bulchitoota Muslimootatiif Dirqamni Nurra Jiru Maali?** Dirqamni isaaniif ba'uu barbaachisu gammachuu fi gadda keessattis ajaja isaanii dhaga'uu fi tole jechuudha. Yoo isaan daangaa darbanis isaan irratti qabsaa'un hin ta'u. Isaan irrattis hin kadhannu. Tole jechuurraa harka keenya hin fudhannu. Gaarummaa, fayyaa, qajeeluma fi tasgabbii isaanif kadhanna. Waan isaan cubbuutti hin ajajiniin isaan tole jechuun Rabbiin akka tole jechutti fudhanna. Yoo cubbuutti ajajan garuu sana irratti isaaniif tole jechuun dhorgamaadha.





Waan sanaan alaarratti garuu haala gaarin tole isaanif jechuu dirqama ta'a. Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu:- "*Bulchaaf dhaga'uu fi tole jechuu qabda, odoo dugdikee rukutamee, qabeenyikee fudhatameellee dhaga'ii tole jedhi*." **(Muslim)**

**46 Wantoota Rabbiin Itti Ajajee fi Irraa Dhorge Maalif Akka Ta'e Gaafachuun ni Danda'amaa?** Eeyye, yoo iimaana jabeeffachuuf gaafatan rakkina hin qabu. Yoo dalagaan sana irratti kan dhaabbatu ta'e garuu hin ta'u. Garuu dimshaashumatti fudhachuuni fi gaafachuudhabuun guutummaa ibaadaa fi Rabbii fi hikmaa Isaa kan guutuu ta'etti amanuutu irra caala, akkuma haala sahaabonni irra turan jechuudha.

**47 Jecha Rabbii Kanatti Maaltu Fedhame?** "***Maa Asaabaka Min Hasanatin FaminAllaah, Wamaa Asaabaka Min Sayyi'atin Famin Nafsika***"." waan gaariirraa wanti si tuqe, inni Rabbirrayi. Waan hingadheenimmoo kan si tuqe yoo ta'e inni sumarraayi (balleessaa keetiin jechuudha) "Hasanatin" yoo jedhu asitti wanti itti yaadame, 'ni'imaa' ykn qananiidha. "Sayyi'atin" yoo jedhu ammoo balaatu itti yaadame. Kanaaf hiikni isaa (***Ni'imaa irraa wanti si mudate Rabbirraayi, balaarraa wanti si mudate garuu lubbuudhuma keerraayi***). Hunduu kan argaman Rabbuma irraayi. Ni'imaan Rabbiin kan wal qabsiifameef waan Inni ittiin tola oole waan ta'eefi. Balaas Rabbiin sababaaf uuma. Kanaaf gara sababaa sanaatiin yoo ilaalamu toluma Isaa irraa ta'a. Kanaaf dalagaan Isa hundi toltuudha. Nabiyyii (ﷺ) akkana jedhu:- "*Kheeyrin hundi harka kee lamaan keessa jiru; sharriin ammoo gara keetii miti*." **(Muslim)** Dalagaan ilma namaa uumama Rabbii ti. Kanuma wajjin ammas waan gabrichi ufiif oomishatu. Rabbiin (ﷻ) akkana jedha:- "***Namni (waan qabu irraa Rabbiif jecha) kenne, kan Rabbiin sodaate fi jiraachuu jannataa (fi ibiddaa) dhugoomse, Nuti karaa laafinaa isaaf laaffifna***).

**48 Ebalu "Shahiida" Jechuun ni Hayyamamaa?** Nama tokko maqaa tuqanii shahiidummaa isaaf muruun akka Jannata ragaa isaaf ba'uuti. Akka mazhaba warra sunnaatti ammoo nama muslimaa tokko maqaadhayanii inni nama Jannataati, ykn nama ibiddaati, jechuun hin hayyamamu. Yoo nama ergamaan Rabbii (ﷺ) ebalu nama jannataati, ykn ebalu nama ibiddaati jedhan garuu ni ta'a. Kunis waan keessoon isaa dhokataa ta'eefi. Namni tokko waan irratti du'e hin beeknu. Hojiin ammoo khaatimaa (xumura) irratti hundaa'a. Niyyaa isaa kan beeku Rabbi qofa. Garuu nama gaarii hojjeteef miindaa kajeeluun, nama hamtuu hojjate ammoo adabni isarra ga'uu danda'a jedhanii sodaachuun ni hayyamama.

**49 Muslima Tokko Maqaa dhahanii Kufrii Itti Murteessuun ni Hayyamamaa?** Nama muslimaa tokko yoo ragaan isa mirkaneessu fi wanti sanarraa dhoorgan jiraachuu baatan malee kufrii ykn shirkii ykn nifaaqa isarratti murteessuun hin hayyamamu. Icitiin isaa Rabbiif dhiifama.

**50 Ka'abaa malee Waan Biraa Xawaafuun (marsuun)ni ta'aa?** Ka'abaa kabajamaa malee dachii irra bakki itti marsan (xawaafamu) kan biraa hin jiru. Odoo kabajaan isaa hangamillee guddaa ta'ee iddoo biraa ka'abaatti fakkeessuun hin ta'u. Namni ka'abaan ala iddoo biraa guddina isaa yaadee xawaafe Rabbitti cubbuu dalageera.





# Hojii Qalbii

Rabbi qalbii uumee mootii qaama hundaa taasise. Qaamolee hundammoo waraana isaa ykn gargaartota isaa taasise, yoo mootichi qajeele waraanni isaas ni qajeela. Akkuma Rasuulli jedhan " *qaama namaa keessa cittuu foonii tokkotu jira yoo isheen tolte qaamni hundi ni tola yoo isheen badde qaamni hundi ni bada cittuun sun qalbii ykn onneedha*" jedhan **(Bukhaariifi Muslimtu gabaase)** Onneen qubsuma sodaa Rabbiitiifi Iimaanaati, akkasumas warra hin amaniniif qubsuma kufrii, nifaaqaa fi shirkiiti. Ergamaan Rabbii akkana jedhan: "*sodaan as keessa, jedhan yeroo sadi gara qoma isaaniitti akeekuun*"**(muslimtu gabaase)**

◗ **IIMAANNI :** yaada qalbiiti, jecha arrabaati, dalagaa qaamaati. Qalbiin namaa ni amana ni dhugoomsas, isa kana arrabnimmoo ragaa bahee, qaamni isaammoo hojiin mirkaneessa. Akkasumas qalbiin hojii adda addaa waan hojjetu qaba innis kan akka sodaa, kajeellaa,fi jaalalaati. Kanarratti hundaa'ee arrabni zikrii fi qur'aana qara'uuf yoo socho'u, qaamnimmoo rukuu'aa fi sujuuda gochuu wajjin hojii Rabbitti isa dhiheessu gaggaarii hojjechuuf tattaafata. Egaa qaamni hundi qalbii hordofa kanaaf wanti qalbii keessa qubate qaamarratti mul'achuun isaa hin hafu.

◗**Hojii qalbii jechuun:-** Dalagaawwan qalbiidhaan raawwatamanii fi kan qalbiidhaan walitti hidhamanii jiran yoo ta'u, isaan keessaa inni guddaan Rabbitti amanuudhaa fi dhugaan mirkaneessanii ajaja isaa bakkaan ga'uudha. Kana malees kan akka isa jaallachuu, sodaachuu,kajeeluu,garasaatti deebi'uu, isatti irkachuu,obsuu,yaqiina qabaachuu, keessaan isa sodaachuu fi kkf isuma keessatti ramadamu.

◗ Hojii qalbii keessaa kamiyyuu faallaan isaa dhukkuba qlbii ta'a. Hojii Rabbiif qulqulleessuun faallaan isaa agarsiifannaa (riyaa'ii) ta'a. yaqiinni faallaan isaa shakkiidha, akkuma jaalalli faallaan isaa jibba ta'u jechuudha. Yoo qalbii keenya tolchuurratti bobba'uu baanne cubbuun irratti walitti qabamuun haguugee badiif saaxila. Akkuma Rasuulli jedhan : "*gabrichi tokko yoo cubbuu hojjete,qalbii isaarratti copha gurraachatu cophfama, yoo toobbatee irraa deebi'e irraa qulqulluufti. Yoo itti deebi'ee hojjete ammas itti coccophxee haguugdi isa kana inni Rabbiin(ﷺ) haguuggaa qalbii jedhee qur'aana keessatti dubbate:* ***"Lakkisaa... Qalbiin isaanii badii isaan hojjetaniif jecha haguugamteetti"*** **Jedhan (tirmizii)**

Ammas Rasuulli (ﷺ) akkana jedhan : "*Fitnaawwan onnee irratti akkuma muka gasaa tokko tokkoon dhihaatu, onneen fitnaa obaafamte kamillee qabxii gurraachatu itti cophfama.tonneen fitnaa sana mormitemmoo copha adiitu itti cophfama, hanga onnee lamaanirratti raggaatutti, isa adiirratti qulqulluu akka ifaa kan fitnaa kamiyyuu hanga samiifi dachiin jiranitti, dhiibbaa itti hin fidne. Isa gurraacharrattis akka waan birillee gurraachoftee ergasii gadi gombifamtee jirtu fakkaatu ta'utti, yeroo akkas ta'u waan gaariittis hin ajaju, waan hamtuurraas hin dhorku waan qalbii isaa gurraattii fi fedhii miira isaatiin wa-dhuge malee*" **(muslimtu gabaase).**

◗ Hojii qalbii kana baruun dirqamni isaa hojii qaamaa baruurra caala maalif





yoo jedhame isatu bu'uura hojiiti. Hojiin qaamaa damee isaatii fi firii isaati akkuma Rasuulli (ﷺ) jedhan: *"Rabbi Qalbii keessanii fi hojii keessan ilaala malee Suuraa keessanii fi horii keessan hin ilaalu"* **(muslimtu gabaase)**.

Qalbiin bakka yaadaa fi beekumsi irraa madduudha. Kanaaf Rabbi biratti madaallii namni ittiin wal caachifamu ta'e,akkaataa iimaana,yaqiinaa fi qulqullina amantii isa keessa qubatuutiin. Hasanul basriin akka jedhan: Wallaahi, Abuu Bakir sagadaa fi soomaan isaan (sahaabota) hin caalle, wanti inni ittiin caale iimaana onnee isaa keessa qubateeni" jedhe.

**Hojiin Qalbii kara baay'eedhaan hojii qaamaa caala isaan keessaa :-**
**(1)** Hir'inni ibaadaa Qalbii keessatti yoo argame ibaadaa sana diiguu danda'a, fakkeenyaaf akka agarsiifannaafaa. **(2)** Hojiin Qalbii bu'uura waa hundaati, yaada qalbiin maleetti sohiin taasifamu ykn wanti dubbatamu, itti nama hin gaafachiisu. **(3)** Hojiin qalbii akka namtichi sadarkaa guddoo qubatu isa taasisa; fakkeenyaaf akka 'zuhdii' faa. **(4)** Hojiin qalbii hojii qaamaa caalaa ulfaata, Ibnul Munkadir akka jedhe: "Lubbuu koo waggaa afurtama ergan leejjisee booda karaarra naa buute" jedhe. **(5)** Hojiin qalbii hojii qaamaa caalaa faana bareedaa qaba, akka Rabbiif jedhanii jaallachuu. **(6)** Hojiin qalbii hojii qaamaa caalaa mindaa guddaa qaba 'Abud-dardaa' akka jedhe: "sa'atii tokko xiinxaluun halkan tokko dhaabachuu caala'' jedhe. **(7)** Hojiin qalbii sochoosaa qaamaati. **(8)** Mindaa hojii qaamaa kan guddisu ykn kan salphisu ykn tasuma dalagaan sun akka badu kan taasisu isa. fknf akka sagada keessatti khushuu'a (gadi of qabuu) dhabuu. **(9)** Hojiin qalbii waan qaamni hojjechuu dadhabe bakka buusuu danda'a. Fknf akka namticha utuu horii hin qabaatin waa kennuu niyyatuu. **(10)** Hojiin qalbii keessaa kan mindaan isaa daangaa hin qabnetu jira. Fkn kan akka obsuu. **(11)**Hojiin qalbii qaamni hojiirraa dhaabbachuu ykn hojicha dadhabuu wajjin akka mindaan isarraa hindhaabbanne taasisa. **(12)** Hojiin qalbii yeroo hojichi qaamaan raawwatamus ta'e, utuu hin raawwatamin dura ni argama.

**Qalbiin utuu qaamni waa tokko hin dalagin dura sadarkaa adda addaa keessa darba :-** **1)** Jalqaba yeroo yaadni qoma keessa nama bu'u. **2)** yeroo inni qalbii keessatti sabatu. **3)** Haasaa onnee : kan hojjechuu fi dhiisuu gidduu deddeebi'u. **4)** yaada : kunimmoo hojiitti ka'uudha. **5)** murannoo : kunimmoo yaadni erga cimee hojiitti muratanii ka'uudha. Sadan duraa keessatti yoo waan gaarii ta'e hin barreeffamuuf yoo hamtuu ta'es itti hin barreeffamu. Yoo yaada ta'emmoo waan gaarii yoo ta'e tokkotu isaaf barreefama yoo hamtuu ta'emmoo itti hin barreeffamu. Yoommoo yaadni gara murannoo hojiitti kan jijjiiramu ta'e, waan gaariitti mindaa argatee, hamtuuttimmoo utuu hojjechuu baateellee cubbuu itti argata.

Rabbiin(ﷻ) akkana jedha:- ***"Jarri akka wanti fokkataan warra amane gidduu faffaca'u jaallatan isaaniif adabbii laalessaa ta'etu isaaniif jira"*** **(an-nuur :19)**.

Rasuulli (ﷺ) akkana jedhan : *"muslimni lama yoo goraadeedhaan walitti bahe, inni ajjeeses inni ajjeefames kan abiddaa ta'a, jennaan; yaa ergamaa Rabbii inni ajjeese badii isaatiifi, inni ajjeefamemmoo maaliif jennaan "innimmoo waan ajjeesuuf carraaqaa tureef"* **jedhan (bukhaarii)**

**Namni tokkko cubbuu hojjechuuf ka'ee yoo kan dhiisu ta'e, waa afur keessaa tokko hin dhabu: a)** Rabbiin sodaatee kan dhiisu yoo ta'e miindaa itti argata. **b)** nama sodaatee kan dhiisu yoo ta'e, dilii itti argata ; sababni isaas cubbuu dhiisuun ibaadaa waan ta'eef, ibaadaanimmoo Rabbi qofaaf ta'uu waan qabuuf. **c)** utuu sababa isatti nama geessu hin dalagin dadhabinaaf jedhee yoo dhiise, inni kunis waan hojjechuuf muratee ka'eef dilii itti argata. **d)** sababaa cubbuu sanatti nama geessu erga hojjetee booda cubbuu sana raawwachuun mijjaa'uufii didee yoo dhiise, inni kunis akkauma namticha hojjeteetti dilii itti argata ; maalif yoo jedhame wanni muratanii itti ka'an tokko akka waan hojjetaniitti ilaalama waan ta'eef.

## Hojii Qalbii keessaa Gariin:-

◗ **Niyyaa:** niyyaan hojii kamiin durayyuu waan hojjetan sana qalbiitti qabachuudha, hojiin kamiyyuu niyyaadhaan maleetti hin ta'u akkuma Rasuulli (ﷺ) jedhan *"hojiin kamiyyuu niyyaadhaan namni kamuu waanuma niyyate argata.* **(Bukhaariifi Muslimtu gabaase)** Ibnul Mubaarak akka jedhetti : hojii xixiqqoo meeqaatam niyyaan kan guddisutu jira, akkasumas hojii gurguddaa meeqaatam kan niyyaan xinneessutu jira. Fudhayilimmoo akka jedhe : Rabbi wanti inni sirraa barbaadu niyyaa keetii fi fedhii keeti, yoo hojiin kee kan Rabbii ta'e, ikhlaasa (qulqulluu) jedhama. yoommoo hojiin kee waan Rabbiin malee jiruuf ta'emmoo agarsiifannaa ykn munaafiqummaa jedhama" jedhe.

**Faayidaa :** Namni hunduu badii keessa jira warra barate malee, warri barate hunduu badii keessa jira warra itti hojjete malee, warri itti hojjete hundi badii keessa jira warra Rabbiif qulqulleesse malee, gabrichi tokko yoo ibaadaa gochuu barbaade jalqaba niyyaa barachuutu isa barbaachisa. Sana booda niyyaa isaa sana hojiin sirreessuu qaba, kunimmoo erga maalummaa dhugaa fi qulqullinaa beekee booda yoo ta'u, hojiin niyyaa hin qabne dadhabbiidha, akkuma niyyaan ikhlaasa (Rabbiif qulqulleessuu) hin qabne agarsiifannaa ta'u, ikhlaasni iimaanaa hin qabnemmoo bu'aa hin qabu.

**Hojiin gosa sadii qaba: 1)** Dilii(cubbuu): niyyaa gaarii qabaatanii yoo cubbuu hojjetan niyyaan sun cubbuu sana waan gaariitti hin jijjiiru. **2)** mubaaha (waan dhorkamaa hin taane garuu hojjechuun mindaa kan hinqabne) kan akkasii yoo niyyaan keessa dhufe gara Rabbiitti nama dhiheessuu ni dana'a. **3)**ibaadaa: kunimmoo niyyaadhaan walitti hidhamaadha, akkuma niyyaa isaatti mindaan isaa isaaf baayifama[1]. Yoo niyyaan isaa agarsiifannaa ta'e

---

[1] Rasuulli (ﷺ) akka jedhan *"namni waan gaarii tokko hojjechuu yaadee utuu hin hojjetin hafe Rabbi hasanaa tokko guutuu isaaf kataba, yoommoo yaadee hojjete hasanaa kudhan isaaf katabee hanga dhibba torbaatti isaaf baayisa, irra darbee hanga kana hin jedhamnetti isaaf baayisa. Namnimmoo cubbuu tokko hojjechuu yaadee utuu hin hojjetin hafe hasanaa tokko guutuutu isaaf katabama , yoo yaadee hojjetemmoo cubbuuma tokkittiitu itti barreeffama* **(bukhaarii fi muslim)**

ammas Rasuulli(ﷺ) akkana jedhan *"fakkeenyi ummata kanaa akka fakkeenya nama afuriiti : inni tkkoffaan nama Rabbi Qabeenyaa fi beekumsa kenneefii beekumsa isaatiin hojjetee qabeenya isaarraa saddaqatu inni tokkommoo isa Rabbiin beekumsa malee qabeenya hin kennineef kan utuun akka namticha kanaa qabaadhee anis nan saddaqadha kan jedhu, Rasuulli akka jedhan : isaan lamaan mindaa argachuu keessatti wal-qixa. inni tokkommoo beekumsa*





hojiin isaa cubbuu fi shirkii xiqqaa ta'a, shirkii chi siquus ni danda'a kanuma ta'ee haala sadii qaba:- **a)** agarsiifannaa niyyatee yoo hojjete shirkii ta'a, ibaadaan isaas ni bada. **b)** yoo Rabbiif jedhee hojjechuutti ka'ee ergasii agarsiifannaan itti makame, yoo ibaadaan sun jalqabni isaatiif dhumni isaa walitti hin rarra'u ta'e,fkn akka sadaqaa faa jalqabni isaa sirriidha dhumni isaa ni bada. yoommoo jalqabni isaatiif dhumni isaa kan walitti rarra'u ta'e, akka sagadaa faa waa lamarra hin darbu **1)** kan ofirraa achi dhiibu yoo ta'e hojiin isaa hin badu. **2)** yoo agarsiifannaa sana lubbuun isaa feetee jala deemtu ta'e ibaadaan hundi ni bada **c)** erga hojjetee ka'ee yoo kan itti dhufu ta'e, kun waswaasa waan ta'eef hojichas hin balleessu isarrattis dhiibbaa hin fidu. Maalumaafuu agarsiifannaan karaa dhokataa baayee qaba waan ta'eef, eeggachuun dirqama.

Yoo niyyaan isaa yeroo waan gaarii hojjetu duniyaa ittiin argachuudhaaf ta'e, mindaan isaa ykn diliin isaa gosa sadii qaba. **a)** Hojichatti kan kakaasu duniyaa qofa yoo ta'e; akka namticha maallaqaaf jedhee imaama ta'uufaa, inni dilii itti argata akkuma Rasuulli (ﷺ) jedhan: *"namtichi barumsa Rabbiif jecha baratamu tokko duniyaa ittiin argachuudhaaf jedhee barate,guyyaa qiyaamaa foolii jannataa hin argu"* **jedhan (abuu daawuud).** **b)**Rabbi biraa argachuudhaaf akkasumas duniyaas itti argachuudhaaf yoo kan hojjetu ta'e, akka namtichi daldalachuuf hajji hajja'uufaa, mindaan isaa hanguma ikhlaasa isaati. **c)** Rabbumaaf jedhee hojjetee waan hojjeterratti waan hojirratti isa gargaaru kan fudhatu yoo ta'e mindaan isaa guutuudha sababa waan fudhateetiif duraa hin hir'atu. Akkuma Rasuulli (ﷺ) jedhan: *"Irra caalaan wanti isin mindaa itti fudhattanii kitaab Rabbiiti"* **jedhan (bukhaarii).**

Sadarkaan warra Rabbiif qulqulleessee dalaguu sadihi:- **1)** Irra xiqqaa: inni kun akka namticha ibaadaa hojjetu adaba sodaaf ykn mindaa mindaa barbaachaaf hojjetuuti. **2)** Giddu-galeessa: inni kunimmoo akka namticha Rabbiif galata galchuuf ykn ajaja isaa bakkaan ga'uuf jecha hojjetuuti. **3)** Irra guddaa : ibaadaa hojjetu kana jaala rabbiitiif akkasumas sodaa Rabbiitiif ykn kabaja isaatiif jedhee hojjechuu, inni kun sadarkaa nabiyyootaafi siddiiqotaati.[1]

## Tawbaan Shari'aatti Akkamitti Ilaalama? Akkamitti Fudhatama?

Dafanii tawbaa gochuun dirqama. Cubbuun irratti kufuun mataa isaatti rakkoo hin qabaatu, kun haaluma ilma namaa ti. Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu:- *"Ilmi Aadam hundi dogoggoraadha, irra caalan nama dogoggoruu ammoo isaan tawbatani."* **jedhan (Tirmiizii)** Ammas akkana jedhu:- *"Odoo isin cubbuu dalaguu*

---

*malee qabeenya kenninaaniif qabeenya isaa kana kara hin malletti kan baasu ,inni tokkommoo beekumsas hin qabu maallaqas hin qabu, garuu akka namticha haqaan malee qabeenya isaa baasu kana ta'uu hawwa isaan kun lamaanis cubbuu argachuu keessatti wal-qixa"* **(tirmizii)**
inni lammaffaa fi inni arfaffaa kun kan ittiin wal-qixxaa'u ,hundee mindaa keessatti malee baayifamuu keessatti miti jechuun ibn Rajab dubbachuun isaanii ni yaadatama.

**1)** Rabbi(ﷻ) waa'ee muusaa keessatti akkana jedhe : ﴿ وَعَجِلْتُ إِلَيْكَ رَبِّ لِتَرْضَىٰ ﴾ ***"akka ati narraa jaallatuufan garakeetti ariifadhe jrdhe"*** nabi muusaan jaalala Rabbii barbaachaaf jedhee ariifate. Akkuma kana namni haadhaa fi abbaa ofiitti tola oolu akkaataa niyyaa isaatiin sadarkaan isaa waladhaba.

*baattanii Rabbiin isin dhabamsisee namoota cubbuu dalaganii Rabbiin araarama kadhatanii fi Innis isaanif araaramu fida ture.*" **jedhan (Muslim)**
Shayxaanni ilma namaa kuffisuuf takaallawwan torba isaaf qopheessee jira. Yoo tokkoon dadhabe gara isa biraatti dabra. jalqaba takaallaa shirkii fi kufriitiin yaala; yoo dadhabe amantii keessatti bid'aa uumuunii fi qajeelfama nabiyyii (ﷺ) fi sahaabota isaanii akka hin hordofne gochuun isa yaala. Yoo dadhabe diliiwwan gugurdoo, ammas yoo hin danda'in diliiwwan xixiqqaa isa raawwachiisa. Kunis ta'uufii yoo dide wantoota mubaaha ta'an (hayyamaman) irratti yeroo dheeraa isa ficcisiisuun isa yaala. Sanarra yoo dabre ibaadawwan gadi aananii fi mindaan isaanii xiqqaa ta'e irratti yeroo irra caalu akka fixu gochuun isa yaala. Kun hundi yoo galma isaaf ga'uu dide Shayxaanota namaa fi jinni irratti moosisuun isa yaala.

**Cubbuun bakka Meeqatti Qoodama?** Bakka lamatti qoodama: **(1)** Cubbuu gugurddaa -kunniin waan duniyaa keessatti adabni (haddiin) isaanii murtaa'e, kan aakhiratti wanti ittiin qixaaxaman (wa'iidni) isaanii ibsamee fi dallansuun, abaarsi ykn iimaana dhabummaan isaanii addeeffame. **(2)** Cubbuu Xixiqqaa**:** Isaan Cubbuu gugurddaa hin ta'in hunda qabata.

**Sababaawwan Cubbuu Xixiqqaa Gara Cubbuu Gugurdaatti Jijjiiran Jiruu?** Eeyye, sababaawwan hedduutu jira. Muummewwan isaanii: dilii xixiqqaa irra turuu, ykn deddeebisanii hojjechuu, ykn tuffachuu, isii hojjachuutti dhaaduu, ifa baasanii hojjechuudha.

**Dilii Hundarraa Tawbachuun barbaahisaadhaa? Yeroon Isaas Kan Xumuramu Yoomi? Mindaan Nama Tawbatee Maali?** Eeyye, cubbuu hundarraa tawbachuun barbaachisaadha. Tawbaan hanga aduun dhiha isii rraan baatutti, ykn lubbuun sakaraa du'aa keessa galtee kokkee geessutti ni jiraata. Mindaan nama tawbatuu yoo tawbaan isaa dhugaa ta'e, hamtuun isaa toltuutti jijjiiramuudha, odoo baay'inni isaa (hamtuu isaa) hoomacha galaanaallee ta'ee.

**Tawbaan fudhatama argachuuf ulaagaalee guutamuu qabantu jira**:- **(1)** cubbuu sanarraa of-qabuu, **(2)** cubbuu hojjatame irratti gaabbuu, **(3)** Fuul-duratti itti deebi'uu dhabuuf kutachuu. Yoo cubbuu haqa uumamaatiin wal qabate ta'e, haqa sana abbichaaf deebisuun dirqama ta'a.[1]

**Namni tawubata keessatti sadarkaa afur qaba** : **1)** Isa tawubatee hanga dhuma umirii isaatti cubbuu xixiqqoo kan namni hundi irraa hafiinsa hin qabne malee, waan irraa toobate sanatti utuu hin deebi'in hafu. 'istiqaamaa' jechuun isa kana namtichi warra khayiriirratti dorgomtootarraa ta'a, tawubatni isaa

---

[1] Imaamu ahmad akka gabaasanitti Rasuulli (ﷺ) akkana jedhan : Galmeen Rabbiin biratti sadihi : - **a)** kan inni dhimma irraa hin qabne. **b)** kan inni waan isa keessa jiru hin dhiifne. **c)** kan inni tasuma hin araaramne. **kan inni tasuma hin araaramne**:- shirkiidha akkuma Rabbi qur'aana isaa keessatti dubbate :-***"namticha Rabbitti waa qixxeesse Rabbi Jannata isarratti haraama taasiseera, qubsumni isaa ibidda"*** **al- maa'idah :12**
Galmeen inni Rabbi dhimma irraa hin qabnemmoo:- isa garbichi waan gidduu isaatiifi waan gidduu Rabbii jiru keessatti of miidhu isa Rabbi yoo barbaade ni dhiisaaf yoo barbaademmoo itti adaba.
kan inni waan isa keessa jiru hin dhiifnemmoo:- isa gabrooti wal-miidhan. Isa kana haqa namaa waan ta'eef irraa baasu malee hin dhiisu.) hadiisichi dadhabina qaba.





'nasuuh' jedhama. lubbuu 'mux'ma'innah' (tasgabbooftuu) jechuun kan akkasiiti. **2) Inni lammaffaammoo** isa toobatee, hundee ibaadaarraa utuu hin socho'in yeroo yerootti cubbuun itti dhufee erga cubbuu sana hojjetee booda of komatee, gaabbee, akka itti hin deebine murteessaa taa'u. (nafsullawwaamaa) lubbuu of-komattuunimmoo kan akkasiiti. **3) Inni sadaffaammoo** isa tawbatee hundee ibaadaarratti gad-dhaabachuu wajjin, cubbuu adda addaa dhiisuu waliin, yeroo tokko tokko lubbuun isaa isa mo'attee cubbuun tokko tokko akka dalagu isa taasifti, garuu badii sanarraa akka toobatu yeroo hundaa of baallamaa taa'a. lubbuu gaafatamtuu (nafsul mas'uulaanimmoo) kan akkasiiti. Inni akkanaa kun sodaachisaadha, maalif yoo jedheme utuu har'a borin toobadha jedhuu duuti itti dhufuu waan dandeesuuf. **4) Inni afraffaanimmoo**: isa yeroo tokko toobatee, yeroo tokkommoo utuu waa'ee toobataa hin yaadatin cubbuu keessa dhidhimu, akkasumas waan hojjeterratti kan hin gaabbine, kan akkanaammoo (nafsul ammaarati bissuu'i) lubbuu badiitti nama ajajju jechuudha.inni akkanaa kunis booddeen isaa sodaachisaadha.

◗ **Hojii qalbii keessaa ammas**: **Dhugaadha**: dhugaan hiika jaha qaba **1)**dhugaa haasaa keessaa. **2)** dhugaa niyyaa keessaa. **3)** dhugaa murannoo keessaa. **4)** dhugaa murannoodhaan bakkaan ga'uu. **5)** dhugaa hojii keessaa kun akka dalagaan isaa keessaaf duubaan tokko ta'uuti, akka sagada keessatti gadi of qabuu. **6)** Qaamolee amantichaa hunda bakkaan ga'uu keessatti dhugaarratti hundaa'uudha. Inni kun sadarkaa hunda isa caaluu yoo ta'u, kan akka sodaa Rabbii, kajeellaa, Rabbiin guddisuu, isa jaallachuu,isarratti irkachuu fi kkf hojjechuu keessatti dhugaarratti hundaa'uufii dhugaan carraaquuti. Namni haalli isaa waan amma dubbatame kana ta'e,(siddiiq) jedhama. Rasuulli (ﷺ) akkana jedhan: *"dhugaa qabachuun isinirra haa jiraatu, dhugaan gara waan gaariitti nama qajeelcha, wanti gaariinimmoo gara Jannataatti nama qajeelcha, namni tokko eeggatee dhugaa dubbachuu hin dhiisu hanga Rabbi biratti (siddiiq) abbaa dhugaa jedhamee maqaan isaa barreeffamutti"***(Bukharii fi muslim)**. Nama dhugumaan onneesaarraa fudhatee dhugaa barbaachaaf ka'e Rabbi dhugaa itti mul'isa.

**Faallaan dhugaammoo soba (kijiba)**: innimmoo kan inni jalqabu lubbuurraa maddee gara arrabaatti yaa'uudhaan arraba balleessee, gara qaama isaa hunda erga wal-gahee booda ,gara hojii isaatti achi yaa'uudhaan ; haasaa isaa, dalagaa isaa, akkasumas sochii isaa hinda harkatti balleessee kan badii isa taasisa.

◗ **Jaalala :-** Jaalala Rabbiitiifi ergamaa isaatiin mi'aan iimaanaa argama akkuma Rasuulli jedhan *"waa sadi namni qabaate mi'aa iimanaa ni argata 1ffaan Rabbiifi ergamaan isaa waa hunda caalaa isa biratti jaallatamaa ta'uu, 2ffaan nama jaallatu tokko Rabbuma qofaaf jedhee jaallachuu 3ffaan akkuma abidda keessa bu'uu jibbutti erga Rabbi irraa isa baraaree booda kufriitti deebi'uu jibbuu"* (bukhaariitu gabaase) muki jaalalaa qalbii keessatti biqilee bishaan sodaa Rabbii qofaafi hordoffii nabiyyichaatiin yoo oobafame firii godhachuun isaa shakkii hin qabu egaa jaalalli bifa afur qaba: **(1)**Jaalala Rabbii: kun bu'uura iimaana ti. **(2)**Rabbiif Jaallachuu: kun mu'uminoota walii

galatti jaallachuudha. Tokko tokkoon muslimaa garuu kan jaalatamu akkaataa inni Rabbitti dhiyeenya qabuu fi Isaaf ajajamuuni. Jaalalli kun dirqama. **(3)**Rabbiin Wajjin Waa Jaallachuu: Jaalala dirqamaa keessatti Rabbitti waan biraa makuudha. Akka mushrikoonni gooftolii isaanii jaallatan jechuudha. Kun bu'uura shirkiiti. **(4)** Jaalala aadaa: kun akka jaalala abbaa fi haadhaa, ilmaanii, jaalala nyaataa, kkf. Kun ni hayyamama.

**Walaa'a fi Baraa'a Keessatti Namootni Bakka Meeqatti Qoodamu?** Namoonni qooda sadi qabu: **(1)** Nama Jaalala Qulqulluu Diinummaan Isa keessa Hin Jirre: isaan kunniin mu'uminoota qulqulluu akka nabiyyootaa, siddiiqotaa yoo ta'an adda durummaan nabi Muhammad (ﷺ) fi warra isaanii, ijoollee isaanii kan dubaraati fi sahaabota isaani ti. **(2)** Nama Guutummaatti Jaallatamuu Hin qabnee fi Irraa Qulqullaa'uun (Baraa'an) Dirqama Ta'u: isaan kun kuffaarota akka warra kitaaba kennamee, mushrikoota fi munaafiqoota qabata. **(3)** Nama Gama Tokkoon Jaalatamee Gama Biraatin Irraa Qulqullaa'amu: isaan kun mu'uminoota yakka qaban ilaallata. Iimaana qabaniif ni jaallatamu, cubbuu dalaganiif ni jibbamu. Kuffaara Irraa Qulqullaa'uun (Baraa'an) isaan jibbuu, dursanii nagaa isaan gaafachuudhabuu, isaanif gadi jechuu dhiisuu, isaan dinqisiifachuudhabuu, biyya isaanii dhiisanii ba'uun ibsama. Mu'uminoota Jaallachuun (Walaa'an) ammoo yoo danda'an gara biyya Islaamatti godaanuun, lubbuu fi qabeenyan muslimootaaf tumsuuni fi isaan gargaaruun, gadda isaan irra ga'u waliin dhukkubsachuun, gammachuu isaaniif gammaduun, toltuu isaanif jaallachuuni fi kkf gochuun argama.

**Kuffaara Jaallachuun bifa lama: (1)** Isa "Riddaah" (Kufrii) Qabsiisu fi Islaama Irraa Nama Baasu: kun akka muslimoota irratti kuffaara gargaaru fi isaanif tumsuu, ykn isaan kafarsiisuudhabuu, ykn kufrii isaanii irratti uf qabuu ykn shakkuu ti. **(2)** Cubbuu Gugurddaa, Haraamotaa fi Wantoota Jibbaman kan Sanaan Ala Jiran: kun akka ayyaanota isaanii irratti waliin hirmaachuu, baga geessan jechuufii, isaan fakkaachuuti. Yeroo tokko tokko isaan (warra lolaa hin ta'in) waliin haala gaariin jiraachu fi kuffaarota jibbuu fi isaan irraa qulqullaa'uu keessatti waan ifa hin taanetu jira. Adda addummaan isaan keessaa beekamuu qaba. Garaa keessa jaallachuun ala isaanif tola ooluun, fkn laafaa isaanitti tola ooluun, isaan sodaachuun ykn isaanif gadi of qabuun odoo hin ta'in, rahmata isaanif yaadun haasaagaarii isaanitti haasa'uun ergaa keewwata ***(Rabbiin isaan amantii keessatti isiniin hin lollee fi biyya keessan irraa isin hin baafnetti tola ooluu fi haqa isaanii eegu irraa isin hin dhorgu)*** jedhe keessa gala. Isaan jibbuuni fi itti diinomuun ammoo dhimma biraa kan Rabbiin keewwata: ***(Yaa warra amantan! diina kiyyaa fi diina keessan jaalallee hin godhatinaa; jaalalaan gara isaanii makamtuu)*** jechuun ajajame. Jibbaatumaa fi jaallachuu dhiisaa isaan haqa isaanii eegaa isaan waliin jiraachun ni danda'ama, akka nabiyyiin (ﷺ) yahuudota Madiinaa waliin jiraachaa turan jechuudha.

**Rabbitti irkachuu jechuun maali Bifa Meeqa Qabas?** Rabbitti irkachuu jechuun waan barbaadan argachuufi waan sodaatanirraa baqachuu keessatti





sababa karaa godhame hojjechuu wajjin qalbii ofii Rabbitti kennanii isumatti irkachuudha. Innis Bifa sadii qaba: **(1) Isa Dirqamaa:** kun waan hunda akka faaydaa argamsiisu fi miidhaa deebisuu keessatti Rabbiin irratti irkachuudha. **(2)Isa Haraamaa:** Gosa lama qaba: **(A) Shirkii Guddaa:** kun guutumatti sababaawwan irratti irkachuudha. Kunis sababaawwan faaydaa fiduu fi miidhaa deebisuu keessatti kophaa isaanii dhiibbaa qabu jedhanii yaaduudha[1]. **(B)Shirkii Xiqqaa:** sababaawwan kophaa isaanii dhiibbaa fidu jedhanii amanuun ala rizqii keessatti nama irratti irkachuudha. Garuu isaan sababaa qofa jedhanii amanuu bira darbanii isaan irratti rarra'uudha. **(3)Hayyamamaa:** kun namni tokko isa biraa dalagaawwan hojjachuu danda'u kan akka bittaa fi gurgurtaa irratti bakka buusun isarratti amantaa guddaa qabaachuudha. Garuu Rabbirratti irkadheen ergasii sirratti irkadhe hinjedhin, waan kanarratti bakka sibuufadheera haa jedhu malee.

◗ **Galata:** Qalbii isaa keessatti bifa iimaanaatiin arrabarrattimmoo bifa faaruutiin qaama isaarrattimmoo bifa ibaadaatiin Faanni qananii Rabbii namarratti mul'achuudha.

◗ **Obsa:** Balaa adda addaa nama mudaturratti Rabbiin dhiisanii kan biraatti himachuu dhabuudha. Rabbi (ﷻ)akkana jedha : ***"obsitootaaf mindaan isaanii lakkoofsa ykn herregaan maleetti kennamaaf"*** azzumar:10

Rasuulli(ﷺ) akkana jedhu: *"nama of sabarsiise Rabbis isa sabarsiisa,namni irra caalaa kennaa fi irra bal'aa isaa aragte nama obsa(sabrii) argateedha"* (Bukhaarii fi muslim). Umar ibn Al Khaxxaab(رضي الله عنه) akka jedhe: "Balaan kamiyyuu yoo natuqe,isaa wajjin qananiin Rabbii afur naa dhufu malee hin hafu; **1ffaan**: kan balaan sun waan amantii kiyyaa hin ta'in. **2ffaan:** kan balaan sun isa isa caalu hin ta'in. **3ffaan**: kanin balaa sana jibbu kan hin ta'in. 4ffaa kanin sababa balaa kanaatiin mindaa Rabbirraa ittiin barbaadu hanga ta'ee jirutti.

**Obsi sadarkaa hedduu qaba : 1)** isa irra xiqqaa: inni kun utuu bilaa sana jibbuu garuu himachuu dhabuudha. **2)** Isa giddu-galeessaa: Inni kunimmoo waan

---

**(1)** Sababaa hojjechuun Rabbitti irkachuudhaa wajjin wal faallessaa? Deebiin kanaa bifa baayee qaba **1ffaan:** faayidaa hin jirre tokko argamsiisuuf kan godhamu kun gosa sadii qaba: **A)** sababa beekamaa fi ifa gala kun akka mucaa argachuuf jecha nikaa hidhachuu, mucaa barbaadanii nikaa dhiisuun maraatummaadha. **B)** sababaawwan bebbekamoo ta'anii yeroo hedduu yoo sababni kun hin jiraanne wanti barbaadan kan bakka namaaf hin geenye fkn akka namticha galaa malee karaa dheeraa deemuuti hojiin nama akkasii Rabbitti irkachuu hin jedhamu,ergamaan Rabbii yeroo karaa deeman galaa galaafataniiru nama karaa agarsiisus kireeffataniiru. **C)** sababaawwan bu'aa argamsiisu jedhamanii yaadaman umar ibnul khaxxaab akka jedhanitti Rabbitti irkateera kan jedhamu nama firii facaasee Rabbirraa eeggatuudha.
**2ffaan** waan qaban tikfachuu keessatti Rabbirratti irkachuu fakkeenyaaf yoo soorata achi kaayyate Rabbirratti hin irkanne hin jedhamu, ergamaan Rabbii nakhlii banii Nadhiir gurguranii soorata maatii isaanii kan waggaa tokkoo achi kaa'aa turaniiru(bukhaariifi muslimtu gabaase).
**3ffaan** miidhaa sodaatamu ofirraa tiksuu keessatti:- namni tokko waan miidhaa isarraa eegu yoo uffate rabbiitti hin irkanne hin jedhamu.
**4ffaa** miidhaa namarra ga'e tokko ofirraa deemsisuu keessatti Rabbitti irkachuudha kunis bakka sadiitti qoodama:- **A)** ifa galaa kan ta'e kan akka namni dheebuufaan itti jiru bishaan babaadachuu dhiisee Rabbittin irkadha jechuun sirrii miti. **B)** miidhaa deebisa jedhamee kan shakkamu kan akka koobaafaa godhachuun rakkina hin qabu. **C)** kan hedduu amantaa itti hin qabne hojjechuu fakkeenyaaf utuuu hin dhukkubsatin qaama ofii gubuun Rabbitti irkannoo nama duraa hirdhisa.

namatti dhufe sana jaallachuu wajjin himachuu dhabuudha. **3)** Isa hundaa olii: Inni kunimmoo waan namatti dhufe sanarratti Rabbiin faarsuudha. Namtichi miidhamee nama isa miidhe sanarratti du'aa'ii kadhate,haqa isaa deebfateera jedhama.

**Obsi bifa lama qaba**: **1ffaan :**obsa qaamaa. **2ffaan :** Obsa waan lubbuun namaa barbaaddurraa dhorkuuti: inni kun yoo waan garaa fi qaamni saalaa barbaadurraa obsuu ta'e, of-qabuu jedhama, yoo lola keessatti ta'emmoo gootummaa jedhama, yoo aarii liqimsuu ta'emmoo obsa jedhama akkasuma yoo icitii dhoksuu ta'es adduniyaa jala bololi'uu irraa of-qabuu yoo ta'emmoo zuhdii ta'a.

Wanti addunyaa kanarratti garbicha mudatu waan gosa lamarra hin darbu: **A)** waan lubbuun namaa barbaaddu yoo ta'u, isarratti haqa Rabbii bakkaan ga'uudhaaf akkasumas galata isaaf galchuurratti obsuudhaa wajjin galata sana waan Rabbiin malee jiruuf dabarsuu dhabuudha. **B)** waan lubbuun hin feene :innimmoo bakka sadiitti qoodama. **1)** Ibaadaa Rabbiirratti obsuu : dirqamni isaa waan Rabbi dirqama taasiserratti obsuudha waan sunnaa ta'erratti obsuunis jaallatamaadha. **2)** Cubbuu dalaguurraa obsuu. Isa kanarraammoo wanti dirqama ta'u waan haraama ta'e dhiisuudha. Waan jibbamaa ta'e dhiisuunis jaallatamaadha. **3)** Murtee Rabbiirratti Obsuu : Dirqamni isaa arrabni waan namarra ga'e himachuu dhabuu, lubbuun namaa waan namarra ga'e jibbuu dhabuu, qaamni namaa waan Rabbi hin jaallanne kan akka du'aarratti boo'uu, maddii of kabaluu, wayyaa ofirratti ciruu fi kkf of qabuudha. Inni jaallatamaanimmoo Qalbiin namaa murtee Rabbii jaallachuudha.

Sooressa Rabbiin galatoomfatumoo hiyyeessa obsutu caala yoo jedhame, yoo sooressi horii isaa waan ibaadaa Rabbiirratti baase ykn isarratti baasuudhaaaf yoo kan achi kaa'u ta'e isatu caala, yoommoo waanuma mubaaha ta'etti yoo kan baasu ta'e, hiyyeessatu caala Rasuulli (ﷺ) akkana jedhan: *"namni nyaatee Rabbiin galatoomfate akka nama soomee obsuuti"* **(ahmad).**

◗ **Jaalala Qalbii :** kana jechuun waan Rabbi nama kenne baaya'atus xiqqaatus jaallaatanii itti gammaduudha, kun sadarkaaa warra iimanni isaanii cimaa ta'ee fi muqarrabootaa yoo ta'u bu'aa Rabbitti irkannaa fi jaalala isaati. Haata'u malee akka balaa namarraa deemsisu yoo Rabbiin khadhatan sadarkaa kana nama duraa hin hir'isu.

◗ **Khushuu'a** (keessaaf duubaan Rabbiif gadof-qabuu): Huzayfaan(ﷺ) "khushuu'a nifaaqiirraa of-eeggadhaa! "jennaan maal jechuudha jedhanii gaafatan innis akka jedhe: "Qaamni gadi jedhee Qalbiin gad-jechuu dhabuudha" jedhe. Ammas akka jedhe "Amantii keessanirraa waa hunda dura wanti isin dhabdan khushuu'a ibaadaan kamiyyuu isatti haajoma, mindaan namaa kennamus hanga khushuu'a keessatti argamuutiini fknf kan akka sagadaafaa, Rasuulli(ﷺ) akka jedhan: namni meeqaatam kan sagada isaarraa 1/2 ykn 1/4ykn1/5....1/10 malee kan hin argannetu jira kanimmoo waan tasuma khushuu'a hin qabaneef tasuma waa tokko hin argannetu jira" jedhanjedhee dubbateera.

◗ **Kajeellaa:** kunimmoo Rahmata Rabbii bal'aa sana ilaalanii kajeeluudha. isa kajeeluun Rabbitti waan gaarii yaaduu nama dhaalchisa Rabbi akkana jedha *"ani bakka gabrichi koo itti nayaadun jira"* **(muslim).** inni sadarkaa lama qaba





**1)** Isa ol'aanaa : akka namticha waan gaarii hojjetee mindaa itti argachuu kajeeluuti. Aa'ishaan Rabbi irraa haa jaallatuu akka jette: "*Yaa ergamaa Rabbii* (ﷺ) *"warra waan isaaniif kenname dabrsee kennee, qalbiin isaaniimmoo kan sodaattu ta'e"* **al-mu'uminuun: 60** *isa jedhurratti inni kun isa utuu Rabbiin sodaatuu hatu, sagaagalu, dhugaatii dhuguu? Jedhee gaafannaan lakki yaa intala dhugeessaa akkas miti isaan warra sagadan, warra sooman, warra sadaqaa baasanii ka'anii,nurraa hin qeebalamu ta'aa jedhanii sodaatani.jedhan kanaaf Rabbi "isaan sunniin warra khayiriitti ariifataniidha"* **al-mu'uminuun:61. (tirmizii)**

**2)** Sadarkaan inni lammaffaammoo isa gadi aanaadha: kan akka namticha cubbuu erga dalagee tawubatee araarama Rabbii kajeeluuti. Garuu inni utuu cubbuu itti deddeebi'ee hojjetuu tawubachuu dhiisee Rahmata Rabbii qofa kajeelu, inni akkasii hawwii jedhama malee kajeellaa hin jedhamu, inni akkasii kun jibbamaa yoo ta'u inni duraa garuu jaallatamaadha.Mu'uminni khayiriidhaaf sodaa walitti yoo qabatu, Munaafiqnimmoo cubbuu of amanachuu walitti qabata.

**◗ Sodaa:** sodaan akka wanti jibbamu namatti hin dhufne yaaddoo nafseerraa maddu yoo ta'u, wanti jibbamu sun beekamaa ta'e, khashiyaa jedhama faallaan isaa nageenya. Mu'uminni tokko kajeellaa, sodaa fi jaalala walitti qabachuu qaba. Ibnul-Qayyim akka jedhanitti: Qalbiin adeemsa karaa Rabbiirratti akka allaattii ta'ee jaalalli mataa isaa,sodaaniifi kajeellaanimmoo Qoochoo isaati. Sodaan yoo qalbii keessatti kunda'e, fedhii lubbuu gubee, duniyaa irraa ari'a. Inni Bifa afur qaba: **(1)** Isa Dirqamaa: kun Rabbiin sodaachu dha. Iimaanni hundeewwan lama irratti ijaarame. Isaanis jaalala guutu fi sodaa guutu dha. **(2)** Shirkii Guddaa: kun wantoota mushrikoonni Rabbiin ala gabbaran akka Rabbiitti sodaachuudha. **(3)** Isa Haraamaa: kun ammoo namoota sodaatanii waan dirqama ta'e dhiisuu ykn waan haraama ta'e hojjechuudha. **(4)** Isa Hayyamamaa: kun akka yayii fi wantoota kana fakkaatan irraa sodaachu ti.

**◗ ZUHDII:** zuhdii jechuun fedhiin namaa waan tokkorraa gara waan isa caaluutti madaaluudha. Duniyaarraa zaahida ta'uun Boqonnaa Qaamaa fi Qalbii argamsiisa, isee jala bololi'uunimmoo yaaddoo fi gadda namatti baay'isa, jaalalli duniyaa mataa badii hundaati jibbi iseemmoo mataa khayirii hundaati, duniyaatti zaahida ta'uun jaalala ishee qalbii keessaa baasuu jechuudha malee, harka keessaa baasuu jechuu miti. Rasuulli(ﷺ) akkas jedhan :"Horii gaariin nama gaariif waa tole"(Ahmad). Haalli hiyyeessaa argannaa horii ilaalchisee bakka shanitti qoodama. **1)** Sharrii isaa ofirraa eeguuf jecha akkasumas jibbaa isaatiif jedhee horii fudhachuu dhabuu, namni akkanaa kun Zaahida jedhama. **2)** yoo argates kan itti hin gammadnee fi kan jibbiinsa isa rakkisus hin jibbine, inni akkanaa kunimmoo Jaallataa **3)** yoo argate kan itti gammadu ta'ee, dhabuu kan hin jaallannee fi barbaachaaf kan olii gadi hin fiigne yoo ta'u, garuu yoo ofiin itti dhufe kan fudhatuu fi yoo barbaachi isaa kan nama rakkisu ta'e dhiisu, inni akkanaa kunimmoo Of-qabaa jedhama. **4)** Utuu fedhii isaa qabuu argachuun isaa cimaa waan ta'eef dadhabee yoo kan barbaachuu dhiise ta'e, Sassataa jedhama. **5)** Beela'ee ykn daaree, maallaqa argachuuf olii-gadi carraaqemmoo, Rakkataa jedhama.





# Gaaffi fi Deebii Tasgabbaayaa Namoota Lama Gidduutti Adeemsifame

Namichi maqaan isaa **Abdallaah** jedhamu tokko nama maqaan isaa **Abdun-Nabiyyi** jedhamu tokkoo wajji wal-arganii, **Abdallaahan** maqaa nama lamuu sana qalbii keessatti jibbuun akkamitti ilmi namaa Rabbiin ala waan biraatif gabricha ta'a? jechuun uf gaafate. Ergasii **Abdun-Nabiyyiin** dubbiseetin 'ati Rabbiin ala waan biraa ni gabbartaa? jedheen. Abdun-Nabiyyi 'lakki; ani waan biraa hin gabbaru; muslima waan ta'eef Rabbii tokkicha qofan gabbara' jedheen.

**Abdallaah** ni jedhe: yoos maqaan kee maalif maqoota kiristaanaa kan akka 'gabra Iyyasuus jedhanii moggaasan fakkaataree? Kan isaanii waan isaan Iyyasuusiin (عليه السلام) gabbaraniif nama hin ajaa'ibsiisu. Namni maqaakee kana dhaga'u ati nabiyyii (ﷺ) gabbarta yaada jedhutu dafee sammuu isaa keessa dhufa. Kun ammoo amantaa muslimni nabiyyii isaa irratti qabu miti. Inumaa dirqamni isarra jiru Muhammad (ﷺ) gabrichaa fi ergamaa Rabbii ta'uu isaanii amanuudha.

**Abdun-Nabiyyi** ni jedhe:- 'Garuu nabi Muhammad (ﷺ) irra caalaa ilma namaa, hayyuu ergamtootati. Nutis maqaa kanaan kan moggaafamne barakaa isaanii argachuu fi kabajaa nabiyyii Isaati fi iddoo isaan Isa biratti qabaniin gara Rabbii dhiyaatuu feene ti. Maqaa kanaan shafaa'aa isaanirraa kajeella. Kanaaf hin dinqisiifamin. Obboleessi kiyyas maqaan isaa **Abdulhuseyn** jedhama. Isa duras maqaan abbaa kiyyaa **Abdurrasuul** jedhama. Maqaa akka kanaatin moggaafamuun waan turee fi hawaasa keessa faca'e. Abbootii keenyas kanuma irratti argine. Kanaaf dhimma kana hin jajjabeessin. Dhimmichi salphaadha; amantiin keenyas laafaadha.

**Abdallaah** ni jedhe:- 'Inni Kunmmoo isa duraa sana haacaalu. Innis waan Rabbiin malee wanti biraa gochuu hin dandeenye waan biraa irraa kajeeluudha. Odoo namni gaafatamu sun Nabi Muhammad (ﷺ) mataa isaaniis ta'anii namoota gaggaarii biraa kan akka Huseyn (Rh) ykn nama biraas yoo ta'e, tawhiida itti ajajamnee fi hiika "Laa Ilaaha Illallaah" wajjin waan wal faallessuuf dhorgamaadha. Dhimmichi cimaa ta'uu isaati fi bu'aan maqaa kanaa fi isa fakkaatan kan biraatin moggaafamuun qabu ifa akka siif ta'u mee gaafiwwan wahiin si gaafadha, Ani haqa baree hordofuuf, waan hinfayyadne beekee irraa fagaachuuf, waan gaariitti akeekuuf, waan jibbamaa ta'erraa dhorguuf malee kaayyoo biraa hin qabu. Kan itti gargaarsifatamu Rabbuma, kan itti irkatanis Isuma. Rabbii guddaa ol ta'een malee malaa fi humnis hin jiru. Garuu sana dura jecha Rabbii (عز وجل) kana si yaadachiisa:- *(Jechi mu'uminootaa Akka ta'e, Rabbii fi ergamaan Isaa akka isaaniif murteessan yeroo waamaman 'dhageenye, fudhannes' jechuu ture).* النور: ٥١

Rabbiin (عز وجل) ammas akkana jedha:- *(Waan ta'e irratti yeroo wal mormitan, gara Rabbii fi ergamaa Isaa deebisaa, Rabbii fi guyyaa qiyaamaatti kan amantan yoo taatan).* النساء: ٥٩

**Abdallaah:** Ati akka Rabbiin tokkochoomsituu fi Rabbiin malee gooftaan biraa akka hin jirre ragaa akka baatu ibsitee jirta. Hiikni kanaa maal akka ta'e naaf ibsuu dandeessaa?

**Abdun-Nabiyyi:** Rabbiin tokkichoomsuun Rabbiin jiraachuu amanuudha.





Isatu samiiwwanii fi dachii uume. Kan jiraachisu, kan ajjeesu, uumama kan akka fedhe godhu Isuma qofa. Inni soorata kennaa, beekaa, kan iccitii beeku, danda'aadha.

**Abdallaah:** Odoo tokkichummaan Rabii kana qofaan kan mirkanaa'u ta'ee silaa fir'awniifi ummanni isaa, Abuu Jahlii fi warri biraas, tokkochoomsitoota ta'u turan, isaanis akkuma mushrikoota biraa dhimma kana hin wallaalan. Fir'awnan ani gooftaadha ofiin jechaa tureyyuu jiraachuu Rabbiitiifi uumama akka fedhe kan godhu Isa akka ta'e onnee isaa keessatti ni amana ture. Ragaa kanaa ilaalchisee Rabbiin (ﷻ) akkana jedha:- *(miidhaa fi ol aantummaan barbaachaaf didan malee, lubbuun isaanii mirkaneessiteetti).* النمل: ١٤ Amanuun isaa kun yeroo bishaanin liqimfame ifatti muldhateera. Garuu tawhiidni ergamtoonni isaaf jecha ergaman, kan kitaabonni isaaf jecha bu'an, kan Qureeshonni isaaf jecha waraanni itti baname, ibaadan Rabbiin tokkochoomsu dha. Ibaadaan jechaa fi hojiiwwan mul'atanii fi hin mul'anne irraa wantoota Rabbiin jaalatuu fi itti gammadu hunda walitti qabatu. ":Laa Ilaaha Illallaah" keessatti jechi 'Ilaah' jedhu hiikni isaa 'gabbaramaa ibaadaan isaaf malee ta'uu hin qabne' jechuudha.

**Abdallaah:** Ammas dachii irratti ergamtoonni, jalqabni isaanii Nuuhin (عليه السلام) ta'e, maalif akka ergaman beektaa?

**Abdun-Nabiyyi:** Mushrikoota gara ibaadaa Rabbii tokkichaa akka waamanii fi shariika Isaaf taasifamu hunda akka dhiisaniif ergaman.

**Abdallaah:** Sababaan shirkii ummata Nuuh maal ture?

**Abdun-Nabiyyi:** Hin beeku.

**Abdallaah:** Rabbiin Nuuhin gara ummata isaanii kan erge waan isaan namoota gaggaarii isaanii kan akka Wadd, Suwaa'i, Yaghuus, Ya'uuqi fi Nasri jedhaman keessatti daangaa dabraniif ture.

**Abdun-Nabiyyi:** Wadd, Suwaa'i fi isaan hafan maqaa matoota kuffaaraa odoo hin ta'in maqaa namoota gaggaariti naan jedhaa jirtaa?

**Abdallaah:** Eeyye, kunniin maqaalee namoota gaggaarii turan. Ummanni Nuuh gooftolii isaan godhatanii turan. Araboonnis kana keessatti isaan hordofan. Ragaan kanaas Ibni Abbaas (رضي الله عنه) akkana jechuun isaa gabaafameera:- "*Tabotoonni ummata Nuuh keessa turan boodarra Araba keessatti argamanii jiru. Wadd maqaa taabota gosa Kalb jedhamtu kan Dawmatal Jandal qubatanii ture, Suwaa'i maqaa taabota Huzeeylotaati, Yaghus jalqaba kan gosa Muraadi jedhamtuuti, achii booda Banii Ghuxeeyf isaan bakka Sabaa'i biratti argamu, Ya'uuq ammoo kan Hamdaaniif, Nasr ammoo kan gosa Himyar maatii Zil Kilaa'if. Hunduu maqaalee namoota gaggaarii ummata Nuuh turan. Namonni kunniin duunaan Shayxaanni gara isaanii deemuun iddoowwan isaan taa'aa turan irratti siidaadhaabanii maqaa isaanitiin akka moggaasan itti hasaase. Isaanis ni raawwatan. Garuu yeroo san hin gabbaraman ture. Sana booda erga warreen sun dhumanii beekumsi dhabamee booda gabbaraman.*" **(Bukhaarii)**

**Abdun-Nabiyyi:** Kun seenaa nama ajaa'ibsiisu!

**Abdallaah:** Waan kana caalaa nama ajaa'ibsiisummoo yoon siif hime! Xumura

nabiyyootaa kan ta'an hayyuun keenya Muhammad (ﷺ) Rabbiin gara ummata araara kadhatanii, ibaadaa godhanii, xawaafanii, gidduu Safaa fi Marwaa sussukanii, isaan hajjanii fi sadaqataniit ergee ture. Garuu isaani fi Rabbiin gidduu uumama irraa warra walitti isaan fidan, kan akka Maleeykaa, Iisaa (عليه السلام) fi namoota gaggaarii biraa araarsitoota isaanii taasisu. 'kara isaaniitiin Rabbiitti dhichuu feena, Isa biratti akka araara nuuf godhan barbaanna' jedhu. Sana booda Rabbiin akka amantii abbaa isaanii Ibraahiim (عليه السلام) haaromsanii fi kan itti dhiyaachuu fi itti amanuu qaban Rabbiin qofa akka ta'ee fi kana irraa wanti tokkos uumama biraatif ta'uu akka hin qabne akka barsiisaniif nabi Muhammadiin (ﷺ) erge. Inni tokkicha Uumaa hiriyyaa hin qabne. Isa malee kan soorata kennu hin jiru. Samiiwwan torbanii fi wanti isaan keessa jiru, dachiiwwan torbanii fi wanti isaan keessa jiran hundi gabroottan Isaa ti, kan alaa mana isaanii wal-qixxeessuuf isuma qofa. Ajaja Isaa jala jiru. Gooftoliin isaan gabbaran odoo hin hafin mootummaa fi ajaja Isaa jala akka jiran ni amanu.
**Abdun-Nabiyyi:** Kun haasaasodaachisaa fi ajaa'ibsiisuudha. Kana irratti ragaan jiraa?
**Abdallaah:** Ragaa baay'etu jira. Isaan keessaa jecha Rabbii (ﷻ) kanafaadha: *(Jedhi: samii fi dachii irraa eenyutu soorata isiniif kenna? Dhageettii keessaniifi Argaa keessan kan harkaa qabu eenyu? Jiraa, du'aa irraa kan baasuufi du'aas, jiraa irraa kan baasu eenyu? Dhimma waa hundaa kan tottolchu eenyu? Rabbi siin jedhuu, 'ergasuu maaf isa hin sodaattanree'jedhiin).* يونس: ٣١
Ammas Rabbiin (ﷻ) akkana jedha:- *(Jedhi: dachii fi wanti isii keessa jiru kan eenyuti? Yoo beektan. Kan Rabbiiti jedhu; 'ergasuu maaf hin xiinxalle' jedhiin. Gooftaan samiiwwan torbanii fi Gooftaan Arshii guddaa eenyu? jedhiin. Kan Rabbiiti jedhu, 'ergasuu maaf Rabbiin hin sodaattanree?' jedhiin. Inni mootummaan waan hundaa harka Isaa keessa jiru, Inni kan eeguufi Isarratti kan hin eegamne eenyu yoo kan beektan taatan? Kan Rabbiiti jedhu, 'ergasuu akkam gowwoomtanii haqa irraa maqxu jedhiin!)* المؤمنون: ٨٤ – ٨٩
Mushrikoonni hajjii keessatti akka kanatti aanutti owwaatu turan: "Labbeeyka Allaahumma labbeeyka; labbeeyka laa shariika laka; illaa shariikan huwa laka; tamlikuhuu wamaa malaka" (Awwaadhe yaa Rabbi! awwaadhe; awwaadhe hiriyyaan siif hin jiru; isa hiriyyaa kee taasifte malee; waan inni mooye ni moota). Mushrikoonni qureeysh uumama kan sochoosu Isa akka ta'e amanuun isaanii, ykn inni "**Tawhiid Arrubuubiyyaa**" jedhamu Islaamummaa keessa isaan hin seensifne. Shafaa'aa maleeykotaa, nabiyyootaa fi waliyyootaa fedhuu fi sanaan gara Rabbii akka kalaayan amanuu isaanittu akka isaan irratti duulamu taasise. Kanaaf du'aa'ii hunda Rabbiif gochuun, wareega hunda Rabbiif gochuun, gorraasaa hunda Rabbiif gochuun, gargaarsifannaa hunda Rabbiif gochuun, ibaadaa bifa hundaatuu Rabbiif qofa gochuun dirqama ta'a.
**Abdun-Nabiyyi:** Tawhiidni akka ati jettutti jiraachuu Rabbii fi uumama akka fedhe gochuu isaa qofa yoo hin ta'in maal inni?
**Abdallaah:** Tawhiidni isaaf jecha ergamtoonni kan ergamanii fi mushrikoonni itti amanuu didan ibaadaa Rabbiif qofa gochuudha. Bifa ibaadaa kan akka





du'aa'ii, wareega, gorraasaa, birmachiifannaa, gargaarsifannaa fi kkf irraa waan tokkos waan biraatif hin oolu. Tawhiidni kun isa hiika "Laa Ilaaha Illallaah" jettuu ti. Mushrikoota qureeyshii biratti gooftaan isaa ibaadawwan kunniin itti xiyyeeffatamu kan akka maleeykaa, ykn nabiyyii, ykn waliyyii, ykn dhagaa, ykn qabrii, ykn jinnii malee Isa waan hunda uume, soorata kennu, waan hunda akka fedhe godhu. Akkuma dura ibsame, kun hundi mirga Rabbii tokkichaa akka ta'e isaanis ni beeku. Ergasii gara jecha tawhiidaa "Laa Ilaaha Illallaah" isaan waamu fi jechuu qofa odoo hin ta'in hiika isiis hojiirra oolchuuf nabiyyiin (ﷺ) itti dhufe.

**Abdun-Nabiyyi:** Haasaakee irraa wantin hubadhu mushrikoonni qureeysh baay'een muslimoota bara keenyaa caalaa hiika "Laa Ilaaha Illallaah" beeku jechaa jirta fakkaata.

**Abdallaah:** Eeyye, kun dhugaa gaddisiisaadha. Nabiyyiin (ﷺ) jecha "Laa Ilaaha Illallaah" jedhu wanti itti fedhan ibaadan Rabbiin tokkochoomsuu,waan Rabbiin ala gabbaramutti mormuu fi isarraa qulqullaa'uu akka ta'e kuffaaronni wallaaloon ni beeku. Kanaaf yeroo nabiyyiin (ﷺ) "Laa Ilaaha Illallaah" jedhaa jedhaniin *(gooftolii keenya hedduu gooftaa tokko qofa taasise, kun dhugumatti waan nama ajaa'ibsiisu)* ص:٥ jedhan. Garuu kan uumama olii gadi godhu Rabbiin akka ta'e odoo amanan akkas jedhu. Yeroo kuffaarri wallaalon kana beekan namni ani muslima jedhu tokko hiika jecha tanaa waan kuffaaronni wallaalon kunniin beekan beekuudhabuun isaa waan nama dinqisiisu. Inumaa gariin isaanii jecha qubeewwan walitti qabamanii kan hiika hin qabne itti fakkaata. Kan isaan irra fooyyee qabu ammoo hiikni isii Rabbiin malee kan uumu, soorata kan kennu, kan uumama akka fedhe godhu hin jiru jechuu qofa itti fakkaata. Namoota muslima ofiin jedhan kan kuffaarri wallaalonni qureeysh hiika "Laa Ilaaha Illallaah" isaan caalaa beekan kheeyrii hin qaban.

**Abdun-Nabiyyi:** Ani garuu Rabbitti homaa hin qindeessu. Kanarra dabree Rabbii tokkicha hiriyyaa hin qabne malee kan uumu, kan soorata kennu, kan fayyaduufi kan miidhu akka hin jirree fi Aliyyiin, Huseeynin, Abdulqaadir Jiilaanii dhiisaa, Nabi Muhammadiyyuu (ﷺ) mataa isaanii fayidaas ta'e miidhaa ofiifis ofittis fiduu akka hin dandeenye ragaan ba'a. Garuu ani cubbamaadha. Namoonni gaggaariin ammoo Rabbiin biratti kabajaa addaa qabu. Kanaaf sadarkaa isaanii kanaan Rabbiin biratti araara akka naaf godhan isaanirraan kajeela.

**Abdallaah:** Qabxii kana irratti deebii siif haa kennu. Isaan nabiyyiin (ﷺ) waraana irratti bananis waan ati jette kana ittuma amanu. Taabotoonni isaanii uumama akka fedhan gochuu akka hin dandeenye ni amanu. Kan isaan fedhan sadarkaa fi shafaa'aa isaani ti. Ragaa isaas kana dura qur'aana irraa dhiyeessinee jirra.

**Abdun-Nabiyyi:** Garuu keewwanni tun kan buute warra taabota gabbaran irratti. Akkamitti nabiyyoota fi namoota gaggaarii akka taabotaa taasifta?

**Abdallaah:** Kana dura, akkuma yeroo Nuuh (عليه السلام), tabotoonni gariin maqaa namoota gaggaaritiin akka moggaafaman walii gallee jirra. Rabbiin biratti iddoo gaarii waan qabaniif, Isa biratti shafaa'aa akka isaanif ta'aniif malee,

kaafiroonni waan biraa isaan irraa hin fedhan. Rabbiin (ﷻ) akkana jedha:- *(warri Isa (Rabbiin) malee jaalalleewwan qabatan, gara Rabbiitti akka nu dhiheessaniif malee isaan hin gabbarru (jedhu)).* الزمر: ٣ Akkamitti nabiyyoota fi waliyyoota taabota taasifta?'' kan jettes ilaalchisee kaafiroonni nabiyyiin (ﷺ) itti ergaman isaan irraa nama waliyyii kadhatutu jira. Rabbiin (ﷻ) waa'ee isaanii akkana jedha: *"Warreen isaan kadhatan sunniin karaa gara Gooftaa isaanii isaan geessu barbaadu. Isa irra kaluu ta'e argachuuf fiigu. Rahmata Isaas fedhu. Adaba Isaas sodaatu. Dhugumatti, adabni Gooftaa keetii sodaatamaadha."* الإسراء: ٥٧ kuffaarotarraa nama Iisaa (عليه السلام) fi haadha isaa gabbarutu jira. Rabbiin (ﷻ) akkana jedha: *(Yeroo Rabbiin "yaa Iisaa ilma Maryam! ati namootan anaa fi haadha tiyyas Rabbiin ala gooftota nu taasifadhaa jettee jirtaa?" jedhee gaafatu sana (yaadadhu)).* المائدة: ١١٦
Ammas isaan irraa nama Maleeykaa gabbarutu jira. Rabbiin (ﷻ) akkana jedha: *(Guyyaa hunda isaanii kaasee ergasii maleeykotaan "sila isaan kun isin gabbaraa turanii?" jedhu).* سبأ: ٤٠

Kanaaf yoo sirriitti xiinxalte, keewwattoota kana keessatti Rabbiin nama taabotatti dhimma baafachuuf itti dhaqe (gabbare) kafarsiiseera; nama namoota gaggaarii akka nabiyyootaa, maleeykotaa fi waliyyootatti dhimmames (gabbares) bifuma wal fakkaatun kafarsiiseera. Ergamaan Rabbiis (ﷺ) odoo addaan hin fooyin kana irratti isaan irratti duulaniiru.

**Abdun-Nabiyyi:** Garuu kuffaaronni faaydaa isaan irraa kajeelu turan. Ani garuu kan fayyadu, kan miidhuufi kan waa hunda godhu Rabbiin ta'uu ragaan ba'aa, sana Isarraa malee hin fedhu. Namoonni gaggaariin kana irraa qooda hin qaban. Garuu wanti ani isaanitti hajamuuf (gabbaruuf) shafaa'aa isaanii kajeeleti.

**Abdallaah:** Jechi kee jecha kuffaaratiin waluma fakkaata. Jechi Rabbii (ﷻ) kun kana mirkaneessa: *(Rabbiin ala waan isaan hin miine fi isaan hin fayyadne gabbaru; 'isaan kun Rabbiin biratti nu araarsu' jedhu).* يونس: ١٨

**Abdun-Nabiyyi:** Ani garuu Rabbiin malee waan biraa hin gabbaru; isaan irratti irkachuuni fi isaan kadhachuun ibaadaa miti.

**Abdallaah:** Garuu mee sin gaafadha, Rabbiin ibaadaa Isaaf qulqulleessuu dirqama akka sirratti godhee fi haqa Inni sirraa qabu akka ta'ee ni amantaa? Rabbiin (ﷻ) akkana jedha:- *(Amantii-diinii-Isaaf qulqulleessuun, shirkii irraa fagaachuun Rabbiin akka gabbaraniif malee hin ajajamne).* البينة: ٥

**Abdun-Nabiyyi:** Eeyye, kun nurratti dirqama.

**Abdallaah:** Ani ammas wanta dirqama nurratti ta'e kana akka naaf ibsitun fedha, ibaadaa Rabbiif qulqulleessuu isa jedhu kana?

**Abdun-Nabiyyi:** Maal jechuu akka barbaadde gaaffiin kee naaf hin galle, naa ibsi.

**Abdallaah:** Tole siifin ibsaadhageeffadhu. Rabbiin (ﷻ) akkana jedha: *(Gooftaa keessan gadi uf qabuu fi sodaachaa kadhadhaa, Inni warra daangaa darbu hin jaallatu).* الأعراف: ٥٥ Kanaafuu du'aa'iin ibaadaadhaa mitiiree?

**Abdun-Nabiyyi:** Sirritti malee, inuma inni hundee ibaadaati, akkuma hadiisa keessatti *"Du'aa'iin ibaadaadha"* **(Abuu Daawud)** jedhame jechuudha.

**Abdallaah:** Erga kun Rabbiin gabbaruu ta'uu amantee, ergasii wama





fedheefuu halkanii fi guyyaa sodaachaa fi kajeelaa Rabbiin kan kadhattu ta'e, ergasii dhimma sana nabiyyii ykn maleeykaa ykn nama saaliha ta'e tokko qabrii isaa keessatti yoo kadhatte, ibaadaa kana keessatti shirkii hin hojjannee?
**Abdun-Nabiyyi:** Eeyyen; shirkii hojjattee jirta; kun haasaasirrii fi ifa bahaadha.
**Abdallaah:** Fakkeenya biraa siif haa himu. Yoo jecha Rabbii (ﷻ): *(Gooftaa keetiif sagadi, (Isaaf) qalis)* الكوثر: ٢ jedhu hubattee ajaja Rabbii kana fudhachuun Isaaf qaltee fi gorraate, qalmaa fi gorraasan kee kun Isa gabbaruudha moo miti?
**Abdun-Nabiyyi:** Eeyyen; kun ibaadaadha.
**Abdallaah:** Yoo Rabbiin wajji uumama biraa kan akka nabiyyii, jinnii, fi isaan biraatif gorraate, ibaadaa kana waan Rabbiin alaatif hin taasifnee?
**Abdun-Nabiyyi:** Eeyyen; kun shakkii malee shirkii dha.
**Abdallaah:** Wanti ani du'aa'ii fi qalma akka fakkeenyatti siif kenneef waan du'aa'in ibaadaa jechaa isa cimaa, qalmi ammoo ibaadaa gochaa isa cimaa ta'eefi. Garuu ibaadan isaan lamaan qofa miti, Kana malee baay'atu wareegni, kakuun, maganfannaan, gargaarsifannaan, kkf keessatti argamu. Garuu mushrikoonni qur'aanni isaan ilaalchisee bu'e maleeykota, saalihoota, "Laati" fi kkf gabbaraa waan turan sitti fakkaataa?
**Abdun-Nabiyyi:** Eeyye; isaan kana dalagaa turan.
**Abdallaah:** Ibaadan isaanii kunis du'aa'ii, qalma, maganfannaa, gargaarsifannaa, irkoo godhachuu, kkf keessatti ture. Sanaan ala isaanis gabroota Rabbii ta'uu, taaytaa Isaa jala jiraachuu, kan waan hunda godhu Isa akka ta'e ni amanu ture. Garuu sadarkaa fi shafaa'aa isaan kadhatu turan.
**Abdun-Nabiyyi:** Yaa Abdallaah! Ati shafaa'aa ergamaa Rabbii (ﷺ) ni mormitaa? Isarraa ni qulqullooftaa?
**Abdallaah:** Gonkumaa hin mormu, Irraayis hin qulqullaa'u. Nabiyyiin (ﷺ), abbaa fi haatikoo fidaa isaanif haa ta'anii, araarsaa araarri isaanii fudhatama argatu. Anis shafaa'aa isaaniinan kajeela. Garuu shafaa'aan hundi kan Rabbiiti. Rabbiin (ﷻ) akkana jedha: *(Shafaa'an marti kan Rabbiiti jedhi).* الزمر: ٤٤ Hayyama Rabbiitin ala hin ta'u. Rabbiin (ﷻ) akkana jedha: *(Hayyama Isaatiinmalee namni Isa biratti shafaa'aa godhu eenyu?)* البقرة: ٢٥٥ yoo Rabbiin hayyame malee eenyuufillee araarri hin godhamu. Rabbiin (ﷻ) akkana jedha: *(Nama Inni irraa jaalateef malee shafaa'aa hin godhan).* الأنبياء: ٢٨ Rabbiin (ﷻ) ammoo nama Isa tokkochoomse irraa jaallata. Rabbiin (ﷻ) akkana jedha: *(Namni Islaamummaa malee amantii kan biraa barbaadu, isarraa hin qeebalamu, inni aakhiraatti hongaa'otarraa ta'a).* آل عمران: ٨٥ yoo araarri hundi kan Rabbii ta'ee fi hayyama Isaatiinala hin taane, nabiyyiinis (ﷺ) ta'ee namni biraa yoo Rabbiin hayyame malee eenyuufillee araara gochuu hin danda'an. Rabbimmoo warra Isa qofa gabbaraniif malee hin hayyamu. Egaa amma shafaa'an hundi kan Rabbii akka ta'e ifa bahaadha. Ani kana Isarraan kadhadha "yaa Allaah! Shafaa'aa isaanii nan dhabsiisin; yaa Allaah! Ergamaa kee akka shafaa'aa naaf godhan taasisi; kkf" jechuun Isa kadha.
**Abdun-Nabiyyi:** Eenyuuniyyuu waan inni hin qabne kadhachuun akka hin hayyamamne walii gallee jirra. Nabiyyiin (ﷺ) garuu Rabbiin shafaa'aa isaanif

kennee jira. Waan isaanif kennameef ni qabu jechuudha. Kanaaf waan qaban isaan kadhachuu ni hayyamama; kun shirkis hin ta'u.

**Abdallaah:** Eeyye, kun jecha sirrii ture odoo Rabbiin (ﷻ) irraa si dhoorguu baatee. Rabbiin (ﷻ) akkana jedha: *(Rabbiin wajjin waan tokkollee hin kadhatinaa/gabbarinaa).* الجن: ١٨ Shafaa'aa barbaaduunimmoo du'aa'iidha. Inni nabiyyiif (ﷺ) shafaa'aa kennes Rabbuma. Inni shafaa'aa waan biraa irraa barbaaduu si dhoorges Isuma, wanti ati irraa barbaaddu sun waan fedhes yoo ta'e. Kana males shafaa'aa nabiyyiin (ﷺ) alas uumamni inni kennameef jira. Maleeykonni ni shafa'u; ijoollen odoo umrii gaafatamaa irra hin ga'in du'an ni shafa'u; waliyyoonni ni shafa'u. 'Rabbiin shafaa'aa isaanif kennee akka isaan irraa barbaadamu godhe jetta moo? Yoo kana jette gara ibaadaa namoota gaggaarii Rabbiin qur'aana keessatti ibsee deebitee jirta. Yoo lakki jette ammoo jechi kee kan 'Rabbiin (ﷻ) shafaa'aa isaaf kenneera, anis waan Inni isaaf kenne irraan barbaada' jette gatii dhabeera.

**Abdun-Nabiyyi:** Ani garuu Rabbitti shirkii homaayyuu hin godhu. Namoota gaggaarii irratti irkachuun ammoo shirkii miti.

**Abdallaah:** Rabbiin shirkii sagaagala (zinaa) caalaa cimsee haraama akka godhee fi nama isa raawwateefis akka hin araaramne ni amantaa?

**Abdun-Nabiyyi:** Eeyye, kana nan amana. Kun jecha Rabbii (ﷻ) keessatti ifa ta'eera.

**Abdallaah:** Ati amma shirkii Rabbiin haraama godhe akka hin hojjetin ibsitee jirta. Rabbiin si qabee! Mee shirkiin ati isa keessatti hin kufin kan hin hojjanne jettu sun isa kami?

**Abdun-Nabiyyi:** Shirkiin taabotoota gabbaruudha, fuulaan gara isaanii deebi'uudha, isaan kajeeluudha, isaan irraa sodaachuudha.

**Abdallaah:** Hiikni taabotoota gabbaruu maali? Kaafiroonni qureeysh mukeeni fi dhagaaleen sunniin ni uumu, soorata ni kennu, dhimma nama isaan kadhatee ni raawwatu jedhanii waan amanan sitti fakkaataa? Akkuman siif ibse isaan akkas hin amanan.

**Abdun-Nabiyyi:** Anis amantaa akkasii hin qabu. Inumaa namni muka ykn dhagaa ykn ijaarsa qabrii ykn waan biraa gubbaa jiru kadhatee fi isaaf qale, akkasumas 'inni gara Rabbiitti nu dhiheessa, barakaa isaatiin Rabbiin balaa nurraa deebisa' yoo jedhe, ibaadaan taabotootaa kan ani baanu isa kana.

**Abdallaah:** Dhugaa jette, garuu kun hojii keessan kan isin mukkeen, gamoowwanii fi dariihawwan (manneen) qabrii fi waan biraa irra jiran irratti dalagdan. Ammas jechakee kan 'shirkiin taabotoota gabbaruudha' jette ilaalchisee 'yaadnikee shirkiin namuma kana dalage qofarratti gabaabbata jechuudhaa? Saalihoota irratti irkachuuniifi isaan kadhachuun /gabbaruun/ shirkii keessa hin seenuu?

**Abdun-Nabiyyi:** Eeyye, wanti ani itti fedhes isuma kana.

**Abdallaah:** Yoos keewwattoota heddu kan Rabbiin haraama ta'uu nabiyyoota fi saalihoota irratti irkachuu fi maleeykotaa fi wantoota biraa irratti rarra'uu, akkasumas kafaruu nama kana dalagee ibse wajjin ati eessa jirta? Kana tana





dura ragaa irratti fidee siif ibseera.
**Abdun-Nabiyyi:** Garuu isaan maleeykotaa fi nabiyyoota kadhatan sababaa kanaan hin kafarre, kan isaan kafaran waan 'maleeykonni ijoollee Rabbii kan dubaraati, Masiih ilma Rabbiiti' jedhaniifi. Nuti garuu 'Abdulqaadir ilma Rabbiiti; Zeeynab intala Rabbiiti' hin jennu.
**Abdallaah:** Rabbiif ilma taasisuun kufrii addaati. Rabbiin (ﷻ) akkana jedha: *(Jedhi: Inni Rabbi, tokkicha. Rabbi irkoo waa hundaati. Hin dhalle, hin dhalannes).* الإخلاص: ١ - ٣ Namni kana morme odoo suuraawwan biraa mormuu baateellee ni kafara. Rabbiin (ﷻ) akkana jedha: *(Rabbi ilma homaatuu hin qabu, Isaa wajjinis gooftaan biraa tokkollee kan jiru miti, odoo akkas ta'ee, silaa gooftaan hundi waan ofii uumeen deemmata ture, akkasumas gariin isaanii garii injifatu turan).* المؤمنون: ٩١ Gidduu kufrii lamaanii addaan baaseera. Ragaan kana irratti ammas dhiyaatu isaan "Laatin" kadhachuu isaanitiif kafaran, inni nama saaliha ta'uu isaa wajjin ilma Rabbii isa hin taasifne. Isaan jinnii gabbaruu isaanitiif kafaranis akkas isaan hin taasifne. Mazhaboonni afranis akkasuma boqonnaa "murtii nama islaamummaarraa gara galee" ibsan keessatti, 'muslimni tokko Rabbi ilma qaba yoo jedhee, inni murtaddiidha, yoo Rabbitti shirkii godhes inni murtaddiidha' jechuun adda adda ta'uu gosa lamaanii ibsu.
**Abdun-Nabiyyi:** Garuu Rabbiin (ﷻ) akkana jedha: *(Dhagahaa! Dhugumatti, waliyyoota Rabbii sodaan isaan hin dhaqqabu, gaddis isaanitti hin dhufu).* يونس: ٦٢
**Abdallaah:** Nutis kun haqa ta'uu ni amanna, ni qaraanas. Garuu hin gabbaraman. Nutis Rabbii wajjin gabbaramuu, Isaaniifi isatti qixxeeffamuu isaanii malee waan biraa hin morminu. Sana malee isaan jaallachuu fi isaan hordofuun, karaamaa isaanii dhugoomsuun dirqama sirra jiru. Karaamaa waliyyootaa warra bid'aa malee namni mormu hin jiru. Amantiin Rabbii gidduu daangaawwan lamaati, karaa qajeelaa gidduu jallinaa lamaati, haqa baaxiloota lama gidduu jiru.
**Abdun-Nabiyyi:** Isaan qur'aanni itti bu'e Rabbiin malee gooftan akka hin jirre ragaa hin ba'an; ergamaa Rabbii (ﷺ) ni kijibsiisu; kaafama ni mormu; qur'aana ni kijibsiisu; sihrii dha jedhu. Nuti garuu Rabbiin malee gooftaan akka hin jirree fi Muhammad ergamaa Rabbii ta'uu ragaa baana, qur'aana ni dhugoomsina, kaafamatti ni amanna, ni sagadna, ni soomna, Akkamitti jara sanatti nu fakkeessitu?
**Abdallaah:** Garuu namni tokko 'yoo waan tokko keessatti ergamaa Rabbii (ﷺ) dhugoomsee waan biraa keessatti ammoo isaan sobsiise, namni sun kaafira; Islaama keessa hin jirre' jechuurratti hayyuulee islaamaa gidduu wal dhabdeen (kilaafni) hin jiru. Yoo garii qur'aanaatti amanee garii sobsiises akkasuma; akka tawhiidatti amananii sagada mormuu, ykn tawhiida fi sagadas amananii dirqama ta'uu zakaa akka mormuu ti; ykn kana hunda amananii sooma akka mormuu ti; ykn waan kana hunda amananii dirqama ta'uu hajjii akka mormuu ti. Bara nabiyyii (ﷺ) keessa namoonni ajaja hajjii deemuu qofa fudhachuu dinnaan Rabbiin (ﷻ) isaan ilaalchisee akkana jedhe: *(Rabbiin nama garas deemuu danda'e mana (beeytii) dhaqanii hajjii akka godhan dirqama*

*taasiseera, ergasii namni didee kafare, Rabbiin aalama hunda irraa duroomaadha).* آل عمران: ٩٧ Yoo kaafama morme kafare jechuu irratti walii galameera. Kanaaf Rabbiin kitaaba Isaa keessatti namni garitti amanee garitti kafare, inni dhugumaan kaafira jechuu ifa baase. Akkasumas, Islaamni guutuu guututti akka fudhatamu ajaje. Namni garii isaa fudhatee garii dhiise, inni dhugamaan kafareera. Ati namni garitti amanee garii dhiise akka kafaru amantaa?
**Abdun-Nabiyyi:** Eeyye, kanatti nan amana. Kun qur'aana guddaa keessatti ifa taa'eera.
**Abdallaah:** Yoo yaada namni ergamaa Rabbii (ﷺ) waan tokko keessatti dhugo'oomsee dirqamummaa sagadaa morme, ykn kaafama malee waan hunda amane, namni kun kaafira ta'uu isaa irratti mazhaboonni irratti walii galanii jiru. Qur'aannis akkuma asiin dura dabretti kana ibseera. Kanaaf tawhiidni dirqama guddaa nabiyyiin (ﷺ) ittiin dhufan akka ta'e beeki. Inni sagada, zakaata fi hajjii irra guddaadha. Kanaaf ilmi namaa qabxiiwwan kana irraa waan tokko yoo morme, odoo waan ergamaan Rabbii (ﷺ) ittiin dhufan hundatti hojjatellee kafareera. Yoo tawhiida amantii ergamtoota hundaa ta'e mormee hin kafarsiifamne! Subhaanallaah! Kun wallaala akkam dinqisiisu! Ammas mee sahaabota ergamaa Rabbii (ﷺ) yeroo isaan Banii Haniifaa Yamaamaa keessatti lolaniin xiinxali. Isaan nabiyyii (ﷺ) biratti islaamummaatti seenanii turan, Rabbiin malee gooftaan haqaa akka hin jirre, Muhammad ergamaa Rabbii (ﷺ) akka ta'e ragaa ba'aa turan, sagadaati fi azaanas baasaa turan.
**Abdun-Nabiyyi:** Isaan garuu Museeylimaan nabiyyii dha jechaa turan. Nuti ammoo Muhammadiin (ﷺ) booda nabiyyiin hin jiru jenna.
**Abdallaah:** Isin ammoo namoota gaggaarii akka nabiyyootaa, maleeykotaa, sahaabotaa fi kkf gara sadarkaa Isa samiiwwanii fi dachiin bulchiinsa Isaa jala ta'aniitti ol kaaftu. Yoo namni sadarkaa nabiyyiitti (ﷺ) ol kaase tokko kafaree, wal waraana keessatti qabeenya isaa booji'uuniifi dhiiga isaadhangalaasuun hayyamame, shahaadaas ta'e sagadni homaa kan isa hin fayyadne yoo ta'e, namnimmoo gara sadarkaa Rabbiitti (ﷻ) ol kaase badiin isaa sana caala. Akkasuma namoonni Aliyyiin (رضي الله عنه) ibiddaan gube hundi isaanii muslimootuma ofiin jechaa turan. warruma Aliyyii (رضي الله عنه)wajjin ture kan beekusa sahaabotarraa baratan turan. Garuu Aliyyii ilaalchisee yaadni isaanii akka isin Abdulqaadirii fi warra biraa yaaddan waan yaadaniif qofa, sahaabonni akkamitti isaan waraanuufi kafarsiisuu irratti walii galan? Sahaabonni muslimoota kafarsiisu jettee shakkitaa? Moo Sayyidii fi warra isa fakkaatan ol kaasuun homaa hin miidhu, Aliyyii (رضي الله عنه) ol kaasun garuu ni kafarsiisa jettee shakkitaa?
**Ammas akkana jedhama:** yoo warreen jalqabaa waan gidduu shirkii, ergamaa Rabbii (ﷺ) fi qur'aana sobsiisuu, kaafama mormuu, kkf walitti qabaniif qofa kafaran jedhame, "Boqonnaa Hukmii Murtaddi" (muslima kafaree) kan ulamoonni mazhaboota hundaa ibsan hiikni isaa maal ta'a? Ergasii waa heddu ibsaniiru. Hundi isaanii namni isa raawwate Islaama irraa ba'a. hanga wantoota nama isa dalage biratti salphaa kan akka jecha Rabbiin jibbuu, kan odoo onneen itti hin yaadin afaaniin dubbachuu, ykn bifa cooraa fi





taphaatin jedhu ga'utti ibsaniiru. Warri Rabbiin (ﷻ) akkana jechuun ibses akkasuma: *(Jedhi: Rabbitti, keewwattoota Isaatiifi ergamaa Isaatti coortuu? Sababaa hin dhiyeessinaa, erga amantanii booda kafartanii jirtu).* التوبة: ٦٥ - ٦٦
Warri Rabbiin erga amananii booda kafaruu isaanii addeesse sunniin duula Tabuuk irratti ergamaa Rabbii (ﷺ) wajjin odoo jiran jecha akka cooraatti jenne jedhan waan dubbataniif keewwanni kun itti bu'e.

**Ammas akkana jedhama:** Wanti Rabbiin (ﷻ) banii Israa'iil irraa nuuf seenesse muslima ta'uu, beekumsa qabaachu fi toltuu dalaguu isaanii wajjin bifa cooratiin Muusaan *(gooftolii nuuf taasisi)* الأعراف: ١٣٨ jedhaa turan. Jechi sahaabota nabiyyii (ﷺ) irraa namoonni murtaa'an "*akka isaan Zaatu anwwaxin qaban nuufis zaatu anwaaxin taasisi*" jennaan nabiyyiin (ﷺ) kun jecha yahuudotaa kan *(akka isaan gooftaa qaban nuufis gooftaa taasisi)* الأعراف: ١٣٨ jedhan fakkaata jechuun kakatan.

**Abdun-Nabiyyi:** Garuu ilmaan Israa'ilis ta'e, isaan akka 'zaatu anwwaxi'n taasisaniif nabiyyii (ﷺ) gaafatan sanaan hin kafarsiifamne.

**Abdallaah:** Deebin isaas Baniin Israa'iil waan nabiyyii (ﷺ) gaafatan sana hin dalagne, odoo sana dalaganii ni kafaru. Isaan nabiyyiin (ﷺ) irraa dhoorganis odoo ajaja isaanii fudhachuu didanii erga isaan irraa dhoorganii booda zaatu anwaaxin odoo taasifatanii ni kfaru turan.

**Abadunnabiyyi:** Garuu ani ammas waan naaf hin galintu jira. Innis seenaa Usaamaa Ibni Zeeydi nama "Laa Ilaaha Illallaah" jedhu ajjeesuu isaati fi nabiyyiin (ﷺ) mormuu isaani ti. Akkana jedhaniin: *"Yaa Usaamaa! Erga 'Laa Ilaaha Illallaah' jedhee ajjeeftee? Jedhaniin."* **(Bukhaarii)** Akkasuma jechi isaanii kan *"ani hanga 'Laa Ilaaha Illallaah' jedhanitti namootatti akkan duulu ajajameera"* **(Muslim)** jedhan. Gidduu waan ati jetteeti fi hadiisota kanneen lamaanii akkamitti araarsina? Rabbi si haa qajeelchuu! Na qajeelchi.

**Abdallaah:** Akkuma beekamu, nabiyyiin (ﷺ) yahuudota odoo isaan "Laa Ilaaha Illallaah" jedhan lolaa fi booji'aa turaniiru. Sahaabonni isaaniis Banii Haniifaa odoo isaan "Laa Ilaaha Illallaah Muhammadan Rasuulullaah" jedhanii fi sagadan lola irratti adeemsisaniiru. warri Aliyyiin (رضي الله عنه) gubes akkasuma. Namni kaafama morme odoo "Laa Ilaaha Illallaah" jedheellee waan kafareef ajjeesuun ni ta'a. Namni utubaalee (arkaana) Islaamaa irraa waan tokko morme kafareera, odoo isii jedheellee ni ajjeefama. Kan yeroo damee irraa waan tokko morme isa hin fayyadne, akkamitti yeroo inni tawhiida hundee amantii ergamtootaa kan mataa taate mormu akkamitti isa fayyaddi. Hiika hadiisota kanneenii waan hubatte natti hin fakkaatu.

**Hadiisa Usaamaa ilaalchisee:** Inni nama muslima ufiin jedhu tokko ajjeesee ture. Kan inni namicha ajjeeseef du'aa fi saamamuu qabeenya isaa sodaatee isii jedhe malee amanee miti shakkii jedhuun ture. Garuu namni Islaamummaa ufii mul'ise hanga wanti sana faallessu mul'atutti irraa uf qabuu barbaachisa. Rabbiin (ﷻ) akkana jedha: *(Yaa warra amantan! Yoo karaa Rabbii irratti duultan (dhugaa) addaan baafadhaa).* النساء: ٩٤ Keewwatni kun kan akeeku nama 'amane' jedherraa of qabanii mirkaneeffachuun dirqama ta'uu isaati. Sana booda

wanti Islaama ta'uu isaa faallessu yoo mul'ate ni ajjeefama. *(Addaan baafadhaa)* النساء:٩٤ kan jedhes kanumaafi malee odoo "Laa Ilaaha Illallaah" jechuu isaatiinkan hin ajjeefamne ta'ee addaan baafachuun faaydaa hin qabu ture.

**Hadiisni biraas akkasuma:** Hiikni isaa akkuma dubbanne. Nama tawhiidaa fi Islamummaa ufii mul'ise irraa uf qabuun dirqama ta'a; yoo wanti sana faallessu ifatti argame malee. Ragaan kanaa ammo jecha ergamaa Rabbii (ﷺ) kan "erga inni "Laa Ilaaha Illallaah" jedhee ajjeeftee?" (Bukhaarii) jedhuu fi "ani hanga "Laa Ilaaha Illallaah" jedhanitti namootan lolutti ajajameera" (Muslim) kan jedhu. Khawaarijoota ilaalchisaniis akkana jedhu: "eessattiyyuu yoo argitan ajjeesaa" (Bukhaarii) Garuu khawaarijoonni warra garmalee ibaada fi "Laa Ilaaha Illallaah" baay'san turan. Sahaabonnuu yeroo ibaadaa isaanii argan uf tuffatu. Isaan barnoota kan fudhatan sahaabota irraa ture. "Laa Ilaaha Illallaah" fi baay'inni ibaadaa, akkasumas Islaama ufiin jechuun isaanii ajjeefamuu jalaa isaan hin baafne; waan gocha faallaa shari'aa dalaganiif.

**Abdun-Nabiyyi:** Jechi nabiyyii (ﷺ) kan isaan 'ilmi namaa guyyaa qiyaamaa Aadamiin, ergasii Nuuhin, ergasii Ibraahiimin, ergasii Muusaa, ergasii Iisaa, bira deemuun nu dhaqqabaa jedhuun; hundi isaanii garuu akka hin dandeenye ibsuuf; dhumarra isaan bira akka ga'u' ibsan waan Rabbiin ala ta'een na dhaqqabi jechuun shirkii akka hin ta'in mirkaneessa.

**Abdallaah:** Kun si jalaa wal-dhahe malee nama lubbuun jiruu fi bakkatti argamuun waan danda'u irratti na dhaqqabi jechuu, nuti hin dhoorgine. Rabbiin (عز وجل) akkana jedha: *(Inni gosa isaa – Muusaa – ta'e isa diina isaa ta'e irratti naa birmadhu jedheen).* القصص: ١٥ Akkuma namni lolaa fi waan isa fakkaatu irratti hiriyyaa isaatiin'waan dandeessuun na dhaqqabi' jedhuun jechuudha. Nuti na dhaqqabii ibaadaa kan isin qabrii waliyyootaa birattii fi bakka isaan hin jirretti, waan Rabbiin (عز وجل) malee uumamni hin dandeenyen akka isin dhaqqaban kadhattan irraa isin dhoorgine. Guyyaa qiyaamaa namoonni nabiyyootaan nu dhaqqabaa jechuun isaanii akka herregni godhamee warri jannataa boqonnaa argatan Rabbiin akka kadhataniif kajeelaniiti. Kunimmoo duniyaattis ta'e aakhiratti, ni hayyamama. Nama gaarii tokko bira deemtee haala inni si dhagahuun waliin teessee 'Rabbiin naaf kadhu' yoo jetteen kun waanuma sahaabonni nabiyyii (ﷺ) yeroo lubbuun turan gaafachaa turani. Garuu erga du'anii booda qabrii isaanii bira deemanii hin kadhanne. Inuma salafoonni nama qabrii biratti Rabbiin kadhachuuf garas deemu jibbaniiru.

**Abdun-Nabiyyi:** Seenaa Ibraahiim (عليه السلام) kan yeroo isaan ibiddatti darbaman Jibriil (عليه السلام) hawaa keessatti itti dhufee "maal feeta?" jennaan Ibraahiim (عليه السلام) "sirraa homaa hin fedhu" jedhaniin ilaalchisee yaada maal qabda? Odoo Ibraahiimin dhaqqabuun isaa shirkii ta'ee, silaa hin gaafatu ture.

**Abdallaah:** kunis hubannama dogoggoraa kan akka duraati. Gabaasichi mataan isaa sirrii miti. Odoo sirriidha jennee fudhanneeyyuu Jibriil kan bira deeme waan danda'uun gargaaruuf ture. Kun akka jecha Rabbii (عز وجل) *(Abbaa humna cimaatu isa barsiise)* النجم: ٥ jedheeti. Yoo Rabbiin hayyameefii ibidda Ibraahiimi fi dachii fi gaarrin isa maddii jiran qabee gara bahaa ykn dhiyaa





darbee sun isa hin dhibu ture. Kun akka nama dureessa nama hiyyeessaan mallaqa dhimma ittiin baafattu liqeessuufiif gaafannaan didee hanga Rabbiin rizqii eenyullee ittiin of hin dhaadanne kennuufitti obseeti. Kunii fi dhaqqabiin ibaadaa akkasumas shirkii isin dalagdanii wajjin eessaa wal fakkaata!

Obboleessa kiyya beeki, shirkiin isaan jalqaba nabi Muhammad (ﷺ) itti ergamanii sababaa sadihiin kan isaan bara (zamana) kanaa irra salphaadha:

**1ffaa:** Isaan jalqabaa Rabbitti kan waa qindeessan yeroo bal'inaati, yeroo rakkoo garuu Rabbiin qofa kadhatu. Rabbi (ﷻ) akkana jedha: *(Yeroo yabala yaabbatan amantii Isaaf qulqulleessuun Rabbiin qofa kadhatu. Ergasii Inni gara dachiitti nagaan isaan baafnaan shirkii dalagu).* العنكبوت: ٦٥ Ammas Rabbiin (ﷻ) akkana jedha: *(Yeroo danbaliin akka gaaddisaatti isaan haguugu amantii Isaaf qulqulleessuun Rabbiin qofa kadhatu, ergasii yeroo Inni gara dachii nagaan isaan baasu isaan keessaa nama wahitti rarra'utu jira, keewwata keenya namni mormu isaan amantaa hin qabne kan kaafira ta'an qofa).* لقمان: ٣٢

Mushrikoonni nabiyyiin (ﷺ) lolaniin yeroo bal'inaa Rabbiin kadhachaa Isaa wajjin waan biraa kadhatu turan. Yeroo rakkoo garuu Rabbii tokkicha malee waan biraa hin kadhatan; gooftolii isaanii ni dagatu. Mushrikoonni bara kanaa garuu yeroo bal'inaas ta'e, yeroo rakkoo Rabbii wajjin waan biraa kadhatu. tokkoon isaanii yeroo rakkatu: yaa ergamaa Rabbii! Yaa Huseein! kkf jedha. Garuu namni kana hubatu eessa jira?

**2ffaa:** Isaan jalqabaa warri isaan Rabbii wajjin kadhatan namoota Isatti dhiheenya qaban kan akka nabiyyii, waliyyii, maleeykaa, xiqqaateemmoo dhagaa ykn muka ajaja Rabbii fudhatanii fi Isa hin dinne. Namoonni bara kanaa garuu warri isaan Rabbii wajjin kadhatan faasiqoota. Isaan akka saalihootaatti ilaalaman ykn warreen akka dhagaa fi mukaa kan ajaja Rabbii hin dinnee kadhachuutu warra faasiqummaa fi badiin beekaman kadhachuurra wayya.

**3ffaa:** Walii galli mushrikoota bara nabiyyii (ﷺ) shirkiin isaanii tawhiida ibaadaa irratti malee tawhiida Rabbummaa irratti hin turre. Yeroo ammaa garuu shirkiin ibaadaa jiraatus, baay'inaan kan argamu shirkii Rabbummaa ti. Fakkeenyaf akka waan hunda kan akka fedhe taasisu, kan jiraachisu, kan ajjeesuu fi kkf hunda kan godhu uumama jedhanii yaaduu amantaa mushrikoota bara kanaati.

Haasaa kiyya qabxii guddaa marii dabre irraa hubatamu tokko ibsuunin xumura. Innis tawhiidni onneen yaaduu, afaanin dubbachuu fi qaamaan hojjechuun sababaa raawwachuu akka ta'e mormiin hin jiru. Kana keessaa wanti tokko yoo hirdhate namichi sun muslima hin ta'u, odoo tawhiida beekeellee yoo itti hin hojjetin kaafira didaa akka Fir'awnii fi Ibliis ta'a. Kunis waan namoota heddu jalaa wal rukutu. 'Kun haqa ta'uu ni fudhanna, garuu hojjechuu hin dandeenyu, biyya keenya keessattii fi ummata keenya biratti hin danda'amu, kanaaf miidhaa isaanii irraa dheessuf isaanitti hiriyyoomu fi itti fakkaachuu qabna jedhu. Miskiinonni kun irra hedduun hayyoota kufrii haqa odoo beekan sababaa adda addaa uumun akka dhiisan hin beekne. Rabbiin (ﷻ) akkana jedha: *(Keewwattoota Rabbii gatii xiqqaa bituun karaa Isaa irraa dhorgu, isaan wanti isaan dalagaa turan akkaan fokkate!)* التوبة: ٩

Namni tawhiida odoo hin beekinii fi onnee isaa keessatti odoo itti hin yaadin dalagaa mul'ataa itti dalage inni munaafiqa. Inni kaafira ifa bahaa caalaa badaadha. Rabbiin (ﷻ) akkana jedha: *(Munaafiqoonni ibidda irraa sadarkaa jalaa keessatti galfamu).* النساء: ١٤٥

Qabxiin kun ifa kan siif galu yoo afaan namootaa irraadhageessee fi nama haqa hubatee akka Qaaruun duniyaan isaa akka jalaa hin hirdhanne, ykn akka Haamaan kabajaa isaatiif, ykn akka Fir'awn taayitaa isaatif jecha itti dalaguu dhiise argite.

Nama Islaamummaan onneen odoo hin ta'in, gubbaan itti hojjetu argitanii onnee isaatiin maal akka yaadu odoo gaafattanii waan deebisu hin beeku.

Garuu qur'aana Rabbii irraa keewwatoota lama hubachuu qabda:

Keewwanni Jalqabaa:- Isuma dabre kan *(Sababaa hin dhiyeessinaa; erga amantanii booda kafartanii jirtuu)* التوبة: ٦٦ jedhu. Isaan nabiyyii (ﷺ) wajjin gara Ruum duulan gidduu gariin sababaa jecha coora fi taphaaf jedhaniitin akka kafaran erga beekte, namni akka qabeenyi jalaa hin hirdhanne sodaachuun, ykn sadarkaaf, ykn fakkaatee jiraachuuf jecha kufrii dubbate ykn itti dalage, isa cooraaf jedhe irra kanatu ulfaata. Namni cooru yeroo heddu namoota kolfisiisuf jecha odoo onneen itti hin yaadin afaanin waa jedha. Namni sodaa ykn fedha waan uumama bira jiruutif jecha kufrii jedhe ykn itti dalage, waadaa Shayxaanaa guutuun isa dhugoomsee jira: *(Shayxaanni hiyyummaa waadaa isiniif gala, waan fokkataa ta'etti isin ajajas).* البقرة: ٢٦٨ Waadaa isaa irraas ni sodaatu: *(Baraa Shayxaanota kanneentu jaalallee isaanii sodaachisa).* آل عمران: ١٧٥ kan Waadaa Rabbii (ﷻ) hin dhugoomsine: *(Rabbiinis araaraa fi qananii Isarraa ta'e waadaa isiniif gala).* البقرة: ٢٦٨ Akeekkachiisa Rabbii irraa hin sodaanne: *(Yoo mu'uminoota taatan, isaan hin sodaatinaa; Ana qofa sodaadhaa malee).* آل عمران: ١٧٥ Namni haalli isaa akka kana ta'e waliyyii Rabbiiti moo waliyyii Shayxaanaa ta'a?

**Keeyyanni Lammaffaa:** Jecha Rabbii (ﷻ) kan: *(namni erga Rabbitti amanee booda kafare, nama dirqisiifame kan onneen isaa iimaana irratti tasgabboofte ta'e malee, garuu namni qoma isaa kufriif bane, dallansuun Rabbirraa ta'etu isaan irra jiraata; adaba guddaatu isaaniif jiras).* النحل: ١٠٦ Rabbiin namoota sanaaf sababaa hin goone; nama odoo onneen isaa iimaana irratti tasgabbooftee jirtu dirqisiifame malee. Warri biraa garuu sodaaf, waa kajeeluun, ykn fakkaatee jiraachuuf, ykn jaalala biyyaa, maatii, firaa, qabeenya, ykn dalagaa, bifa cooraatiin ykn waan biraatiif namni jedhe, isa dirqisiifame malee, ni kafara. Keewwatichi ilmi namaa jechaa fi dalagaa irratti malee akka hin dirqisiifamne mirkaneessa. Aqiidaa onnee ilaalchisee garuu eenyullee isii irratti hin dirqisiifamu. Rabbi (ﷻ) akkana jedha: *(kun waan isaan jiruu duniyaa aakhiraa irra jaallataniifi, dhugumatti Rabbiin tuuta kaafirootaa hin qajeelchu).* النحل: ١٠٧

Kun adabni sababaa amanuu onnee, wallaalummaa, jibba amantii, ykn kufrii jaallachuunii miti. Sababaan isaa sana keessatti qoodaalee duniyaa keessaa qooda qabaachuu danda'a. bu'uurri isaa garuu diinii (amantii) irratti. Rabbitu beeka.

Kana hunda booda, Rabbiin si haa qajeelchuu, yeroon itti gara Gooftaa keetii





tawbattee, gara Isaa deebitee fi waan irra turte dhiiftu hin geenyeeree? Dhimmichi akkuma dhageesse gar-malee hamaadha, gaaffichi cimaaadha, haasichi hunda ilaallataadha.

**Abdun-Nabiyyi:** Rabbiikoon araara gaafadha, gara isaattin tawbadha, Rabbiin malee gooftaan haqaa akka hin jirree fi Muhammad ergamaa Isaa akka ta'an ragaan ba'a. Waanin Rabbiin ala gabbaraa turetti kafareen jira. Waan darbe akka naaf dhiisuufi irra naaf dabru Rabbiinan kadhadha. Ija rahmataa fi araaraatiin akka na ilaalus nan kadha. Hanga guyyaa Isa qunnamuutti tawhiida fi aqiidaa sirrii irratti akka gad-nadhaabun Isa kadha. Yaa obboleessa kiyya Abdallaah! Gorsa keetii fi waan ani irra jiru mormuu keetiif miindaa gaarii akka Rabbiin siif kennu nin kadha. Diinin (amantiin) wal gorsuu waan ta'eef. Innis tokko maqaan kiyya kan Abdun-Nabiyyi ture, Har'aa jalqabee Abdurrahmaanitti jijjiireera. Kan lamuu gochaalee dhorgamoo dhokatoo ta'an kan ani irra ture naaf ibsite. Kunis aqiidaa jallataa odoo isarra jiru gara Rabbii deemee gonkumaa hoffoltii hin arganne ture.

Garuu gaaffii xumuraa tokko si gaafachuun fedha. Innis gochaalee dhorgamoo baay'inaan namoota jalaa wal rukutan akka naaf himtun fedheeti.

**Abdallaah:** Rakkoo hin qabu, garuu gurra naaf kennii sirritti na dhageeffadhu.

✸ Kitaaba fi sunnaa irraa gidiraa barbaaduuf jecha hiika isaa jijjiiruun waan waldhabiinsi isa keessa jiru hordofuu mallattoo hin godhatin. Dhugaatti hiika isaa Rabbiin malee homtuu hin beeku. Mallattoonkee mallattoo warra beekumsa gadi fagoo qaban kan hiika waan ifa hin ta'in ilaalchisee: *(itti amannee jirra, hunduu Gooftaadhuma keenya biraati)* آل عمران: ٧ jedhanii haa ta'u. Waan waldhabiinsi isa keessa jiru ilaalchisee jechoota ergamaa Rabbii (ﷺ) kanneen hordofi:- *"Waan si shakkisiisu dhiisii waan sin shakkisiifne qabadhu"* **(Ahmadii fi Tirmiizii)**

*"Namni 'fakkaattii (waan haraamummaa fi halaalummaan isaa hin beekamin) sodaate, amantii fi maqaa isaatifis qulqullaayeera, namni fakkaattii keessatti kufe ammoo haraama keessatti kufeera"* **(Bukhaari fi Muslim)**

"cubbuun waan qoma kee keessa si ququufi namni irratti si arguu jibbitu" **(Muslim)**

Rasuulli "Al sadi 'onnee kee gaafadhu, lubbuu kee gaafadhu' jedhanii 'gaarii jechuun waan lubbuun itti tasgabboofte, cubbuun waan lubbuu keessa nama quuquufi qoma keessa nama deddeebi'u, odoo namoonnis sitti himanii akka itti himtu si gaafatanis" **(Ahmad)**

✸ Fedha lubbuu (hawaa) hordofuu irraa fagaadhu; waan Rabbiin (ﷻ) akkana jechuun irraa dhoorgef: *(Nama fedha lubbuu isaa gooftaa ofii godhate argitee!)* الفرقان: ٤٣

✸ Namoota fi ilaalchotaaf looguu irraa fagaadhu, wanti abbootin keenya irra turan waan namaa fi haqa addaan fooyu ture. Dhugaan wanti mu'umina jalaa bade eessattis yoo argate, isatu abbaa haqaa ti. Rabbiin (ﷻ) akkana jedha: *(Yeroo waan Rabbi buuse hordofaa isaanin jedhamu, lakki nuti waan abbootii teenya irratti agarre hordofna jedhu. odoo abbootiin isaanii kan homaa hin beekne fi hin qajeelles ta'eeyyuu moo).* البقرة: ١٧٠

✸ Kuffaaratti fakkaachuu irraa fagaadhu; waan inni mataa badii hundaa ta'eef.

Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu: “*Namni tuutatti fakkaate, inni isaanuma irraayi*” **(Abuu Daawuud)**

✷ Waan Rabbiin alaa irratti irkachuu irraa fagaadhu. Rabbiin (ﷻ) akkana jedha: (Namni Rabbirratti irkate, Rabbumatu isaaf ga’a).

✷ wanjala Rabbii irratti uumamaaf hin ajajamin. Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu: *“cubbuu Uumaa (Rabbii) irratti uumamaaf ajajamuun hin hayyamamu”.* **(Tirmiizii)**

✷ Rabbiin irratti shakkii badaa hin qabaatin. Rabbiin (ﷻ) hadiisal qudsii keessatti akkana jedha: “*Ani bakka gabrichi kiyya itti na shakku jira*” **(Bukhaari fi Muslim)**

✷ Qubeelaa ykn haada fi kkf balaan akka hin dhaqqabne, ykn erga dhaqqabee booda dhabamsiisuuf jettee hin godhatin.

✷ Ija hamtuu deebisuuf jettee kudhaama fannifachuurraa fagaadhu, shirkii waan ta’eef. Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu: “*Namni waa rarraafate, isuma irratti akka irkatu taasifama*” **(Tirmiizii)**

✷ Waan akka dhagaa, mukaa, suuraa fi gamoowwaniitin barakaa barbaaduu irraa fagaadhu; kun shirkii dha.

✷ Gaddii laallachuu irraa fagaadhu; inni shirkii dha. Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu: “*gaddii laallachuun shirkii dha, gaddii ilaallachuun shirkiidha gaddii laallachuun shirkii dha.*” **(Abuu Daawuud)**

✷ Raagdotaa fi warreen urjii lakkaa’an, kan beekumsa fagoo qabna jedhanii fi kitaabarraa barjee mul’isuun carraa namaa kan gara fuula duraat himna warra jedhan dhugoomsuu irraa fagaadhu. Kana keessatti isaan dhugoomsuun shirkiidha. Waan fagoo jiru kan beekuu Rabbi qofa.

✷ Rooba roobu urjii fi yerootti hin irkisin; shirkii waan ta’eef. Kan itti irkifamuu qabu Rabbuma qofatti.

✷ Wanti ittiin kakattu maalillee yoo ta’e, Rabbiin ala waan biraatiin kakachuun shirkii waan ta’eef irraa fagaadhu. Hadiisa Ahmad gabaase keessatti “namni waan Rabbiin ala jiruun kakate kafare ykn shirkii hojjete” kan jedhu dhufeera. Kunis akka nabiyyiin, amaanan, kabajaan, waadaan, jireenya fi kkf kakachuuti.

✷ Bara (waggaa), ykn qilleensa, ykn aduu, ykn qorra, ykn hoo’a arrabsuu irraa fagaadhu; waan isaan arrabsuun Rabbii (ﷻ) isaan uume arrabsuu ta’eef.

✷ Yeroo wanti jibbitu si tuqe, jecha “utuu…” jedhu irraa fagaadhu, waan dalagaa Shayxaanaa banuu fi murtii Rabbii (ﷻ) diduu waan ta’eef. Garuu ‘Rabbi waan fedhe murteesseera; Inni waan fedhe hojjata’ jedhi.

✷ Qabrii masjiida godhachuu irraa fagaadhu; waan masjiida qabriin isa keessa jirutti sagaduun dhoorgamaa ta’eef. Aa’ishaa (Rabbi irraa haa jaallatu) irraa akka gabaafametti, ergamaan Rabbii (ﷺ) sakraa du’aa keessa ta’anii akkana jedhu: *“Rabbiin yahuudotaa fi kiristaanota haa abaaru; qabriiwwa nabiyyoota isaanii masjiida godhatan; waan isaan dalagan irraa akeekachisuuf jecha.”* Aa’ishaan akka jette: ‘odoo akka yahuudotniifi kiristaanonni hojjetantu hojjetamaa sodaachuu baatanii silaa qabriin isaanii bakka ifa ta’e ta'a ture' jette. **(Bukhaarii)** Ammas akkana jedhu: *“Isaan isin dura turan qabriiwwan nabiyyoota fi saalihoota isaanii masjiida godhataa turan. Kanaaf isin*





*qabriiwwan masjiida hin godhatinaa, ani sanarraan isin dhorga*." **(Abuu Awaanaah)**

✸ Hadiisota sobdoonni gara ergamaa Rabbii (ﷺ) irkisuuf yaalan kan isaanin ykn ummata isaanii irraa saalihootan tawassula gochuu irratti kakaasan dhugoomsuu irraa fagaadhu, waan soba ta'aniif. Isaan keessaa "Sadarkaa kiyyaan tawassula godhaa, waan sadarkaan kiyya Rabbiin biratti guddaa ta'eef", "yeroo rakkoon isinitti jabaatu, warra qabriitin tawassula godhachuun isin irra haa jiraatu", "Rabbiin qabrii waliyyii hundaa irratti maleeykaa dhimma ilma namaa raawwatu ramada", "odoo tokkoon keessan shakkii isaadhagaa irratti tolchee, isa fayyada" kan jedhanii fi kan biraas baay'etu jira.

✸ Ayyaanota amantiin wal qabatan kan akka mawlida nabii, Israa'a fi mi'iraajaa, halkan walakkaa Sha'abaan, kkf kabajuu irraa fagaadhu. Isaan kun wantoota haara'a ergamaa Rabbii (ﷺ) fi sahaabota isaanii kan nabiyyii (ﷺ) nu caalaa jaallatan, kan dalagaalee kheeyrii irratti nu caalaa sardaman irraa ragaa waan hin qabneef. Odoo kun kheeyrii ta'ee, silaa isa dalaguurratti nu dursu turan.

# RABBIIN MALEE GOOFTAAN HAQAA AKKA HIN JIRRE RAGAA BAHUU

Jechi kun utubaa lam qaba: inni **1ffaa: *"laa'ilaaha*"**isa jedhu yoo ta'u kunis waan Rabbiin malee jirurraa gooftummaa mormuudha.

Inni **2ffaammoo: "*illallaah*"** isa jedhu yoo ta'u, innis gooftummaa haqaa Rabbii tokkichaaf raggaasisuudha. Akkuma Rabbi qur'aana keessatti nuu ibse: *(isa nabi Ibraahiim Abbaa isaatiif ummata isaatiin jedhe sana dubbadhu; akka jadheen: ani waan isin gabbartan kanarraa qulqulluudha isa na uume sana malee, anaan isumatu na qajeelcha)* الزخرف: ٢٦ - ٢٧ jedheen.

Rabbiin gabbaruun qofti hin ga'a hin jedhamu, yoo gabbarsuu isa qofaaf qulqulleessan malee, isaaf qulqulleessuunimmoo kan argamu yoo shirkiirraa qulqullaa'anii tokkichummaa Rabbii mirkaneessaniidha.

Akka hadiisa keessatti ibsametti, furtuun jannataa "Laa Ilaaha Illallaah" dha. Garuu namni isii jedhe hundi jannanni isa jalaa banamuu mirga godhataa? Wahab ibin Manabbih (rahimhullaah) akkana jedhame: "Laa Ilaaha Illallaah" furtuu jannataatii mitii? 'Eeyyen; garuu furtuun kamillee ilkaan qabaachuu qaba. Yoo furtuu ilkaan qabuun dhufte siif banama. Yoo sana hin ta'in siif hin banamu.

Hadiisonni ilkaan furtuu kanaa dimshaashatti ibsan heddu nabiyyii (ﷺ) irraa odeeffamaniiru. Isaan keessaas: "namni qulqullinaan Laa Ilaaha Illallaah jedhe ...", "onneen isaa isii dhugo'oomsaa ...", "kan haqaan onnee isaa irraa jedhu ..." fi kkf. Hadiisonni kunniini fi kan biraas jannata seenuu hiikkaa isii beekuu, hanga du'anitti isii irra jiraachuu, ergaa isiitti buluu fi kkf wajjin wal qabsiisaniiru.

Ragaawwan walii galaa irraa ulamoonni ulaagaalee yoo wanti isaan dhoorgu hin jiraatin guutamuu qaban cuunfanii baasanii jiru. Ulaagaaleen kun jechi "Laa Ilaaha Illallaah" bantuu jannataa akka taatu fi hiriyyaa isii akka fayyaddu taasifti. Ulaagaaleen kunniin ilkaan furtuu sana. Isaanis:

❶ **Beekumsa /Al Ilmi/:** Jechi hundi hiikkaa qaba. Hiikkaan "Laa Ilaaha Illallaah" beekumsa wallaala dhabamsiisu beekuudha. Jechi tun ibaadaa waan biraa irraadhabamsiisun Rabbiif qofaaf mirkaneessiti. Hiikni isiis "Rabbiin malee haqaan kan gabbaramu hin jiru" jechuudha. Rabbiin (ﷻ) akkana jedha: *(Nama haqaan ragaa ba'ee fi isaan beekan malee).* الزخرف: ٨٦ Nabiyyiinis (ﷺ) akkana jedhu: *"Namni du'e kan akka Rabbiin malee gooftan hin jirre beeku jannata seene"* **(Muslim)**

❷ **Mirkaneessuu /Alyaqiin/:** Innis ergaa isii jala muranii mirkaneessuudha, waan isiin shakkii, mamii, quuqaa onnee, kkf hin qeeballeef. Yaqiina jala murame irra dhaabbachuu qabdi. Rabbiin (ﷻ) yeroo mu'uminoota ibsu akkana jedha: *(Mu'uminoonni isaan Rabbii fi ergamaa Isaatti amanan, ergasii kan hin shakkin, kan qabeenyaa fi lubbuu isaanitiin karaa Rabbii irratti qabsaa'ani, isaan sun dhugaa dubbattoota).* الحجرات: ١٥

Garuu afaanin jechuun qofti hin ga'u; onneen mirkaneessuu qabdi. Yoo

onneen hin mirkaneessin nifaaqni jiraachuu mul'isa. Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu: *"Rabbiin malee gooftaan haqaa akka hin jirree fi ani ergamaa Rabbii ta'uu ragaan ba'a. Gabrichi tokko kana keessatti odoo hin shakkin yoo isa qabatee Rabbiin wa-gahe jannata seenu malee hin hafu"* **(Muslim)**

**❸ Fudhachuu: /Alqabuul/:** Erga beekte fi mirkaneessitee booda, beekumsi mirkanaa'an kun bu'aa mul'atu qabaachuu qaba. Kunis ergaa jechi kun dabarsitu onnee fi arrabaan fudhachuun mul'ata. Namni waamicha tawhiidaa fudhachuu didee deebise, kaafira ta'a. Sababaan diddaa isaa boona, ykn uf tuulummaa, ykn waanyoo ta'uu danda'a. Kuffaarota boonaf didan ilaalchisee Rabbi (ﷻ) akkana jedha: *(Isaan yeroo "Laa Ilaaha Illallaah" isaanin jedhamu kan boonan turan).* الصافات: ٣٥

**❹ Ajajamuu /Al-Inqiyaadu/:** Tawhiidaf ajajama guutuu ajajamuudha. Kun madaala dhugaa fi raawwii mul'ataa iimaana ti. Kun waan Rabbi (ﷻ) ajaje hojjachuuni fi waan Inni irraa dhorge dhiisun dhugooma. Rabbi (ﷻ) akkana jedha: *(Namni ofii tolee fuula isaa gara Rabbiitti kennu, inni dhugumaan haada cimaa qabate, itti-galli waa hundaa gara Rabbii ti).* لقمان: ٢٢ Ajajamni guutuun isa kana.

**❺ Dhugaan jechuu/As-sidqi/:** Hiikni isaa jecha keessoon kijibsiisuu hin qabne jechuudha. Kanaaf namni arraba isaa qofaan isii jedhee onnee isaatiinisii kijibsiise, inni munaafiqa. Ragaan isaas jecha Rabbii (ﷻ) kan waa'ee munaafiqaa ibsu kana: *(Arraba isaanitiin waan onnee isaanii keessa hin jirre dubbatu).* الفتح: ١١

**❻ Jaalala /Al-mahabbaah/:** Mu'uminni jechattii tana ni jaalata. Ergaa isiin dabarsituttis hojjechuu ni jaallata. Warra isiitti hojjatus ni jaallata. Mallattoon gabrichi Rabbiin jaallachuu; yoo fedha isaatiin wal dhabeyyuu waan Rabbi jaallatu dursuudha, nama Rabbii fi ergamaa Isaa jaalallee godhate jaalallee godhachuudha, nama isaanitti diina ta'e diina itti ta'uudha, ergamaa Isaa (ﷺ) hordofuudha, qajeelfama isaanii fudhatanii hojiirra oolchuudha.

**❼ Qulqullummaa /Al-Ikhilaas/:** Fuula Rabbii (ﷻ) qofa kajeelu dha. Rabbi (ﷻ) akkana jedha: *(Amantii Isaaf qulqulleessuun shirkii dhiisanii Rabbiin akka gabbaraniif malee isaan hin ajajamne).* البينة: ٥ Nabiyyiinis (ﷺ) akkana jedhu: "*Rabbiin nama 'Laa Ilaaha Illallaah' jedhe, kan kanaan fuula Rabbii kajeelu ibidda irratti haraama godheera*." **(Bukhaarii)**

Ulaagaalee walii galaa kanniiniin jecha kanarratti dhaabbachuu fi hanga du'aatti isarratti cichuutu barbaachisa.

# NABI MUHAMMAD (ﷺ) ERGAMAA RABBII AKKA TA'AN RAGAA BAHUU

Namni du'e qabrii keessatti ni qormaatama, gaaffiilee sadiirraa ni gaafatama. Yoo deebise nagaha ta'a. Yoo hin deebisin badeera. Gaaffiwwan san keessaa tokko **"nabiyyiinkee eenyu?"** kan jedhu. Nama duniyaa irratti Rabbiin isa muudee ulaagaalee isii guutee fi qabrii keessatti tasgabbii fi hubannoo isaaf kenne malee namni hundi hin deebisu. Nama san aakhiratti guyyaa qabeenya fi ilmaan hin fayyanne fayyaddi. Ulaagaaleen kunniinis:-

❶ **Waan Nabi Muhammad (ﷺ) ajajan tole jechuu:** Rabbi (ﷻ) akkana jechuun isaaniif ajajamuutti nu ajajeera: *(Namni ergamaa Rabbiitiif ajajame dhugumaan Rabbiif ajajameera).* النساء: ٨٠ Rabbiin (ﷻ) ammas akkana jedha: *(Jedhiin: yoo dhuguma Rabbiin kan jaallattan taatan, ana hordofaa; yoos Rabbiin isin jaallataa).* آل عمران: ٣١ Walii galli seensa jannataa walii gala isaaniif ajajamuutin wal qabata. Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu: *"Ummatnikoo hundi jannata ni seenu, nama dide malee jennaan, yaa ergamaa Rabbii! Eenyutu dida? jedhaniin. 'Namni naaf ajajame jannata seena, namni ajaja kiyya faallessemmoo, isatu dide."* **(Bukhaarii)** Namni jaalallee nabiyyii (ﷺ) ta'e, isaaf ajajamuu qaba. Ajaja fudhachuun bu'aa jaalalaa ti. Namni odoo isaan hin hordofnee fi isaaniif hin ajajamne ani nabiyyiin (ﷺ) jaalladha jedhe, waan jedherratti kijibaa ta'a.

❷ **Waan isaan jedhan dhugoomsuu:** Namni waan nabiyyii (ﷺ) irraa ta'uun isaa mirkanaaye tokko kijibsiise, Rabbii fi ergamaa Isaa kijibsiiseera. Nabiyyiin (ﷺ) dogoggoraa fi soba irraa qulqulluu waan ta'aniif jechuudha.
*(Inni fedhii lubbuu isaa irraa hin dubbatu).* النجم: ٣

❸ **Waan isaan irraa dhoorganii fi akeekkachiisanirraa fagaachuu:** Irra guddaan cubbuu kan ta'e-shirkii-irraa jalqabuun, cubbuu gugurddaa fi kan badiitti nama geessan dabalatee, hanga cubbuulee xixiqqaa fi wantoota jibbaman ga'utti irraa fagaachuu qaba. Muslimni tokko hanga jaalala inni nabiyyiif (ﷺ) qabuun iimaanni isaa dabala. Yoo iimaanni isaa dabale, Rabbi hojiiwwan gaggaarii itti jaallachiisee, kufrii, faasiqummaa fi cubbuu hojjechuu isa jibbisiisa.

❹ **Waan Inni karaa ergamaa Isaatiin(ﷺ) ajajeen malee Rabbiin gabbaruudhabuu:** Ibaadaa bu'uurri isaa eeggachuudha. Kanaaf waan karaa ergamaa Rabbii (ﷺ) irraa dhufeen malee Rabbiin gabbaruun hin ta'u. Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu: *"Namni dalagaa ajajni keenya itti hin jirre dalage, inni sun deebifamaadha."* **(Muslim)**

Qabxiilee faaydaa qaban: Jaalalli nabiyyii (ﷺ) dirqama akka ta'e beeki. Jaalalli qofti hin ga'u, mataa kee dabalatee waa hunda caalaa si biratti jaallatamuu qaba. Namni waan tokko jaallate, waan hundarra isa caalchisa. Fedhii isaas fedha ufii irra caalchisa. Kanaaf namni dhugaan jaalallee nabiyyiiti jedhamu isa mallattoon kun irraa calaqqisu. Kana jechuun waan hunda keessatti isaan faana bu'uu, jechaanis ta'e dalagaan sunnaa isaanii hordofuu, ajaja isaanii fudhachuu, waan isaan irraa dhorkanirraa fagaachuu, rakkinaa fi bal'ina keessattis ta'e, gammachuu fi gadda keessattis naamusa isaaniitti buluu.





Ibaadaafi hordoffiin bu'aa jaalalaati, kanaan ala jaalalli hin argamu.

**Nabiyyii (ﷺ) jaallachuun mallattoowwan baay'ee qaba. Isaan keessaa:**

1ffaa: Baay'inaan isaan faarsu fi salawaata isaan irratti buusuu. Namichi waan tokko jaalate, waamicha isaa heddummeessa akkuma jedhamu.

2ffaa: Isaan arguuf dharra'uu, waan jaalalleen jaalallee ofii arguuf dharra'uuf.

3ffaa: Isaan kabajuu fi yeroo maqaa isaanii dhahan isaan kabajuu. Isihaaq (rahimahullaah) akkana jedhu: 'sahaabonni nabiyyii (ﷺ) isaan booda maqaa isaanii yeroo dhahan sodaan guutamanii gogaan isaanii walitti butamaa fi ni boo'u turan.'

4ffaa: Nama isaan jibbe jibbuu, nama isaanitti diinometti diina ta'uu, nama faallaa sunnaa isaanii ta'ee fi diinii isaanii keessatti waan haaraa uume kan warra bid'aatii fi munaafiqootarraa fagaachuu.

5ffaa: Namoota isaan jaalatan kan akka maatii isaanii, haadha-manaalee isaanii, akkasumas sahaabota isaanii muhaajirootaa fi ansaarota jaallachuu, nama isaanitti diinometti diinomuu, warra isaan jibbanii fi arrabsan jibbuu.

6ffaa: Haala isaanii kabajamaa irraadhaaluu, waan haala akkaan kabajamaa ta'e qabaniif. Aa'ishaan (RA) akkana jetti: 'Haalli ergamaa Rabbii (ﷺ) qur'aana ture.' Kana jechuun waan qur'aanni isaan ajajeen ala hin hojjetan jechuudha.

**Haallin Nabiyyii (ﷺ) keesaa:** Nabiyyiin (ﷺ) goota gootota turan. Gootummaan isaanii kan yeroo waraanni jabaatuu ammoo akkaan cima. Ammas irra arjaa namaa turan. arjummaan isaanii kan cimu ammoo Ramadaana keessa ture. Irra caalaa nama uumamaaf waan gaarii yaadu turan. Obsa guddaas qabu turan. Takkuu ofiif jedhanii gadoo(haaloo) bahanii hin beekan. Ajaja Rabbii irratti akkaan cimaa turan. Kabajaa keessattis irra gadi uf qabaa namaa ti. Misiroo idaayyummaa keessa jirtu caalaa saalfatu. Maatii isaanitiif irra tola oolaa, uumamaaf irra rahmata godhaa turan. Kana males haala babbareedaa hedduu qabu.




# XAHAARAA/QULQULLIN

Sagadni utubaa Islaamaa isa lamuu ti. Xahaaran malee sagaduun hin gayu. Xahaaran kan godhamu ammoo bishaani fi biyyee qofaani.

**Gosa Bishaanii:**

**1)Xaahira:** Kun bishaan ufii qulqulluu ta'ee fi waan biraas qulqulleessu. Hadasa namarraa kaasuu fi najisa namarraa adeemsisuuf gargaara.

**2)Najisa:** Kun yoo xiqqaa ta'e waan najisni isa tuqe. Yoo baay'ee ta'emmoo waan sababaa najisa isa keessa bu'eetin dhandhamni, ykn bifti, ykn hafuurri isaa jijjiirame.

**Yaadannoo:** Bishaan guddaan yoo najisni haallin isaa- bifa, dhandhamtii fi hafuura isaa- keessaa tokko jijjiire malee hin najisu. Bishaan xiqqaan garuu najisni isa tuquu qofaan ni najisaaya. Bishaan guddaa kan jedhamu yoo qullata lama (naannoo litira 210) caale.

**Mi'oota:** Meeshan hundi xaahira waan ta'eef itti fayyadamuun ni danda'ama; yoo mi'a warqii fi meeta irraa hojjatame ta'e malee. Mi'oota warqii fi meetatis xahaaraa yoo godhan cubbuu qaba malee xahaaran inuma ga'a. Mi'aa fi uffata kaafiraatti fayyadamuun ni hayyamama; yoo najisaa'uu isaanii beekne malee.

**Gogaa baktii:** Walumaa galattuu najisa. Baktiin bifa lama: **1)** Kan gonkumaa foon isaa hin nyaatamne. **2)** Kan foon isaa nyaatamu ta'ee isa hin halaalfamin (hin gorra'amin). Inni foon isaa nyaatamu kan hin halaalfamin gogaan isaa yoo duugame (hallame) jiidhatti odoo hin ta'in gogatti itti fayyadamuun ni ga'a.

**Istinjaa:** Kun waan "qubula" (qaama fincaanii) ykn "dubura" (qaama sagaraa/udaanii) irraa ba'u adeemsisuudha. Yoo bishaanin ta'e "istinjaa" jedhama; yoo dhagaan ykn waraqaan ykn waan isaan fakkaataniin ta'e "istijmaar" jedhama. Istijmaara qofa irratti geeffachuuf wanti ittiin godhu sun qulqulluu, hayyamamaa, qulqulleessaa, kan hin nyaatamne, dhagaa sadihii fi sanaa oliin ta'uu qaba. Istinjaan ykn istijmaarri waan ba'u hundaaf dirqama ta'a.
Nama hajaa isaa ba'u irratti wanti haraama ta'e, yeroo isa barbaachisu caalaa achirra turuudhabuudha. Akkasumas, karaa bishaan ittiin bu'u, ykn karaa namni deemu irratti, ykn gaaddisa jala taa'amu jalatti, ykn muka firiin irraa nyaatamu jalatti, ykn gara qiblaa gara galanii hajaa ba'uun dhoorgamaadha.
Nama hajaa isaa ba'uuf wanti jibbamu, waan maqaa Rabbii ufirraa qabu qabatee seenuu, yeroo hajaa ba'u haasa'uu, baqaqa fi fakkaataa isaa keessatti fincaayuu, harka isaa mirgaatin qaama saalaa tuquun, mana fincaanii keessa ta'anii gara qiblaa gara galuun dhoorgamaadha.
Nama hajaa isaa ba'uuf wanti jaalatamu, lakkofsa dhiqannaa ykn haxaa'uu keessatti qara gochuu fi bishaani fi dhagaa lamaanuu walitti qabuu.

**Siwaaka:** Muka laafaa akka aadetiin ilkaan rigachuun (siwaakachuun) sunnaadha. Yeroo sagadaa, yeroo qur'aana qara'an, yeroo wuduu'aa afaan shafachuu dura, yeroo hirriba irraa dammaqan, yeroo masjiida ykn mana seenan, yeroo hafuurri afaanii jijjiiramuu fi kkf ilkaan rigachuun sunnaadha.
Siwaaka fi xahaaraa keessatti gama mirgaatin jalqabuun, waan hin jaalatamne adeemsisuu keessatti harka bitaatti fayyadamuun sunnaadha.

**Wuduu'a:** Arkaanni isaa: 1) fuula dhiqachuu, afaan shafachuu ykn





lulluuqachuu fi funyaanitti ol fuudhachuun isa irraayi. 2) Harka lamaan daangaa qubbiinii irraa hanga ciqileetti dhiqachuu. 3) Mataa hunda hanga gurra lamaan wajjin haxaa'uu. 4) Miilla lamaan koronyoo wajjin dhiquu. 5) Tartiiba eeguu. 6) Walitti aansuudha.

**Sunnaan isaa:** Siwaaka, jalqaba ganaa harkaa lamaan dhiqachuu, fuula dhiquu dura afaan lulluuqachuu fi funyaanitti ol fuudhuu dursuu, nama soomu yoo hin ta'in sirritti afaan lulluuqachuu fi bishaan funyaanitti ol fuudhuu, areeda furdaa keessa sirritti dhiquu, qubbiin addaan baasanii dhiqachuu, qaama mirgaa dhiquun jalqabuu, lamaa fi sadi irra deebi'anii dhiquu, mirgaan funyaanitti ol fudhachuu fi bitaan gadi deebisuu, riganii dhiqachuu, wuduu'a guuttachuu, sana booda du'aa'ii nabiyyii (ﷺ) irraa argame gochuudha.

**Waajibni isaa:** Isa dura "bismillaah" jechuu, nama hirriba halkanii irraa dammaqe yoo ta'e, bishaan keessa cuuphuu isaatiindura ganaalee isaa al sadi dhiqachuu qaba.

**Wuduu'a keessatti wantoota jibbaman:** Bishaan qorraan ykn danfaan wuduu'a godhachuu, qaama tokko al sadhii ol dhiqachuu, bishaan qaamarraa fixiruu, ija keessa dhiquu. Wuduu'a booda fooxan gogfachuun garuu hayyamamaadha.

**Yaadachiisa:** Afaan lulluuqachuun bishaan afaan keessa oofuu dabalachuu qaba. Bishaan gara funyaanii ol fuudhun harkaan qofa odoo hin ta'in hafuuran bishaan gara funyaanii seensisuu dabalachuu qaba. Bishaan gadi deebisulleen akkasuma; lamaanuu bifa kanaan malee sirrii hin ta'an.

**Akkaataa Wuduu'aa:** Kun onneen niyyachuu, ergasii 'bismillaah' jechuu fi ganaa fi duuba harka jalaa dhiquu, ergasii afaan lulluuqachuu fi bishaan funyaanitti ol fudhachuu, ergasii fuula dhiqachuu (daangan isaa: dheerinnatti iddoo rifeensi mataa jalaqabu irraa hanga areedaa fi bal'innatti gurraa hanga gurraa ti), ergasii harka ciqilee guutuu wajjin, ergasii mataa gubbaa daangaa fuulaa irraa hanga lum'eetti /qolli gurraa isarraa lakkaa'ama/, quba akeektuu qaawwa gurraa keessa seensisee quba abbudduutin duuba haxaa'uu, ergasii miila isaa koronyoo wajjin dhiqachuu qaba.

**Yaadachiisa:** Areedni haphii yoo ta'e, gogaa isa jalaa dhiquun dirqama ta'a. Yoo furdaa ta'e garuu gubbaa isaa qofatu dhiqama.

**Kophee gubbaa haxaa'uu:** "Kuffi" (kopheen) waan miillatti godhatamu kan gogaa fi waan sana fakkaatu irraa hojjatamu. Waan akka suufa fi san fakkaatan irraa yoo ta'e Arabiffaan "Jawraba" jedhama. Hadasa xiqqaaf qofa lamaanuu gubbaa haxaa'uun ni hayyamama. Haxaa'uuf ulaagaaleen guutamuu qaban jir: **1)** kopheewwan sun yeroo godhataman xahaaraa guutuu qabaachuu (erga miilla lamaanuu dhiqatanii booda ta'uu); **2)** Xahaaraan isaa bishaanin ta'uu; **3)** Kopheen lachuu iddoo dhiquun dirqama ta'u haguuguu; **4)** Kopheewwan waan hayyamame irraa hojjataman ta'uu; **5)** Kopheewwan qulqulluu ta'uudha.

**Amaamaa (waan maratan):** Yoo ulaagaaleen kanatti aanan guutaman amaamaa gubbaa haxaa'uun ni danda'ama: **1)** Dhiiraaf ta'uu; **2)** Mataa haxaa'amu haguuguu; **3)** Kan haxaa'amu hadasa xiqqaa irraa ta'uu; **4)**Xahaaran kan godhamu bishaanin ta'uudha.

**Guftaan ammoo yoo ulaagaalee kanatti aanu guute haxaa'ama: 1)**Dubartiif ta'uu; **2)** Morma jala irraa jalqabee maramuu; **3)** Hadasa xiqqaaf ta'uu; **4)** Xahaaraan kan godhamu bishaanin ta'uu; **5)** Mataa irraa kutaa haxaa'amu hunda haguuguudha.

**Yeroo hanga haxaa'amuu:** Nama biyya ufii jiruuf guyyaa tokkoo fi halkan tokko; nama imala sagada gabaabsun isaaf hayyamamu (dheerina km 85 fi caalu) irra jiruuf guyyaa fi halkan sadi haxaa'uun isaaf hayyamama.

**Jalqaba haxaa'uu:** Nama biyya jiruuf, hadasa irraa qulqullaayee erga godhatee booda haxaawwii jalqabaarraa kaasee hanga borumtaa yeroo sanaatti (sa'aatii 24).

**Kophee irraa hanga haxaa'amu:** Gubbaa ol aanu quba miilaa irraa hanga koronyoo oliitti haxaa'amuu qaba. Kan haxaa'amu qubbiin harkaa diriirsunii fi addaan banuun ta'uun irra jira.

**Qabxii Ijoo:** Namni imala irratti quyyisee ergasii gara biyyaa deebi'e, ykn biyyatti quyyisee ergasii imala deeme, ykn yoom haxaa'uu akka jalqabe shakke, akka nama biyya jiruutti quyyisa.

**Faashaa Madaa:** Kun waan lafee fi madaan biraa ittiin hidhamu yoo ta'u, ulaagaaleen kanatti aanan yoo guutaman isa irra haxaa'uun ni danda'ama: **1)**Faashichi fayyaaf barbaachisaa ta'uu; **2)** Iddoo barbaachisu irra dabruudhabuu; **3)** Isarra haxaa'uu fi qaama biraa wuduu'a godhachuu walitti aansu dha. Yoo faashichi iddoo barbaachisu bira dabre isa dabre sana mulquu qaba; yoo mulquun rakkina itti fidaa sodaate garuu haxaa'uun isaaf ga'a.

**Qabxilee Ijoo: 1)**Kophee mirgaa dursuu dhiisanii lamaanuu bakkuma tokko haxaa'uu; **2)** Kophee jalaa fi duubas haxaa'uun hin ajajamne; **3)** Kophee bakka haxaa'uu dhiquunis ta'ee irra deddeebi'anii haxaa'uun jibbamaadha; **4)** Amaama fi guftaa dubartii irra hedduu isaa haxaa'uun dirqama.

**Wantoota Wuduu'a Diigan: 1)** Wantoota bakka fincaani fi sagaraan ba'aniin ba'an kan xahaara ta'an akka dhuufu fi maniyyii ykn kan najisa ta'an akka fincaani fi maz'yii **2)** Hirribaa fi gaggabdoon sammuun deemuu; hirriba xiqqaa taa'anii ykn dhaabbatanii muganiin garuu hin diigamu **3)** Fincaanis ta'ee sagaraan bakka isaanitiin ala yoo ba'an **4)** Wantoonni najisa ta'an (kan fincaani fi sagaraa hin ta'in) kan akka dhiiga baay'ee fokkisaan qaama keessaa ba'uu **5)** Foon gaalaa nyaachuu[1] **6)** Odoo waa gidduu hin jirre qaama saalaa harkaan tuquu **7)** Dhiirri qaama dubartii ykn dubartiin qaama dhiiraa odoo gidduu waa hin jirre miira fedha qunnamtiitin tuquu[2] **8)** Amantii irraa deebi'uu /kafaruu/ dha. Namni qulqullummaa mirkaneesse fi hadasaan tuqamuu ykn faallaa kanaa shake isa mirkanaayaa irra haa deemu.

**Dhiqannaa Qaamaa:** Wantoota Dirqama Isa Godhan: **1)** Nama hin rafin irraa maniyyiin mi'aa fi humnaan, ykn rafe irraa mi'aan ykn sanaan ala ba'uu;

---

1 Dhimmi kun mazhaba Hanbalii keessatti malee mazhaboota biyya keenyaa keessatti baay'inaan itti hojjatamuun hin balleessu.
2 Qabxiin kun mazhaboota giddutti mormii guddaa qaba. Kan asitti dhiyaate isa mazhaba tokkoo qofa. Gama ragaatin yoo bishaan keessaa hin ba'in hin balleessu.





**2)** Qaamni saala dhiiraa farjii dubartii keessa seenuu yoo dhangalaasuu baates **3)** Islaama seenuu kaafiraa odoo murtaddii ta'ellee **4)** Ba'uu dhiiga xurii ji'aa **5)** Ba'uu dhiiga dahaa **6)** Muslimni du'uudha.

**Dirqamoota Dhiqannaa:** Niyyaa dhiqannaatin qaama guutuu, keessa afaani fi funyaanii dabalatee, bishaanin waliin ga'uun ga'aadha.

**Dhiqannaan guutuu kan guutamu waan sagaliini.** Isaanis **1)** Niyyacuu **2)** Bismillaah jechuu **3)** Mi'a keessa odoo hin seensisin dura harka lamaan dhiqachuu **4)** Farjii fi waan inni tuttuqe dhiquu **5)** Wuduu'a godhachuu **6)** Mataa irratti bishaan al sadi dhangalaasuu **7)** Qaama irratti bishaan naquu **8)** Harka lamaanin qaama ririguu **9)** Hundaa keessatti mirgaan jalqabuudha.

**Wantoota nama wuduu'a hin qabne irratti haraama ta'an: 1)** Qur'aana tuquu, **2)** Sagada sagaduu, **3)** Xawaafa gochuudha.

**Wantoota nama janaabaa qabu irratti haraama ta'an:** Namni janaabaa qabu sadan oliitti dabalatee: **4)** Qur'aana qara'uun **5)** Masjiida keessa turuun ni dhoorgama.

Namni janaabaa qabu wuduu'a malee rafuuni fi yeroo dhiqatan bishaan hanga barbaachisuu ol itti fayyadamuun jibbamaadha.

**Tayammuma፡ Ulaagaaleen isaa: 1)** Bishaan dhabamuu **2)** Biyyee qulqulluun, hayyamamaa, dikee qabuu fi hin gubatiniin ta'uudha.

**Dirqamoota Isaa፡** Fuula guutuu fi ergasii harka lamaan hanga iddoo hidhannaa sa'aatii ga'utti haxaayuu; tartiiba eegu fi walitti aansu dha.

**Wantoota Isa Balleessan፡ 1)** Wantoonni wuduu'a balleessan hundi **2)** Bishaan dhabamuuf yoo ta'e inni argamuu **3)** Sababaan tayammuma isa goosise dhabamuu; fkn dhukkubsatee yoo ta'e fayyuudha.

**Sunnaawwan Isaa፡ 1)** Yoo janaabaa irraa ta'e tartiiba eegu fi walitti aansuu **2)** Gara dhuma yerootti butuu **3)** Erga xumure booda zikrii wuduu'aa jechuudha.

**Wanta Jibbamaa፡** Irra deddeebi'anii ganaa harkaatin biyyee dhayuun jibbamaadha.

**Sirnoota Isaa፡-** Niyyachuu, ergasii 'bismillaah' jechuu, ganaa harka lamaanitiin al tokko biyyee dhayuu, ergasi jalqaba fuula fi areeda isaa irra ganaa harkaa oofun haxaayuu, ergasii ganaa harka bitaatin duuba ganaa harka mirgaa haxaayuu, ganaa harka mirgaatin ammoo duuba harka bitaa haxaayuudha.

**Najaasawwan Dhabamsiisuu፡ Najaasan gosa lama፡ 1)** kan ofii isaaniitii najasa ta'an: kan qulqulleessuun hin danda'amne kan akka booyyeefaa, yoo hammam dhiqameyyuu hin qulqullaa'u **2)** kan njaasni itti argame yoo ta'u: irraa adeemsisuun kan danda'amuudha kunimmoo kan akka lafaafi uffataati. **Lubbu-qabeeyyii:** Isaanis bakka lamatti qoodamu: **1)** Kan najisa ta'an isaan akka saree, booyye fi waan isaan irraadhalatanii fi allaattii fi bineensota qaamni isaanii adurree caalu irraa waan foon isaanii hin nyaatamne dabalata. Isaan kunniin fincaan, faltiin, gororri, fuuran, bishaan qaama saalaa, aannan, furriini fi haqqeen isaanii najisa. **2)** Kan qulqulluu ta'an, isaanis sadihitti qoodamu: **A) Ilma namaa:** bishaan saalaa, furan, gororri,

aannan, furriin, deeffun, jiini farjii dhalaa hundi qulqulluu (xahaara) dha. Akkasumas, qaama fi wantoonni isarraa ba'an kan fincaan, sagaraa, mazyii, wadyii fi dhiiga hin ta'in hundi xaahira. Isaan kunniin garuu najisa.

**B) Wantoota foon isaanii nyaatamu:** Kunniin hundi fincaan, faltiin, gororri, fuuran, bishaan saalaa, aannan, furriin, haqqeen, mazyiini fi wadyiin isaanii hundi qulqulluu (xahaara) dha.

**C) Wantoota Isaan irraa uf eegun hin danda'amne** kan akka harree, adurree, hantuuta fi warreen isaan fakkaatan gororaa fi fuuran isaanii qofti xaahira yoo ta'an kan hafan najisa.

**Wantoota du'an:** Du'aa ilma namaa, qurxummii, awwaannisaa fi wantoota dhiiga dhangala'aa hin qabne kan akka qaajjibbuu, mixii fi tayfii malee du'aan wantoota hafe hundaa najisa.

**Wantoonni gogaan** akka lafaa, dhagaa fi kkf hundi xaahira; isaan olitti ibsaman malee.

**Qabxilee Ijoo:** ✷ dhiigni, haqqeeni fi malaan najisa. Garuu yoo beeylada xaahiraa irraa wanti xiqqaan ba'e sagada fi waan biraa keessattis rakkoo hin qabu. ✷ Dhiigni waan lama keessa jiru xaahira. **Isaanis: 1)** Qurxummii fi **2)** Dhiiga foon horii gorra'ame keessatti hafu. ✷ Wanti beeylada nyaatamu kan lubbuun jiru irraa argamu foon kutames ta'ee wanti rarra'u hundi najisa. ✷Najaasaa adeemsisuuf niyyaan homaatuu hin barbaachisu. ✷ Wantoota najisa ta'an harkaan tuquun ykn isarra deemun wuduu'a hin balleessu. Isa adeemsisuu fi iddoo fi uffata inni tuqe adeemsisuun qofti ga'aadha.

**Najaasan kan qulqullqq'u ulaagaalee kanatti aanu ni: 1)** Bishaan qulqulluun dhiquun **2)** Kan cuunfamu yoo ta'e cuunfun **3)** Dhiquun kan hin baane yoo ta'e, irraa riguun adeemsisuu **4)** Najaasaa sareen wal qabate yoo ta'e, al torba bishaanin, saddeeteffaa biyyeen ykn saamunaan dhiquu.

**Yaadachiisota:** ✷ Najaasaa dachii irra jiru yoo dhangala'aa akka fincaanii ta'e, hanga najisichi, bifti isaa fi hafuurri isaa adeemsifamutti bishaan itti naquun ga'aadha. Yoo waan hin yaane kan akka sagaraa ta'e garuu hanga najisichaa fi mallattoon isaa adeemsifamutti dhiquu barbaachisa. ✷ Najaasaadhabamsiisun bishaanin malee kan hin danda'amne yoo ta'e, dhiquun dirqama ta'a. ✷ Bakki najaasan jiru yoo nama jalaa dhokate, hanga najaasichi dhiqamuun isaa mirkanaayutti dhiquu barbaachisa. ✷ Namni sunnaa sagaduuf wuduu'ate, fardii ittiin sagaduun isaaf ga'a. ✷ Namni rafe ykn hafuurri irraa ba'e, istinjaa godhachuun isarra hin jiru; waan hafuurri xaahira ta'eef jechuudha. Yoo sagaduu ykn waan biraatif fedhe wuduu'a godhachuun isaaf ga'a.







# Murtii Dhiiga Uumamaa Kan Dubartii (Xurii fi Istihaadaa)

| Gaafii | Hukmii (Murtii) Isaa |
|---|---|
| Umrii xiqqaa fi guddaa dubartiin keessatti xurii argitu | Xiqqaan isaa waggaa sagali; yoo san dura dhiigni farjii isii keessaa ba'e inni istihaadaadha. Inni guddaan daangaa hin qabu. |
| Guyyaan xiqqaan xuriin turuu | Guyyaa tokkoo fi halkan tokko (sa'aatii 24). Yoo sanaa gadi ta'e istihaadaadha. |
| Guyyaan guddaan xuriin turu | Guyyoota kudha shani. Yoo dhiigni ba'u kanaa ol ture, sun istihaadaadha. |
| Yeroon qulqullina xurii lamaa gidduu | Guyyoota kudha sadi. Odoo guyyoonni kun hin guunne yoo mul'ate istihaadaadha[1]. |
| Hedduun yeroo xurii dubartii | Guyyoota jaha ykn torba. |
| Hedduun yeroo qulqullina dubartii | Guyyoota diigdamii sadi ykn diigdamii afuri. |
| Dhiigni yeroo ulfaa mul'atu xurii dhaa? | Dhiigni daalachi[2] ykn boorri[3] dubartii ulfaa irraa ba'u istihaadaadha. |
| Dubartiin xurii irraa xahaara tayuu isii kan beektu yoomi? | **Kanarratti bifa lamatu jira: 1)** Yoo yeroo xuhrii jiidha adii[4] kan argitu **2)** Yoo jiidha adii hin argin, farjiin isii dhiiga diimaa, gurraachaa fi daalacha irraa goguuni. |
| Dhiiga yeroo xuhrii farjii dubartii keessaa jigu | Qal'aa yoo ta'e, ykn adii fi kan walitti maxxanu yoo ta'e, qulqulluudha. Dhiiga fi boorayaa yoo ta'e garuu najaasaadha. Hunduu garuu wuduu'a ni balleessa. Yoo addaan cituu baate dhiiga dhukkubaa ta'a. |
| Dhiigni gurraachi ykn daalachii farjii ba'u maali? | Yoo xuriin walitti aane, duras ta'e booda, xuriidha. Yoo gara gara ta'e istihaadaadha. |
| Dubartiin ji'a ji'aan guyyaa beekamaa itti qulqullooftu qabaattee odoo guyyaan isiin qulqullooftu hin guutamin qulqulloofte akkami? | Yoo dhiigni citee qulqulloofte odoo guyyaan akka aadaatti isiin keessatti dhiiga argitu xumuramuu baatellee isiin qulqulluudha jedhamti. |
| Xuriin yeroo baratame irra dursuun ykn barfachuun akkami? | Yoo haallin xurii isa keessatti mirkanaaye, yeroo kamillee xurii dha; waan yeroo gidduu dhiiga lamaanii jiru guyyoota kudha sadi (yeroo xuhrii xiqqaa) caalen. Yoo akkas hin ta'in istihaadaadha. |
| Yoo xuriin yeroo isaa kan baratame irra caale ykn hirdhate maal ta'a? | Waan yeroo xurii kan irra guddaa (guyyoota kudha shan) hin caaliniin xurii dha. |
| Dubartiin yeroo dheeraa akka ji'a guutu fi sanaa oliitif dhiigni irraa jige akkam taati? | Haala adda addaa qabdi: 1) Isiin ji'arraa yeroo xuriin itti dhufuu fi lakkoofsa guyyaa isaas beektu, dhiigni isii kan beekamus ta'e, kan hin beekamne, yeroo hanga xuriin irra turuu san lakkooftee taa'uu qabdi. 2)Isiin ji'arraa yeroo xuriin isii itti dhufu beektu tan ufii lakkoofsa guyyaa isaa hin beekne, isiin tun guyyoota jaha ykn torba (kan warra irra hedduu) guyyama beekte sanirraa. 3)Isiin lakkoofsa guyyaa xurii isii beektu, tan garuu ji'arraa guyyaa inni itti dhufu hin beekne, isiin jalqaba ji'a baatii hundarraa hanga lakkoofsa beektuu taa'uu qabdi. |

1) **xuriin** : dhiiga uumamaa ta'ee kan dubartiitti dhukkubaafi dahiinsaan maleetti itti dhufu yoo ta'u, Istihadaanimmoo : dhiiga yeroo isaa malee sababa dhukkubaatiin, yeroo xurii utuu hin eegin irraa dhangala'uudha. Garaagarummaan isaan lamaan jidduu jiru dhiigni xurii diimaa kan gurraachatti achi dhihaatu yoo ta'u, istihaadaanimmoo diimaa dhiiga funuunaa fakkaata 2) dhiigni xurii: furdaa kan gidduu gidduudhaan ciccitu yoo ta'u, istihaadaanimmoo qalloo akka dhiiga madaati. 3) dhiigni xurii : yeroo baay'ee fooliin isaa kan ajaa'u yoo ta'u, istihaadaanimmoo akkuma dhiiga isa kaaniiti. Yeroo xurii keessa wantootni dhorkamoo ta'an keessaa : wal-quunnamtii saalaa raawwachuu,wal-hiikuu,sagada, sooma ,xawaafa gochuu,Qur'aana qara'uu, Qur'aana tuquu fi masjiida keessa taa'uu

2) daalacha jechuun dhiiga kan qaama saalaa dubartiirraa ba'u bifti isaa kan qaqaa fakkaatuudha.

3) boora jechuun dhiiga kan qaama saalaa dubartiirraa ba'u kan bifti isaa gara booraatti madaaluudha

4) jiidha adii jechuun: dhangala'aa adii yeroo qulqullinaa irraa bahu yoo ta'u, qulqulluu ta'ee kan waduu balleessuudha.





# DHIIGA DAHAA

| Qabxii Gaafii | Murtii (Hukmii Isaa) |
|---|---|
| Dubartiin yoo deettee dhiiga hin argin | Hukmiin dubartii deettee isii qabatu; dhiqannaan dirqama itti hin ta'u; soomni isiis hin hiikamu. |
| Yoo mallattoowwan dahaa argite | Yoo yeroo murtaa'e dura dhiiga fi bishaan dhukkubbii wajjin argite, hukmiin dubartii deettee isii hin qabatu; sun istihaadaadha. |
| Dhiigni yeroo da'uumsaa dubartii irraa ba'u | Kun dhiiga dahaa ti; odoo daa'imni bayuu baatellee ykn sana booda bayellee jechuudha. Sagada yeroo san keessa dubartii irra taru qadaa baasun dirqamaa miti. |
| Guyyaa dhiiga dahaa lakkaa'un kan jalqabamu yoomi? | Erga ulfi garaa keessaa gara dachiitti bu'e booda. |
| Xiqqaan dhiiga dahaa hangam tura? | Kun daangaa hin qabu; yoo deettee bakkumatti dhiigni isii dhaabbates, dhiqattee sagaduu qabdi malee guyyaa afurtama eeguu hin qabdu. |
| Guddaan dhiiga dahaa hangam tura? | Guyyaa afurtama; yoo san caale hin ilaalamu. Yoo xurii isii kan daya duraatin wal madaale fi xurii ta'a jedhamee yaadame malee dhiqattee sagaduun dirqama ta'a. |
| Dubartiin lakkuu ykn lamaa ol deette | Guyyaan dhiiga dahaa lakkaa'amuu kan jalqabu erga isiin ilma jalqabaa deette booda. |
| Dhiigni daa'imni du'ee garaa ba'e booda jiru | Yoo umriin daa'ima garaa ba'ee guyyaa 80 fi sanaa gadi ta'e, dhiigni san booda jiru istihaadaadha. Yoo guyyaa 90 ol ta'e, dhiiga dahaa ta'a. yoo gidduu guyyaa 80 fi 90 ta'e, hukmiin isaa uumama daa'imaa irratti rarra'a. Yoo khilqaa namaa ta'e, dhiigni san boodaa kan dahaa ti. Yoo uumaa namaa hin qabaatin dhiiga istihaadaa ta'a. |
| Yoo odoo guyyoota afurtama hin guutin qulqullooftee, ergasii yeroma sana keessa dhiigni itti deebi'e | Yoo dhiigni dahaa guyyoota afurtama keessatti irraa deeme sun xuhrii dha; dhiqattee sagaduu qabdi. Yoo guyyoota afurtamman san keessa dhiigni itti deebi'e, sun hukmii dhiiga dahaattu isaaf kennama; hanga guyyaan afurtamaa xumuramutti jechuudha› |

**Yaadannoowwan:** ◗ Dubartiin mustahaadaa taate tokko sagaduun isii irratti dirqama; garuu sagada hundaaf wudu'achuu qabdi. ◗ Dubartiin takka odoo aduun hin seenin dura dhiiga xurii fi dahaa irraa yoo qulqulloofte, sagada Zuhrii fi Asrii guyyaa sanaa sagaduun isii qabata. Yoo odoo fajriin hin bayin dura qulqulloofte ammoo sagada Maghriiba fi Ishaa'ii halkan sanii sagaduu qabdi. ◗Dubartiin takka erga yeroon sagadaa seene booda odoo hin sagadin dhiiga xurii ykn dahaa yoo argite, qadaa baasun isii hin qabatu. ◗ Dubartiin yeroo dhiiga xurii fi dahaa irraa dhiqattu, mataan isii dhayamaa yoo ta'e hiikkachuun dirqama. Janaabaa irraa yoo dhiqattu garuu hiikkachuun dirqama itti hin ta'u. ◗ Dubartiin dhiiga xurii fi dahaa irra jirtu qunnamtii saalaa gochuun haraama. Waan sanaa ala ta'een itti fayyadamuun garuu hayyamamaadha. ◗ Dubartiin istihaadaa irra jirtu qunnamtii saalaa gochuun jibbamaadha; garuu yeroo dhirsi akkaan itti dhimmame ni hayyamama. ◗ Dubartiin mustahaadaa taate, sagada hundaaf yoo dhiqatte jaallatamaadha. Yoo dadhabde, sagada Zuhrii fi Asrii, dhiqannaa tokkoon, akkasumas Maghriiba fi Ishaa'ii dhiqannaa tokkoon walitti qabuu dandeetti. ◗Fajriif kophatti dhiqatti. Kanaaf, guyyaa fi halkan tokkotti al sadi dhiqatti. Yoo hin dandeenye, guyyaatti al tokko dhiqachuun sagada hundaaf wuduu'a gooti. Yoo kanas dadhabde, dhiqannaa xurii erga dhiqattee booda sagada hundaaf wuduu'a gooti. ◗ Dubartiin tokko sirnoota Hajjii fi Umraa raawwachuuf, ykn sooma Ramadaanaa guuttachuuf qoricha xurii yeroof kutu fudhachuu ni dandeessi. Kun yoo qorichi rakkoo qabaachuudhabuun isaa mirkaayerdha.






## Qooda Dubartiin Amantii Islaamaa Keessatti Qabdu

Dubartiin mindaa keessatti akkuma dhiiraa yoo taatu, wal-caalmaan Rabbi biratti akkaataa Iimaanaa fi hojiitiini. Rasuulli (ﷺ) akkana jedhan : *''Dubartiin Tiruu (obbolaa) Dhiiraati"* **(Abuu Daawuud).** Kanaaf Dubartiin haqa ishee falmachuu, akkasumas miidhaa irra ga'e ofirraa kaasuuf tattaafachuu dandeessi,kunis Ibsi amantichaa dhiiraa fi dubartii walitti qabatee waan dhufeef, bakka amantichi addaan baasetti malee addaan baasuun hin ta'u. Innis murtiiwwan qubaan lakkaawaman yoo ta'u, haala Rabbi uumama isaaniitii fi dandeettii isaanii addaan baase ilaalchisee Rabbi(ﷻ)akkana jedha: *"Inni uume waan uume sana hin beeku seetuu?!innoo hunda beekaa fi keessa beekaadhaa"* **al-mulk : 14.**

Kanaafuu Dubartiin dalagaa dhiirarraa ittiin addaan baatu qabdi, akkuma dhiirris dalagaa dubartiirraa ittiin addaan ba'u qaba. Yoo isaan lamaan keessaa abbaan tokko dalagaa isa kaanii keessa seene madaalliin jireenyaarratti dhiibbaa fida. Dubartiin manuma keessa teessee mindaa dhiirri argatu argatti Asmaa intala Yaziid kan jedhamtu utuu Rasuulli(ﷺ)sahaabota isaanii wajjin taa'anii jiranii itti dhuftee akka jette: "Yaa ergamaa Rabbii(ﷺ) haatikoo fi abbaankoo fidaa siif haa ta'anii, ani dubartootatu bakka na buufannaanin dhufe, anis lubbuunkoo fidaa akka siif taatu beeksisaa dhufiinsakoo kana dubartiin kamiyyuu yoo dhageesse na deggertu malee akka hin hafne abdiin qabaa, Rabbi(ﷻ)gara Dhiiraaf Dubartiitti si erginaan sitti amannee, gooftaa si ergettis amannee, nuti warri dubartootaa mana keessan keessa kan teenyu taanee, bakkaan ga'oota fedhii keessanii, baattot ilmaan keessanii taanee,isin warri jumu'aa fi jamaa'aadhaan, dhukkubsataa gaafachuu,du'aa geggeessuu, hajjii walirratti gochuun,kan kana caalummoo jihaada karaa Rabbiirratti bahuun nu caalchifamtaniittu. Kanumaa wajjin yeroo isin hojii kanarratti bobbaatana hunda mana keessaniifi horii keessan isinii eegna, ilmaan keessan isinii guddifn, mindaa garuu isin qofatu argata" jennaan Rasuulli(ﷺ)fuulaan gara sahaabota isaanii gara-galuun "takkaa jecha dubartii keessaa kan jecha dubartiin kun waa'ee amantiisee gaafachuuf jette caalu dhageessanii beektuu?" jedhanii gaafannaan "nuti dubartiidhumti qajeeltee, waan akkanaa dubbatti jennee hinyaadne" jedhaniin booda Rasuulli(ﷺ)itti gara-galanii *"dhaqiitii dubartoota warra si erge sanaan, tokkoon keessan abbaa manaaf tola ooluun, waan inni barbaade bakkaan ga'uu fi jaalala isaa barbaaduun keessan mindaa dhiirri argatu hunda isaa isin argachiisa jedhiin"* jedhan. *"achumaan dubartiin sun gammaddee fuula tolaa deebite"* jedhe**(Al-Bayihaqii).** Yeroo tokko Dubartootni dhufanii yaa ergamaa Rabbii(ﷺ)"warri dhiiraa jihaada bahuun nu caalchifaman waan ta'eef dalagaan nuti ittiin nama jihaada bahu ittiin dhaqqabnu hin jiruu? Jennaan Rasuulli(ﷺ) akka jedhaniin: *"Dalagaan isin mana keessan keessatti raawwattan sadarkaa warra jihaada bahuun isin qixxeessa"* jedhan **(Al-Bayihaqii).** Akkasumas amantichi dubartii fira taatetti nama tola ooluuf mindaa guddaa kaa'eef. Akkuma Rasuulli(ﷺ)jedhan: *"namni ijoollee durbaa lama Ykn obboleettiiwwan isaa lama ykn firoottan isaa keessaa lama hanga Rabbi sadarkaa tokkorran isaan ga'ee of-danda'anitti isaan soore, abiddaa kan isa dhorkan ta'an malee hin hafan"* jedhan **(Ahmadii fi Xabaraanii).**

## Murtiiwwan Dubartootaan wal-qabatan keessaa

✷ Dhiirri tokko dubartii mahrama[1] isaa hin ti'inii waliin qoobna'uun dhorkaadha Rasuulli(ﷺ)akka jedhan: *"Dhiiri tokko dubartii mahrama isaa hin ta'in kamiyyuu waliin akka hin qoobnofne"* **(Bukhaarii fi Muslim).**

✷ Dubartiin Masjiidatti sagaduu yoo barbaadde - yoo fitnaa sodaatte malee- ni hayyamamaaf, yoo fitnaa sodaatte garuu, ni jibbama. Aa'ishaan akka jette: *"utuu Rasuulli(ﷺ)waan dubartootni amma baasan kana arganii silaa akkuma dubartootni ilmaan Israa'iil dhorkaman sana Masjiidarraa isaan dhorku turan"* jette **(Bukhaarii fi Muslim).** Akkuma dhiirri yoo masjiidatti sagade mindaan isaa baay'atu, Dubartiinis yoo mana isheetti sagadde, mindaan ishee ni baay'ata. Dubartiin tokko Rasuulatti dhuftee *"ani isniii wajjin sagaduun jaalladha"* jennaan *"akka ati naa wajjin sagaduu jaallattu beeka, garuu inni ati kutaa kee keessatti sagaddu isa ati goor-duuba keetti sagaddu sii caala. akkuma inni ati goor-duuba keetti sagaddu isa ati dallaa kee keessatti sagaddu caalu, inni ati dallaa kee keessatti sagaddummoo isa ati masjiida ganda keetiitti sagaddu sii caala, inni ati masjiida ganda keetiitti sagaddummoomasjiida kootti sagaduu sii caala"* jedhaniin **(Ahmad).** Rasuulli(ﷺ) akka jedhan: *"irra caalaan masjiida dubartootaa mana isaaniiti"* **(Ahmad).**

✷ Dubartiirratti yoo mahrama argatte malee Hajjiis ta'e umraan dirqama itti hin ta'u. akkasumas mahrama wajjin yoo ta'e malee, imala bahuun isheef hin hayyamamu. Rasuulli(ﷺ)akka jedhan: *"dubartiin tokko mahramaan maleetti deemsa halkan sadii olii hin deemin"* **(Bukhaarii fi Muslim).**

✷ Dubartiin Qabrii zayyaruus ta'e du'aa geggeessuun iseedhaaf hin ta'u.Rasuulli akka jedhan: "*dubartee Qabriitti deddeebitee ziyaartu Rabbi Abaareera",* Ummu Axiyyaan akka jette: *"du'aa geggeessuurraa dhowwamneerra"* **(Muslim).**

✷ Dubartiin Rifeensa mataa ishee bifa barbaaddeen dibachuu dandeessi, garuu gurraacha ta'ee nama ishee haasa'achuuf dhufu kan gowwomsu yoo ta'e ni jibbama.

✷ Haqa dubartiin dhaalarraa argattu kennuufiin dirqama waan ta'eef dhorkachuun hinta'u. Rasuulli (ﷺ) akka jedhan: *"namticha haqa dubartiin dhaalarraa qabdu dhorkate Rabbimmoo dhaala Jannataa irraa isa dhorkatu malee hin hafu"* jedhan **(Ibn Maajah).**

✷ Abbaan manaa haadha-manaa isaa haala beekamaan sooruunii fi uffisuun akkasumas bakka ofii jiraatu jiraachisuun dirqama irratti ta'a. Rabbi akkana jedha: *"Namni dureessi akkaataa durummaa isaatiin haa sooru. Namni sooranni isaa itti gabaabbates, waanuma Rabbiin isaaf kenne irraa haa sooru"* **(Axxalaaq: 7).** Yoo dubartiin abbaa manaa hin qabdu ta'e, abbaan ishee ykn obboleessi ykn ilmi ishee ishee sooruu qaba. Yoo fira hin qabaannemmoo namni biraan sooruun jaallatamaadha. Akkuma hadiisni kanaan gadii ibsutti:*"namni dubartii*

---

1) Mahrama jechuun nama tasuma fuuchuun haraama itti ta'u jechuudha; kan akka abbaa, akaakayyuu, akkasumaan hanga ol bahutti. Ilmis,ilmi ilmaas, akkasumaan hanga gadi bu'utti. Obboleessii fi obboleettiin akkasumas ilmaan isaanii. Eessumaaf wasiilli akkasumas abbaa abbaa manaa hanga ol bahutti, ilma isaa hanga gadi bu'utti. Abbaafi ilma, obboleessa hoosisaa, dhirsa intalaa,akkasumas dhirsa haadhaati.





*abbaan manaa irraa du'ee fi hiyyeessa gargaaruutti fiigu akka namticha jihaada karaa Rabbiirratti duuluuti ykn akka namticha halkan dhaabbatee guyyaa soomuuti"* **(Bukhaarii fi Muslim).**

✸ Dubartiin tokko hanga hin heeruminitti haqa mucaa ishee xiqqaa guddifachuu qabdi, abbaan mucaammoo hanga mucaan ishii bira jirutti soorata haadhaaf dhiheessuun dirqama.

✸ Dubartiin tokko ofiin kaatee nagaa gaafachuun hin jaallatamu, keessumaayyuu yoo dargaggeettii ykn yoo fitnaan kan sodaatamu ta'e.

✸ Guyyaa jumu'aa hunda Rifeensa naannoo qaama saalaa haaduu fi rifeensa bobaa buqqisuun jaallatamaa yoo ta'u, guyyaa afurtamaa caalaa tursiisuunimmoo jibbamaadha.

✸ Rifeensa fuularratti biqilu buqqisuun nyaara dabalatee haraama. Rasuulli (ﷺ) akkana jedhan: *"Dubartii nyaara buqqiftuu fi buqqifachiifattus Rabbi abaareera"* **(Abuu Daawuud).**

✸ **Gufufa** Dubartiin tokko yoo abbaa warraa isii ta'e malee nama du'e kamirrattillee guyyoota sadihii ol gadduu hin qabdu. Isa irratti garuu ji'a afurii fi guyyoota kudhan gufufuun dirqama ta'a. Gufufa isii keessatti uf miidhagsuu fi waan urgaa'u kan akka za'afaraani fi faaya odoo qubeelaallee ta'ee fi uffata bifti isaa miidhagina mul'isu kan akka diima fi daalachaa uffachuu dhiisuu qabdi. Hinnaa fi halluuwwaniin miidhaguu, kuulii gurraachan kuulachuu, waan urgaa'u dibachuu, kkf dhiisun irra jira. Garuu qeensa qorachuun, Rifeensa bobaa jalaa buqqisuunii fi qaama dhiqachuun isiif ni hayyamama. Uffata ilaalchisee halluu addaa kan akka gurraachaa uffachuun dirqama miti. Iddaa isii mana yeroo abbaan warraa isii du'u keessa jirtu keessatti fixachuu qabdi. Yoo dhimmaaf ta'e malee mana sana jijjiirun dhoorgamaadha. Yoo akkaan barbaachise malee guyyaa guyyaa mana isii irraa ba'uu hin qabdu.

✸ Dubartii yoo rakkinaaf ta'e malee rifeensa mataa ishee haaddachuun dhorkamaadha, gabaabfachuun garuu yoo dhiiratti ishee hin fakkeessu ta'e akka hadiisni kanatti aanee dhihaatu ibsutti homaa hin qabu,"ergamaan Rabbii Dubartii dhiiratti of fakkeessitu abaaraniiru" **(Tirmizii).**

✸ Dubartiin yeroo mana isheetii baatu qaama ishee jilbaaba ulaagaa kanaa gaditti dhihaatu qabuun dhokfachuu qabdi **1)** qaama hunda kan wal-gahu ta'uu **2)** kan miidhaginaa ta'uu dhabuu **3)** kan qaamni keessaan hin mul'anne ta'uu **4)** bal'aa **5)** kan shittoo hin qabne **6)** Huccuu dhiiraa fakkaachuu dhabuu **7)** Huccuu kaafirtootaa fakkaachuu dhabuu **8)** Huccuu nama keessaa ittiin beekaman ta'uu dhabuu akkasumas waan suuraa namaa fi bineensaa qabu ta'uu dhabuu

✸ Qaamni Dubartiin dhoksitu nama irraa dhokfamu ilaalchisee bakka sadiitti qoodama **1)** Abbaa manaa yoo ta'e waan fedhe ilaaluu haqa qaba. **2)**Dubartootaa fi warra firaa yoo ta'e, fuulaa fi waanuma irraa mul'atu kan akka hojjaa, harkaa, gateettii,miillaa fi kkf arguun ni ta'a. **3)** Dhiira ormaa yoo ta'e, qaama isheerraa waan tokkoyyuu ilaaluun yoo dhimma akka haasa'annaa ykn wal'aansaatiif ta'e malee ilaaluun dhorkaadha. Fitnaan dubartii fuula keessa jira waan ta'eef, Faaxumah bintul Munzir akka jette: *''Fuula keenya dhiirarraa*

*dhoksaa turre"* **(Al- Haakim).** Aa'ishaan akka jette "*nuyii Ergamaa Rabbii(ﷺ)wajjin harramatee jiru hoggaa dhiirri nu bira gahe, fuula keenyatti haguugganna turre hoggaa isaan darbanimmoo ofirraa fuuna*" jette **(Abuu Daawuud).**

✷ **Iddaa** Bifa adda addaa qaba. Isaanis: **1)** Dubartii Ulfaa: Iddaan hiikka fi du'aa dahuu iseeti. **2)** Dubartii Dhirsi Irraa Du'e: Iddaan isii ji'a afurii fi guyyaa kudhani. **3)** Dubartii Xurii Irratti Hiikamte: Iddaan isii xurii sadi arguudha. Iddaan isii xurii sadaffaa irraa qulqullaa'uun xumurama. **4)** Dubartii Xurii hin Qabne: Iddaan isii ji'oota sadii turuudha. Dubartiin hiikkaa

deebii isii dandeessisu keessa iddaa eeggattu yeroo iddaa dhirsa isii wajjin jiraachuu qabdi. Innis hanga iddaan isii dhumutti akka fedhetti isii ilaalus ta'e kophaa waliin ta'uu ni danda'a. Kanaanis Rabbiin gidduu isaaniitti araara uumuu danda'a. Dubartiin hiikamte dhirsi isii "si deebfadhe" jechuun ykn qunnamtii saalaa gochuun isii deebfachuu danda'a. Deebfachuuf jaalala niitii gaafachuun dirqama miti.

✷ Dubartiin ofiin nikaa of hidhuu hin dandeessu, Rasuulli(ﷺ) akkana jedhan: *"dubartiin kamiyyuu eeyyama itti gaafatamaa ishee malee yoo heerumte, nikaan ishee baaxila(fudhatama hin qabu)* " **Abuu Daawuud.**

✷ Dubartiin Rifeensa mataa isheetti waan biraa itti fufachuun, akkasumas qaama isheerraa bakka tokkoyyuu tumachuu dhorkaa ta'uu isaarrayyuu, cubbuu gurguddaarraa lakkaa'ama Rasuulli(ﷺ) akkana jedhan: *"Dubartii Rifeensa mataa isheetti waa fufattu, akkasumas kan ilkaan tumattuu fi kan tumsiifattus Rabbi abaareera"* **Bukhaarii fi Muslim.**

✷ Sababa tokko malee dubartiin hiikkaa gaafachuun dhorkaadha Rasuulli akkana jedhan: *"dubartiin kamiyyuu kan waa tokko malee abbaa manaa ishee hiikkaa gaafatte fooliin jannataa haraama iseerratti ta'a"* **Abuu Daawuud.**

✷ Dubartiin abbaa manaa isheetiif waan inni ajaje tole jechuun dirqama, keessumaayyuu yeroo inni bakka ciisichaatti ishee waamu diduun dhorkaadha, Rasuulli (ﷺ) akkana jedhan: *"dubartiin kamiyyuu yeroo abbaan manaa ishee gara bakka ciisicha isaatti waamu dhufuu diddee itti aaree kan bulu yoo ta'e, hanga bari'utti malaa'ikaan ishee abaaraa bulti"* **Bukhaarii fi Muslim.**

✷ Dubartiin yoo karaa dhiirri ormaa jirurra kan deemtu taate waan urgaa'u dibattee deemuun hin ta'u. Rasuulli (ﷺ)akkana jedhan:*"Dubartiin urgooftee karaa namootni irra jiranirra akka isaan isaan foolii ishee urgeeffataniif kan deemtu yoo taate isheen akkasii fi akkasi; jechuun sagaagaltuudha"* **Abuu Daawuud.**





# SAGADA

**Azaana fi Iqaamaa:** Biyya keessa jiraatan keessatti dhiira irratti “fardu kifaaya” dha.

Nama kophaa sagaduu fi musaafira ta’e irratti sunnaadha. Dubartiif garuu jibbamaadha. Odoo yeroon sagadaa hin geenye dura hin godhamu. Sagada fajriitif garuu azaanni jalqabaa walakkaa halkanii booda irraa jalqabee godhamuu ni danda’a.

**Ulaagaalee Sagadaa:** **1)** Muslima ta’uu **2)** Sammuu qabaachuu **3)** Umrii addaan waa baafachuu (ga’eessummaa ga’uu) **4)** Yoo danda’ame xahaaraa qabachuu **5)** Yeroon seenuu: Yeroon Zuhrii aduun qixxee irra dabruu irraa kaasee hanga gaaddisni waan tokkoo isaan qixa ta’utti; Ergasii yeroo Asrii ti; yeroon filatamaan isaa hanga gaaddisni dachaa waan sanaa ta’utti; ergasii hanga dhiyutti yeroo rakkoo ti. Ergasii yeroo Maghriibattu seenee hanga ifnanti diiman (shafaqal ahmar) badutti tura. Sana booda yeroo Ishaa’ittu seena; yeroon filatamaan isaa hanga walakkaa halkanii ti. Ergasii yeroon rakkoo hanga fajriin ba’utti itti fufa. Ergasii hanga aduun baatutti yeroo sagada fajriiiti. **6)** Yoo danda’ame, awraa[1] (qaama dhokataa) waan qaama hin mul’ifneen dhoksuu; Awraan dhiira ga’eessa umrii kudhanii fi sanaa olii jidduu handhuuraa fi jilbaati. Dubartiin ga’eettiin bilisa taate sagada keessatti fuula isii malee qaamni isii marti awraadha. **7)** Yoo danda’ame qaama, uffataa fi bakka sagada isaa najaasaa irraa fageessuu. **8)** Dandeettii qabaannaan gara qiblaatti garagaluu **9)** Niyyaadha.

**Rukniiwwan Sagadaa:** Rukniiwwan kudha afurtu jira: **1)** Sagada fardii irratti yoo danda’ame dhaabbachuu **2)** Takbiiraa Ihraamaa **3)** Faatihaa qara’uu **4)** Rak’aa hundarratti rukuu’a gochuu **5)** Isarraa ol jedhuu **6)** Rukuu’a (gadi dhuldhuluu) booda qajeelanii dhaabbachuu **7)** Qaama torba irratti sujuuda godhuu **8)** Gidduu sujuuda lamaanii taa’uu **9)** Tashahhuda dhumaa **10)** Tashahhuda dhumaatiif taa’uu **11)** Tashahhuda dhumaa keessatti nabiyyii (ﷺ) irratti nagaa fi rahmata buusuu **12)** Salaamtaa duraa **13)** Rukniiwwan dalagaa keessatti tasgabbii qabaachuu **14)** Rukniiwwan kanniin dabareen raawwachuudha.

**Rukniiwwan kunniin sagadni isaan malee hin ga’u. Beekaas ta’ee odoo hin beekin rukniin tokko yoo dhiifame, sagadni ni bada.**

**Dirqamoota Sagadaa:** Isaan saddee ti: **1)** Takbiirawwan isa takbiiraa

---

1) Qaama Saalaa: Qaamni saalaa ilma namaa waan inni irraa saalfatu. Asirratti garuu qaama saalaa yoo jennu qaama yoo inni haguugame malee sagada fi xawaafni fudhatama hin qabaanne. Qaamni saalaa dhiira umriin isaa waggaa torbaa farjii lamaan qofa. Kan dhiira waggaa kudhanii ammoo gidduu handhuura fi kurree jilba isaa ti. Dubartiin geessuun bilisa taate fuula, barruu harkaa fi koomee miilla isii malee qaamni biraa hundi awraadha. Qaama sadan kana sagada keessatti haguuguun jibbamaadha. Yoo namni ajnabii ta’e bira jiraate garuu haguugun waajiba ta’a. Harki isii garri olii banaa ta’ee yoo sagadde ykn xawaafa yoo goote ibaadan isii fudhatama hin qabaatu. Qaamoliin saalaa muummen (qaamni fincaanii fi sagaraa) sagadaan alattis dhokfamuun dirqama. Yoo sababaa qabatamaaf ta’e malee dukkana keessattis ta’e kophaattis haguugamuu qabu. Abbaa warraa fuunduratti fi rakkoo humnaa ol ta’e kan akka yaala fi kittaannatiif garuu ni hayyamama.

ihraamatiin ala jiru **2)** Jecha 'sami'allaah liman hamidah' imaama fi nama kophaa salaatuf; **3)** Yeroo rukuu'a irraa ol jedhan jecha 'Rabbanaa walakal hamdu' jechuu **4)** Rukuu'a keessatti al tokko 'subhaana Rabbiyal aziim' jechuu; **5)** Sujuuda keessatti jecha 'Subhaana Rabbiyal a'ilaa' jechuu; **6)** Gidduu sujuuda lamaanitti jecha 'Rabbighfir lii' jechuu; **7)** Tashahhuda jalqabaa; **8)**Tashahhudaaf taa'uudha.

**Dirqamoonni kunniin yoo beekee dhiifaman sagadni ni bada. Yoo dagatamanii dhiifaman sujuuda daguuttu (sahwiittu) bu'ama.**

**Sunnaawwan Sagadaa:** Jechaa fi dalagaalee qabatu፡ odoo beekaas dhiisee sagada hin balleessan.

**Sunnaawwan Jechaa:** Du'aa'ii baniinsaa, maganfannaa (ta'awwuza), basmalaa, 'aamiin' jechuu fi sagada jahriyyaa keessatti sagalee dhageessisuu, faatihaa booda qur'aana irraa waan danda'an qara'uu, Qaraatii sagalee kan ol fuudhu imaama qofaaf malee ma'amuumni irraa dhoorgama; namni kophaa sagadu garuu qara'us dhiisus filannoo qaba. Erga 'Rabbanaa walakal hamdu' jedhanii booda 'hamdan kasiiran xayyiban mubaarakan fiihi mil'ussamaawaati wamil'ul ardi .... hanga dhumaatti jedha. Waan tasbiiha rukuu'aa, sujuudaa, 'Rabbighfir lii', du'aa'ii salaamtaa duraa.

**Sunnaawwan Dalagaa:** Takbiiraa ihiraamaa wajjin, rukuu'a biratti yeroo isarraa ol ka'u, taa'umsa tashahhuda jalqabaa irraa yeroo ka'u harka ol kaasuu, yeroo dhaabbatan harka mirgaa isa bitaa irra kaa'uun qoma jalatti qabachuu fi iddoo sujuudaa ilaaluu. Yeroo dhaabbatan miilla lamaan addaa siiksuu, yeroo sujuuda godhan jilba, ergasii harka, ergasii adda isaa, ergasii funyaan isaa. Irreewwan harkaa cinaacha irraa, garaa jilba irraa, jilba ammoo sarbaa miillaa irraa fageessuu; miilla lamaan addaan baasuu; ganaa miillaa lafa tuqsiisuu; harka lamaan walitti dhiheessanii fi bal'isanii qixa ceekuutiin godhuu, sujuudota gidduu fi tashahhuda jalqabaa irratti miilla afanii taa'uu; tashahhuda lamuu irratti miilla bitaa miilla mirgaa jalaan gara mirgaa dabarsanii teessuma lafarra taa'uu (tawarruka gochuu); gidduu sujuudotaa fi tashahhuda irratti harka bal'isanii qubbiin walitti maxxansuun jilba gubbaa kaayuu yeroo tashahhuda godhu quba xiqqaa fi isii itti aantu dachaasun quba abbudduu fi isa gidduu wal qabsiisn quba akeektuun yeroo maqaan Rabbii tuqamuu fi du'aa'in godhamu tokkochummaa Isaa akeekuu; yeroo salaammatan gara mirgaa fi bitaa fuula naannessuu; jalqaba gara bitaa naannessuudha.

**Sujuuda Daguu፡** Yoo dagatee jecha sagadan wal qabate wahii bakka isaatiinala fide, sujuuda daguu gochuun sunnaadha; fkn akka sujuuda keessa qur'aana qara'uu. Sunnaalee sagadaa dagatee yoo dhiise ammoo ni jaalatama. Rukuu'a, ykn sujuuda, ykn dhaabbannaa, ykn teessuma yoo dabale, ykn odoo hin guuttatin yoo salaammate, ykn akkaataa hiikkaa jijjiirun qur'aana yoo qara'e, ykn waajiba yoo dhiise, ykn yeroo dalage san itti dabaluu yoo shakke sujuudni daguu dirqama ta'a. Sujuuda daguu isa waajiba ta'e beekaa dhiisun sagada balleessa. Yoo fedhe odoo salaamtaa hin jedhin dura, yoo fedhe erga salaamtaa jedhe booda sujuudota daguu lamaan gochuu danda'a. Yoo sujuuda





daguu gochuu irraanfatee yeroo dheeraa ture irraa kufti.

**Akkaataa Sagadaa:** Namni sagadaaf dhaabbate tokko gara qiblaatti garagalee ***'Allaahu Akbar'*** jedha. Imaama yoo ta'e takbiiraa kanaa fi isaan biraas warra isa duubaa dhageessisuuf jecha sagalee ol fuudhee jechuu qaba, warri biraa garuu sagalee isaanii gadi qabataniitin jedhu. Yeroo takbiiraa jalqaban harka hanga qajeela ceekutti ol fuudhuu barbaachisa. Ergasii harka mirgaa duuba ganaa bitaa irra kaayun qomarra gara jalaatin kaayuu qaba. Ijji bakka sujuudaa laalti. Ergasii du'aa'iwwan hadiisa keessatti dhufan gidduu tokkoon, fkn "*Subhaanaka Allaahumma wabihamdika, watabaaraksmuka wata'aalaa jadduka walaa ilaaha gheeyruka*" jechuun istiftaaha sagadaa adeemsisa. Ergasii Shayxaana irraa maganfata; ykn *'a'uuzu billaahi minShayxaanir rajiim'* jedha. Ergasii basmalaa qara'a; ykn '*Bismillaahir Rahmaanir Rahiim'* jedha. Kan dabran hunda keessatti sagalee ol hin fuudhu. Ergasii faatihaa qara'a. Namni sagada sagalee ol fuudhamaan sagadaman imaama duuban sagadu, faatihaa yeroo imaamni cal'isu ykn sagalee gadi qabatu keessa yoo qara'e jaalatama. Sagada sagalee gadi qabatanii sagadan keessattis faatihaa qara'uun dirqama. Ergasii qur'aana irraa waan isaaf laafe qara'a. Sagada subhii keessa suurawwan dhedheeraa, maghriiba irratti gaggabaabaa, salaatota hafan keessa giddu galeessa qara'uun jaallatamaadha. Suurawwan dhedheeran kan jedhaman suuraa "Qaaf" irraa hanga suuraa "Ammaa" isaan jirani. Isaan giddu galeessaa hanga suuraa "Adduhaa" warra jirani. Gaggabaabaa kan jedhaman isaan hanga suuraa "Annaas" jiran qabatu. Imaamni sagada Subhiiti fi salaatota Maghriiba fi Ishaa'ii keessa raka'aawwan lamaan duraa keessatti sagalee ol fuudhuu qaba. Isaan hafan keessatti ammoo sagalee gadi qabachuu qaba. Ergasii akkuma yeroo takbiiraa ihraamaa harka lamaanuu ol fudhee takbiiraa jechuun rukuu'a bu'a. Ganaa harkaa kurree jilbaa gubbaa qubbiin addaan baasun kaayuu qaba. Duuyda isaa gara fuunduraa diriirsun mataa isaa qixa mataa gochuun bakka sujuudaa laaluu qaba. Ergasii al sadi "*Subhaana Rabbiyal Aziim*" jedha. Ergasii *"sami'Allaahu liman hamidaah*" jechaat mataa isaa ol kaasa. Harka isaa akkuma yeroo takbiiraa ihraamaa san ol fuudha. Erga qajeelee dhaabbatee booda "*Rabbanaa walakal hamdu hamdan kasiiran xayyiban mubaarakan fiihi mil'us samaawaati wamil'ul ardi wamil'u maa shi'ita min sheey'in ba'adu*" jedha. Ergasii takbiiraa gochaat sujuuda bu'a. Sujuuda irrattis irree isaa cinaacha irraa, garaa isaa jilba irraa adda baasu fi harka isaa qixa ceekutiin ol fuudha. Ergasii qaccee miila isaa irra ta'ee qubbiin harkaa fi miilaa gara qiblaa garagalchuun al sadi *"Subhaana Rabbiyal A'ilaa"* jedha. Du'aa'iwwan bu'an keessaa isaan fedhe itti dabaluu danda'a. Ergasii takbiiraa gochaat mataa isaa kaasa. Miila isaa kan bitaa afeetin irra taa'a. Kan mirgaadhaabetiin qubbiin isaa gara gara qiblaa garagalcha; ykn miila fi qubbiin isaa gara qiblaa garagalchuun teessuma isaa irra taa'a. Ergasii al lama *"Rabbighfir lii"* jedha. *"Warhamnii, wajburnii, warfa'anii, warzuqnii, wansurnii, wahdinii, wa'aafiinii, wa'fu annii"* kan jedhu itti dabaluu ni danda'a. Ergasii sujuuda lamuus akkuma isa duraatti godha. Ergasii takbiiraa gochaatin mataa ol kaasa.

Miila isaa irratti irkachuun dhaabbachuuf ol haa jedhu. Raka'aa lamuu akkuma

isii jalqabaatti haa sagadu. Yoo geesse tashahhudaaf afatee haa taa'u. Harka isaa kan bitaa jilba isaa kan bitaa irra haa kaa'u. Harka mirgaa jilba mirgaa irra kaa'a. Qubbiin xiqqaa fi itti aantu walitti qaba. Abbudduu fi isii gidduu walitti hidha. Quba akeektun ammoo tokkummaa Rabbii akeeka. Akkana jedha: *"Attahiyyaatu Lillaahi wassalawaatu waxxayyibaatu; assalaamu aleeyka ayyuhannabiyyu warahmatullaahi wabarakaatuhuu; assalaamu aleeynaa wa'alaa ibaadillaahis saalihiina; Ashihadu an laa ilaaha illallaahu wa'ashihadu anna Muhammadan abduhuu warasuuluhu"*. Ergasii sagada abbaa raka'aa sadii fi afurii yoo ta'e harka isaa ol kaasee takbiiraa godhaatin ka'a. Kan hafanis akkaatama kanaan sagada. Garuu sagalee ol hin kaasu. Faatihaa qofa qara'a. Ergasii miilla isaa bitaa afuun isa mirgaa jalaan baasun miilla mirgaa isaadhaabee teessuma isaa lafa irra kaa'un tashahhuda dhumaatif taa'a. (Tawarrukni kan godhamu teessuma dhuma sagadaa tan tashahhuda lama qabdu keessatti). Ergasii tashahhuda jalqabaa jedha. Ergasii ammoo *"Allaahumma salli alaa Muhammadin wa'alaa aali Muhammadin kamaa salleeyta alaa Ibraahiima wa'alaa aali Ibraahiima innaka hamiidun majiid. Allaahumma baarik alaa Muhammadin wa'alaa Muhammadin kamaa baarakta alaa Ibraahiima wa'alaa aali Ibraahiima innaka hamiidun majiid"* haa jedhu. Akkana jechuunis sunnaadha: *"A'uuzu billaahi min azaabin naari wa'azaabil qabri; wafitnatil mahyaa wal mamaati, wafitnatil masiihid dajjaal."* Du'aa'iwwan jedhaman kan biraas jechuu ni danda'a. Ergasii al lama salaamtaa jedha. Gara mirgaa garagaluun *"Assalaamu aleeykum warahmatullaahi"* jedha. Ergasiis gara bitaa naanna'uun akkasuma jedha. Sana booda du'aa'iwwan dhufan kan biraa jechuun sunnaadha.[1]

**Sagada Dhukkubsataa:** Yoo dhaabbachuun dhukkubicha itti jabeessu ta'e ykn yoo hin danda'in, taa'ee haa salaatu. Kana yoo dadhabe, cinaa isaa irratti haa salaatu. Kanas yoo hin danda'in, duuyda isaa irra ciisee haa salaatu. Rukuu'a fi sujuuda gochuu yoo dadhabe, akeekkaa haa akeeku. Salaatota jalaa taran qadaa haa baasu. Sagada hunda yeroo isaanititti sagaduu yoo dadhabe, zuhrii fi asrii, akkasumas maghriiba fi ishaa'ii jam'ii godhatee bakka tokkotti sagaduu ni danda'a.

**Sagada Imaltuu:** Yoo dheerinni karaa deemuu km 80 fi sanaa ol ta'ee fi imalli isaa hayyamamaa ta'e, salaatota raka'aa afuri lamatti gabaabsuun ni

---

1) kana jechuun: yeroo sadii ***'astagh'firullaaha'*** jedhee, *allaahumma Anta-Ssalaam, waminkassalaam, tabaarakta yaa zaljalaali wal – ikraam, laa'ilaaha illallaahu wahdahuu laa shariika lahuu, lahul – mulku wa lahul hamdu , wahuwa alaa kulli shayi'in Qadiir, laa hawla walaa quwwata illaa billaahi, laa ilaaha illallaahu walaa na'budu illaa iyyaahu lahunni'imatu walahul fadhlu walahussanaa'ul hasanu, laa'ilaaha illallaahu mukhlisiina lahuddiina walaw karihal-kaafiruun, Allaahumma laa maani'a lima a'axayita walaa mu'uxiya limaa mana'ta, walaa yanfa'u zaljaddi minkaljaddu*. Sagada fajrii fi maghriibaattimmoo kan olitti dabarsine dabalatee waan armaan gadii kana jedha:- *laa'ilaaha illallaahu wahdahuu laa shariika lahuu , lahul – mulku wa lahul hamdu , yuhyii wa yumiitu wahuwa alaa kulli shayi'in Qadiir* (yeroo 10) sana booda *subhaanallaah* (33), *wal hamdu lillaah* (33), *wallaahu akbar* (33), jedhee dhibba guutuudhaafimmoo *laa'ilaaha illallaahu wahdahuu laa shariika lahuu , lahul – mulku wa lahul hamdu , wahuwa alaa kulli shayi'in Qadiir'* jedha. Sana booda aayatal-kursii qara'a, akkasumas Qul huwallaau aha, Qul a'uuzu birabbil-falaq, Qul a'uuzu birabbinnaasii qara'ee,yoo maghriibaafi subhii booda ta'e suura kana sadeen irra deddeebi'ee qara'a.

danda'ama. Yoo iddoo deemu san guyyoota afurii ol (salaatota fardii 20) turuu niyyate, guyyaa achi ga'e irraa jalqabee sagada isaa guutuu qaba malee gabaabsuu hin qabu. Yoo musaafirri nama biyya jirutti hidhate, ykn sagada yeroo biyya jiru hin salaatin imala irratti yoo yaadate, ykn sagada imala irratti hin salaatin erga biyyatti deebi'e booda yoo yaadate, kana hunda keessatti sagada isaa guutuu qaba. Namni imala irra jiru sagada guutuu danda'a. Garuu kan caalu gabaabsu dha.

**Sagada Jum'aa:** Sagadni Jum'aa sadarkaan Zuhrii caala. Inni sagada uf danda'e malee Zuhrii gabaabsamee miti. Afur sagaduunis hin hayyamamu. Niyyaa zuhriitin hidhachuunis hin ga'u. Odoo sababaan jam'ii goosisu guutamellee, Jum'aa fi Asrii jam'ii walitti gochuun gonkumaa hin danda'amu.

**Sagada Witrii:** Sagadni witrii sunnaadha. Yeroon isaas sagada Ishaa'ii irraa kaasee hanga fajriin ba'utti. Xiqqaan isaa raka'aa tokko yoo ta'u, guddaan isaa raka'aa kudha tokko. Raka'aa lama lamaan salaammataa salaatutu caala. Yoo fedhe afur, ykn jaha, ykn saddeet waliin sagaduu danda'a. Ergasii raka'aa witrii takka sagaduun xumura. Yookan sadi, ykn shan, ykn torba, ykn sagal walitti sagaduu danda'a. Irra xiqqaan guutuu isaa raka'aa sadi salaamtaa lamaan sagaduudha. Sana booda raka'aa lama taa'anii sagaduun ni danda'ama.

**Sagada Janaazaa:** Muslimni yoo du'e isa dhiquun, kafanuun, irratti sagaduun, gara qabrii geessunii fi awwaalun fardu kifaayaadha. Kana jechuun yoo gariin isaanii hojjatan kan hafan hin cubbuuayan; yoo hunduu hin hojjatin garuu hunduu ni gaafatamu. Namni jihaada irratti shahiida ta'e yoo hafu. Inni hin dhiqamu, hin uffifamu (hin kafanamu), irratti sagaduun garuu ni danda'ama. Haaluma irratti du'e san irratti awwaalama. Dhiirri waccuu adii dachaa sadi qabuun uffifama. Dubartiin ammoo isa dachaa shan qabuun uffifamti. Isaanis marxoo, guftaa, qamisii fi waccuu lama. Yoo kan du'e dhiira ta'e, imaama fi namni kophaa salaatu gara qoma isaa, dubartii garuu walakkaa isii dhaabbachuu qabu. Takbiiraa afur godha. Takbiiraa hunda wajjin harka isaa ol fuudhuu qaba. Takbiiraa jalqabaa booda sagalee gadi qabuun Shayxaana irraa Rabbitti maganfata; basmalaa qara'a; faatihaa qofa qara'a. Ergasii takbiiraa lamuu jedheetin nabiyyii (ﷺ) irratti nagaa fi rahmata buusa. Ergasii takbiiraa sadaffaa jedheetin nama du'eef du'aa'ii kadhata. Sana booda takbiiraa afraffaa jedheetin xiqqoo dhaabbatee ergasii takka qofa gara mirgaa salaammata. Qabrii taakkuu takkarra ol fuudhun, simintoon kaabun, dhungachuun, itti aarsun, irratti katabuun, irra taa'unii fi deemun dhoorgamaadha. Qabrii keessatti ifaa ibsuun, irra maruun (xawaafa gochuun), masjiida irratti ijaarun, ykn masjiida keessatti awwaalun dhoorgamaadha. Qubbaawwan qabrii irra jiran diigunis dirqama.

✸ Jechoonni taaziyaa ittiin godhamu baay'eedha. Isaan keessaa namni taaziyaa godhu "*A'azamallaahu ajraka, wa'ahsana azaa'aka, waghafara limayyitika*" jechuun isa tokko. Muslima kaafirri jalaa du'e taaziyaa yoo godhan "*A'azamallaahu ajraka, wa'ahsana azaaka*" jechuu barbaachisa. Odoo namni jalaa du'e muslima ta'ellee kaafira taaziyaa gochuun dhoorgamaadha.

✸ Namni erga inni du'ee booda warri isaa akka irratti boohan beeku, akka itti hin boonne dhaamachuun dirqama isaati. Yoo san hin ta'in, isarratti booyuu isaanitiin ni adabama.

✸ Maatii namni jalaa du'eef nyaata hojjatanii geessuun sunnaadha. Isaan irraa nyaachuun garuu jibbamaadha. Mana isaanii keessatti namoota walitti qabamaniif nyaata hojjechuun jibbamaadha.

✸ Qabrii muslimaa zayyaruun sunnaadha. Garuu sanaaf jedhanii imala ba'uun hin hayyamamu. Qabrii kaafiraa zayyaruunis ni ga'a. Kaafirris qabrii muslimaa yoo zayyare hin dhoorgamu.

✸ Imaamu Shaafi'iin (rahimahullaah) akkana jedhu: "taaziyaaf taa'un ni jibbama Kunis maatin nama du'ee sun akka namoonni taaziyaa isaan godhan mana keessatti walitti qabamanii taa'u dha. Garuu dhiiras ta'ee dubartii kan isaan irra jiru gara dhimma isaanii deemu dha.

✸ Namni qabrii ziyaare yeroo seenu akkana jechuu qaba: *"Assalaamu aleeykum daara qawmin mu'uminiin (ahlad diyaari minal mu'uminiin) wa'innaa iinshaa'allaahu bikum laahiquun. Yarhamullaahul mustaqdimiina minnaa wal musta'akhiriin. Nas'alullaaha lanaa walakumul aafiyaah. Allaahumma laa tahrimnaa ajrahum; walaa taftinnaa ba'adahum; waghfir lanaa walahum."* Hiikkan isaas *(Warra ganda mu'uminootaa (mu'uminoota ganda kanaa) nageenyi isin irratti haa jiraatu. Nutis yoo Rabbi jedhe isin boodan dhufna. Nurraa isaan dursanii fi isaan boodatti hafaniifis Rabbiin rahmata haa godhu. Nuu fi isiniifis nagaa akka kennu Rabbiin kadhanna. Yaa Allaah! Mindaa isaanii nun dhabsiisin; isaan boodas nun qormaatin; nuu fi isaanifis araarami)* jechuudha.

✸ Kafana irratti qur'aana katabuun dhoorgamaadha; najisuu waan danda'uuf, isa xiqqeessuu waan ta'ee fi ragaan waan itti hin jirreef jechuudha.

**Sagada Iida Lamaanii:** Sagadni tun fardi kifaaya dha. Yeroo isaanii yeroo sagada duhaa ti. Yoo erga aduun qixxee tarte booda beekame, borumtaa sana qadaa baafama. Ulaagaaleen isaanii akka jum'aa ti; khuxbaa lamaantu adda isaan godha malee. Bakka iidatti duraa fi duubattis sunnaa sagaduun jibbamaadha. **Akkaataa sagadaa:** Raka'aa lama sagadamti. Raka'aa jalqabaa keessatti, takbiiraa ihraamatti aansee al jaha takbiiraa jedha. Raka'aa lamuu keessatti ammoo al shan takbiiraa jedha, takbiiraa hunda wajjin harka ol fuudha. Ergasii Shayxaana irraa Rabbitti maganfata (A'uzu billaahi minaShayxaanir rajiim' jedha). Ergasii sagalee ol fuudhetiin faatihaa qara'a. ergasii raka'aa jalqabaa keessatti suuraa "Sabbih" (A'alaa), isa lamuu keessatti ammoo suuraa "Al-Ghaashiyaa" qara'a. Erga salaamtaa jedhe booda kuxbaa lama kan akka khuxbaa jum'aa godha. Garuu tana keessatti takbiiraa baay'isuun sunnaadha. Iida akka sagada dabalataatti (nafliitti) yoo sagades isaaf ga'a; waan takbiirawwan dabalataa sunnaa ta'aniif.

**Sagada Haguugama Aduu (Kusuufaa):** Sagada sunnaa ti. Yeroon isii jalqabuu haguugamuu aduu ykn baatii irraa kaasee hanga inni deemutti. Erga sababaan isii deeme booda qadaa baasun hin barbaachisu. Kan sagadamu

raka'aa lama. Raka'aa jalqabaa keessatti faatihaa fi suuraa dheeratu sagalee ol fuudhamaan qara'ama. Ergasii rukuu'a dheeraa ta'etu godhama. Sana booda ol jedheetin "sami'allaahu liman hamidaah; Rabbanaa lakal hamdu" jedha. Akka sagada biraa sujuuda hin godhu. Ammas Faatihaa fi suuraa dheeraa qara'a. Ergasii rukuu'a dheeraa godha. Sana booda ol jedha. Ergasii sujuudota lama dhedheeraa godha. Raka'aa lamuus haaluma kanaan sagada. Ergasii taa'ee tashahhuda qara'eetin salaamtaa baafata. Namni raka'aa jalqabaa booda dhufee imaamatti hidhate salaaticha hin dhaqqabanne.

**Sagada Kadhaa Bokkaa (Istisqaa'a):** Yeroo dachiin gogdee fi roobni dhabame sagada kadhaa roobaa sagaduun sunnaadha. Yeroon, akkaata fi hukmiin isii akka sagada Iida ti. Garuu isii tana keessatti khuxbaa takka qofatu sagada booda godhama. Tafaa'ula jijjiirraa haalaa mul'isuuf kutaa (gaabii) jala isaa gara gubbaa jijjiiranii uffachuun sunnaadha.

✸Yeroowwan Sagaduun Dhoorgamu: Yeroowwan kanatti aanan keessa salaatota sunnaas ta'ee isaan biraa sagaduun dhoorgamaadha. Isaanis: **1)** Ba'a fajrii irraa kaasee hanga aduun baatee dheerina siinqee tokkoo ol fuudhamtutti; **2)** Yeroo aduun walakkaa samii geessu hanga walakkaa irraa dabdutti; **3)** Sagada Asrii booda hanga aduun dhiitutti. Garuu salaatonni sababaa qaban kan akka tahiyyatal masjiid, sunnaa xawaafaa, sunnaa fajrii, sagada janaazaa, sunnaa wuduu'aa, sujuudota qaraati fi galataa kan fakkaatan ni hayyamamu.

✸ Sagada Sunnaa: Nabiyyiin (ﷺ) guyyaa hunda sagada fardii hin ta'in raka'aa kudha lama sagadaa akka turan mirkanaa'ee jira. Isaanis: raka'aan lama sagada subhii dura, raka'aan afur zuhrii dura, lama ammoo zuhrii booda, lama maghriiba booda, lama ishaa'ii booda. Salaatonni sunnaa kan biraas isaan irraa argameera. Isaan keessaa raka'aa afur zuhrii, asrii fi jum'aa dura; afur ammoo zuhrii, maghriiba fi Ishaa'ii booda; raka'aa lama azaana maghriibaa booda; raka'aa lama witrii booda.

✸Hukmiiwwan Masjiidaan Walqabatan: Masjiida hanga barbaachisaa ta'e ijaarun dirqama. Masjiidonni dachii keessaa iddoowwan Rabbiin biratti jaalatamoo ta'ani. Isaan keessatti sirbuun, wacuun, harka dhahuun, walaloo dhoorgamaa dubbisuun, dhiira fi dubartiin walitti makamuun, qunnamtiin saalaa, bittaa fi gurgurtaan (nama kana raawwateen 'daldala kee Rabbiin bu'aa keessa hin kaa'in jechuun sunnaadha), waan bade gaafachuun (nama gaafii akkasii dhiyeessen 'Rabbiin siif hin argamsiisin' jechuun sunnaadha) dhoorgamaadha. Masjiida keessatti ijoollee rakkoo hin qabne barsiisun, nikaaha godhachuun, murtii kennuun, walaloo hayyamamaa dubbisuun, nama I'itikaafa irra jiruu fi kan biraatifis rafuun, keessummaa fi dhukkubsataan keessa buluuni fi qayluulaa keessatti rafuun hayyamamaadha. Masjiida waca, mormii, haasaabaay'isuu, keessatti sagalee ol fuudhuu, sababaa qabatamaa malee karaa godhachuu irraa tiiksun barbaachisaadha. Waa'ee duniyaa isaan keessatti haasa'uun, afaawwanii fi ifaawwan ykn elektirika isarraa harkisuun waan akka cidhaa fi gaddaaf itti fayyadamuun jibbamaadha.





# ZAKAATA

**Bifa Qabeenya Zakaan Keessaa Ba'u:** Qabeenya bifa afur keessaa zakaa baasun dirqama. Isaanis: **1)** Beeyladoota manaa **2)** Wantoota dachii irraa biqilan **3)** Albuudota **4)** Meeshaa daldalaa ti.

**Ulaagaalee Dirqama Godhan:** Yoo ulaagaaleen shan guutaman malee dirqama hin ta'u. Isaanis: **1)**Islaama ta'uu; **2)** Bilisa ta'uu; **3)** Nisaabni (lakkofsi irraa ba'uu qabu) guutamuu; **4)**Qabeenyicha irraa abbumma guutuu qabaachuu; **5)** Waan dachii irraa biqilu waan hin ta'iniin kan hafaniif waggaan guutamuu.

**Zakaa Beeylada Manaa:** Bifa sadi irraa ba'a: Gaala, horii gaafaa fi xaqoo (ra'ee fi hoolaa). Isaan irratti zakaan dirqama ta'uuf ulaagaaleen lama guutamuu qabu. **1)** Waggaa guutuu ykn irra hedduu isaa margaan jiraachuu; **2)** Hormaata fi aannaniif malee hojiif kan hin oolle ta'uudha. Daldalaaf kan qophaa'an yoo ta'e ammoo akka meeshaa daldalaatti keessaa ba'a.

**1- Zakaa Gaalaa:**

| Lak. | 1-4 | 5-9 | 10-14 | 15-19 | 20-24 | 25-35 | 36-45 | 46-60 | 61-75 | 76-90 | 91-120 |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| Zakaasaa | Irraa hin ba'u | Re'ee takka | Ra'oota lama | Ra'oota sadi | Ra'oota afur | Gaala waggaa tokkoo | Gaala waggaa lamaa | Gaala waggaa sadii | Gaala waggaa afurii | Gaala waggaa lamaa 2 | Gaala wa.g.. 3 lama |
| Waan 120 ol ta'etti dhawaata shantamaatin gaala waggaa 3, dhawaata afurtamaatin tan waggaa lamaa baasuu qaba. | | | | | | | | | | | |

**2- Zakaa Beeyladaa (Horii)**

| Lak. | 1-29 | 30-39 | 40-59 |
|---|---|---|---|
| **Zakaa ba'u** | Irraa hin ba'u. | Tan waggaa tokkoo. | Tan waggaa lamaa. |
| Yoo jahaatama guutte, dhawaata soddomaatin tan waggaa tokkoo, dhawaata afurtamaatin tan waggaa lamaa baasuu qaba. | | | |

**3- Zakaa Xaqoo (Ra'oota fi Hoolaa)**

| Lak. | 1-39 | 40-120 | 121-200 | 201-399 |
|---|---|---|---|---|
| **Zakaa ba'u** | Irraa hin ba'u. | Ra'ee takka. | Ra'oota lama. | Ra'oota sadi. |
| 400 yoo guutte, dhawaata dhibba tokkootin ra'ee takka kenna. Zakaa ra'ee irratti waxaxee,dullattii, jaamtuu, rimaya, hoosiftuu, jedhamee filatamee hin fudhatamu. | | | | |

**Zakaa wantoota dachii ba'anii:** Wantoota lafaa biqilan muduraales ta'ee sanyii midhaanii yoo ulaagaaleen sadi guutaman zakaan keessaa ba'uun dirqama ta'a. Isaanis: **1)** wantichi kan safaramuu fi ol kaayamu ta'uu; fkn. Midhaan irraa akka garbuu fi qamadii; mudura irraa akka zabiiba fi teemiraa ti. Isaan hin safaramnee fi ol hin kaayamne kudraa fi baalaa zakaan irraa hin ba'u. **2)**Nisaaba (lakkoofsa irraa ba'uu qabu) guutuu; kg. **653** fi sanaa ol ta'uu qaba. **3)** Yeroo zakaan dirqama itti ta'u guutummatti qabeenya abbichaa ta'uudha.

**Yeroon dirqama ta'u:** mudurichi ga'ee nyaatamuuf yoo qophaaye. Kunis kan beekamu muduraaf diimachuu fi daalachatuun yoo ta'u, midhaanif jabaachu fi goguuni. Waan odoo itti hin xaarin rooba fi jallisiin biqilee guddate yoo ta'e, ushritu ykn harka kudhan keessaa tokkotu (10%) irraa ba'a. Waan itti

dama'amee obaafamu kan akka bishaan boollaa waraabanii obaasan yoo ta'e, walakkaa ushriittu ykn harka diigdama keessaa tokkotu (5%) irraa ba'a. Waan guyyoota murtaa'an xaarii guddaan garii guyyoota ammoo xaarii malee obaafamu yoo ta'e, kan irra caalutu ilaalama. Kan guyyaan itti obaafameen caaletu fudhatama.

**Zakaa Albuudaa:** Albuudni bifa lama: **1)** Warqii ykn Ziqiyaa: hanga giraama **85** guututti zakaan irraa hin ba'u. **2)** Meeta/Nahasa: hanga giraama **595** guututti zakaan irraa hin ba'u. Mallaqni ykn qarshiin waraqaa yeroo zakaan irraa ba'u san shallagni isaa nisaaba xiqqaa ziqiyaa ykn meetaa guutuu qaba; yoo hin guutin zakaan irraa hin ba'u. Hammi zakaa albuudaa dhibba keessaa lamaa fi walakkaa **(2.5%)** dha.

**Faaya hayyamamaa:** itti fayyadamamu zakaan irraa hin ba'u. Isa kiraaf ykn ol kaayamuuf qophaa'e garuu zakaan irraa ba'uu qaba. Ziqiyaa fi meeta irraa wanti akka aadatti uffatamu dubartiif hayyamamaadha. Meeta irraa waan xiqqoo meeshaa irratti godhuun hayyamamaadha. Dhirtis meeta irraa waan xiqqoo akka qubee, manzaraa fi kkf uffachuun ni ga'a. Ziqiyaa irraa garuu waan tokkos meeshaa irratti itti fayyadamuu hin danda'u. Dhiiraaf kan hayyamamu waan xiqqoo isa biraa hordofee dhufu kan akka ziippii uffataati fi hidhaa ilkaani ti. Kanas odoo dubartitti hin fakkaanne itti fayyadamuu qabu. Namni mallaqni isaa yeroo tokko dabalee yeroo biraa hirdhatu, kan zakaa isaa baasun rakkise, waggaa keessaa guyyaa tokko murteessee guyyaa san hangam akka qabu laalee sana keessaa dhibbarraa harka lamaa fi walakkaa baasuu qaba. Odoo mallaqni gariin waggaa guutuu baatellee haala kanaan baasa. Namni mindaa qabu ykn wanta kireessu kan akka manaa fi dachii qabu, yoo ol kaayamee hin turin odoo baay'ee ta'ellee zakaa keessaa hin baasu. Yoo ol kaayamee waggaa ture garuu zakaa irraa baasuu qaba. Yoo hammi mallaqa isaa yeroo gara yerootti wal dhabe, guyyaa murtaa'e fudhatee sanarraa haa baasu.

**Zakaa Liqaa:** Namni dureessa irraa liqaa qabu, ykn mallaqa argachuun malu qabu, yeroo fudhate zakaa waggoota dabree odoo baay'atellee baasuu qaba. Garuu yoo mallaqa deebi'uun isaa hin malle kan akka hiyyeessaf liqeeffame ta'e zakaan isarra hin jiraatu.

**Zakaa Meeshaa Daldalaa:** Yoo ulaagaaleen afur guutaman malee zakaan irraa hin ba'u: **1)** Qabeenya isaa ta'uu; **2)** Daldalaaf kan niyyatame ta'uu; **3)** Shallagni isaa nisaaba xiqqaa ziqiyaa fi meetaa guutuu; **4)** Waggaa guutu dha. Yoo ulaagaaleen kun guutaman shallagameetin zakaan irraa ba'a. Ziqiyaa ykn meeta ykn mallaqa biraa yoo qabaate, meeshaa daldalaatitti makuun nisaaba akka guutu gochuun irraa baasuu qaba. Meeshaa daldalaa gara fayyadama dhuunfaatti jijjiiruu yoo fedhe, fkn uffata uffachuu, mana keessa jiraachuu, konkolaataa ufii itti fayyadamuu yoo fedhe zakaan irraa hin ba'u. Yoo deebi'ee daldala itti niyyate ammoo yoo ulaagan guutame irra deebi'ee zakaa baasuu qaba.

**Zakaa Fixrii:** Nama halkanii fi guyyaa Iidaa soorata ufii nyaatu fi maatii isaa

nyaachisu irraa hafu qabu irratti zakaan fixrii dirqama. Hammi isaas midhaan naannotti nyaatamu irraa mataa tokko tokkoo namaatin-dhiiras ta'ee dhalaa-kiiloo lamaa fi ruubii **(2.25)** irraa baasu dha. Namni zakaa baasun isa qabate, nama halkan Iidaa isa soorun dirqama irratti ta'e hundarraa zakaa baasun isarra jira. Guyyaa Iidaa sagada iidaa dura baasun caala dha. Sagada Iidaa booda kennuun hin ga'u. Guyyaa Iidaa dura guyyaa tokko ykn lama dursanii kennuun ni danda'ama. Waan garee qabatu namni tokko kennuunis ta'ee waan nama tokko qabatu gareen kennuun ni danda'ama.

**Akkaataa Baasinsa Zakaa:** Zakaa dafanii baasun dirqama. Daa'immanii fi namoota maraatan irraa baasun nama isaan bulchu irratti dirqama ta'a. mul'isuuni fi abbichi mataan isaa addaan baasee kennuun sunnaadha. Namni dirqamni isarra jiru akka isii baasu niyyachuun irra jira. Yoo sadaqaa walii galaatti niyyate, odoo qabeenya isaa mara sadaqatellee zakaa isaaf hin ta'u. Irra caalan isaa zakaa qabeenya hundaa hiyyeeyyii biyya isaa giddutti qoodamuu qaba. Toltuun yoo itti yaadame garuu gara biyya biraas geessun ni danda'ama. Yoo nisaabni isaa guutame zakaa waggoota lamaa dursanii kennuun ni ga'a.

**Bifa Warreen Zakaan Kennamuuf:** Gosa saddeettu jira. Isaanis: **1)**hiyyeeyyii homaa hin qabne; **2)**miskiinota qabeenya ga'aa hin qabne; **3)**Warreen zakaa qindeessuu irratti hojjatan; **4)**Namoota gabrummaa irraa bilisoomsuuf; **5)**Namoota haaraa Islaamatti seenuu fedhaniif; **6)**Namoota idaan qabamaniif; **7)**Qabsoo karaa Rabbii keessatti godhamuuf; **8)**Nama imalarra jiru kan hajamaa ta'eef kennama. Hundaafuu hanga isa barbaachisutu isaaf kennama. Nama zakaa qindeessuf garuu yoo qabaataa ta'ellee mindaan isaa kennamuufii qaba. Shiftoonni ykn kashalabboonni biyyattii yoo qabatan isaanif kennuun ni ga'a. Qondaalli tokko humnaan ykn jaalannaan zakaa yoo fudhate waan gaarinis hojjatee waan badaan hojjatee isa kenneef ni ga'a.

Zakaa kaafiraaf, gabraaf, dureessaf, nama isa soorun dirqama ta'uuf, akkasumas Banii Haashimiif kennuun hin ga'u. Odoo hin beekin nama tokkoof kennee ergasii kennamuufii akka hin qabne yoo beeke zakaan isarraa hin kufu. Hiyyeessa se'ee kenneefii ergasii dureessa ta'ee yoo argame garuu isaaf ga'a.

**Sadaqaa fedhii (Taxawwu'aa)፡** Ergamaan Rabbii (ﷺ) akkana jedhu: "*Hojii fi toltuu isaa irraa wanti mu'umina erga inni du'ee booda hordofan ilmii (barnoota) inni barsiisee babal'ise, ilma gaarii du'aa'ii isaaf godhu, qur'aana inni dhaalchise, ykn masjiida inni ijaare, ykn mana namoota karaa deemaniif ijaare, ykn laga yaase, ykn sadaqaa odoo nagahaa fi lubbuun jiruu qabeenya isaa keessaa baasetu erga du'ee booda isa hordofa*." **(Ibni Maajah)**





# SOOMA

**Soomni Ramadaanaa dirqama kan ta’u:** muslima sammuun guutuu, kan umriin ga’eessa ta’ee fi soomuu danda’u irratti. Dubartii dhiiga xurii fi dahaa irra jirtu garuu soomuu hin qabdu. Daa’imnis yoo danda’e akka baratu soomatti ajajamuu qaba. Ramadaanni seenun kan beekamu wantoota lama keessaa tokkooni: 1)Baatin isaa argamuu: kunis yoo muslimni (dhiiras ta’ee dubartii) haqa dubbatuu fi umrii dirqamaa irra ga’e ragaa ba’e. 2)Jiini Sha’abaan guyyaa soddoma guutu dha. Dirqamummaan isaa kan jalqabu fajriin dhugaa ba’uu irraa kaasee hanga aduun dhiitutti. Sooma dirqamaa fajrii dura niyyachuun waan hafiinsa hin qabne.

**Wantoota Sooma Balleessan:** **1)** Farjii keessa qunnamtii saalaa gochuu: namni kana guyyaa ramadaanaa keessa raawwate qadaa baasuutu isarra jira. Kaffaaran isaas gabra bilisoomsuu, namni hin argatin ji’oota lama walitti aansee soomuu, namni hin danda’in miskiinota jahaatama nyaachisuu, nama kanas hin arganne homtuu isarra hin jiru. **2)** Maniyyiin bu’uu: kunis wal dhungachuun, wal tuquun, ykn qaama saalaa tuquun ta’uu danda’a. Nama maniyyiin ufiin irraa ba’e homtuu isarra hin jiru. **3)** Beekaa nyaachu fi dhuguu: Yoo dagatee nyaate/dhuge garuu soomni isaa hin badu. **4)** Dhiigni ba’uu: Yoo koobachuun ykn gargaarsaf baasan ni balleessa. Garuu inni xiqqaan qorannoof, ykn inni fedhiin ala akka madaa fi funuunan ba’u sooma hin balleessu. **5)**Beekaa uf haqqisiisuu.

Yoo awwaarri kokkee isaa seene, ykn odoo bishaan afaan lulluuqatuu fi funyaanitti ol fudhatu bishaan kokkee isaa seene, ykn waa’ee dubartii yaadee yoo maniyyiin irraa bu’e, ykn hirriba keessa yoo maniyyii dhangalaase, ykn fedha isaatiinala dhiigni ykn haqqeen yoo irraa ba’e, soomni isaa hin badu.

Namni halkan se'ee nyaatee ergasii guyyaa ta’uu mirkaneeffate qadaa baasuu qaba. Namni fajriin ba’uuf dhiisuu shakkaa halkan keessa nyaate soomni isaa hin badu. Garuu waan aduun seente se'ee guyyaan yoo nyaate qadaa baasuu qaba.

**Hukmii Nama Sooma Hiikee:** Nama sababaa fudhatamaa hin qabne irratti sooma hiikuun haraama. Dubartii dhiiga xurii fi dahaa irra jirtuu fi nama nagaa tokko badii (du’a) jalaa baasuuf sooma hiikuun barbaachisaa nama itti ta’e irratti sooma hiikuun dirqama. Nama imala sagada gabaabsun isaaf hayyamamu irra jiru yoo soomni itti jabaate, dhukkubsataanis yoo rakkoo itti fidaa sodaate sooma hiikuun isaanif sunnaadha. Nama biyya jiru kan guyyaa karaa ba’uuf jiruuf, akkasumas dubartii ulfaati fi hoosiftuuf yoo lubbuu isaanitii fi daa’imman isaanii irratti rakkoo sodaatan sooma hiikuu ni danda’u. Hunda isaanii irra kan jiru qadaa baasuu qofa. Dubartiin ulfaati fi isiin hoositu garuu kan sooma hiikte miidhaa daa’ima irra ga’u sodaattee yoo ta’e, guyyaa hiikte hundaaf qadaa baasutti dabaltee miskiina nyaachisuu qabdi. Namni sababaa dullummaa fi dhibee hin fayyineetif soomuu dadhabe guyyaa soomaa hunda miskiina nyaachisa malee qadaan isarra hin jiru. Namni qadaa irra jiru odoo hin basin Ramadaanni biraa itti dhufe, qadaa qofa baasa. Garuu yoo sababaa wahii malee odoo qadaa hin basin ture, qadaa wajjin guyyaa hanga dhiisee sana hunda miskiina nyaachisuu qaba. Yoo sababaa fudhatama qabuuf

qadaa odoo hin basin du'e garuu homtuu isarra hin jiru. Yoo sababaa fudhatama qabu hin qabaatin garuu hanga guyyaa inni hin soominii miskiina irraa nyaachisuu barbaachisa. Sooma qadaa Ramadaanaa kan inni sababaa malee dhiise fi sooma nazrii irraa soomu fira isaa irratti sunnaadha. Nazrii hunda irraa geessun ibaadaa isaaf ta'a. Namni sababaa fudhatama qabuun hiikee ergasii guyyaa sooma Ramadaanaa keessa sababichi irraa deeme yeroo sana irraa uf qabuun isa qabata. Guyyaa soomaa keessa odoo sooma hiikee jiru kaafirri yoo sallame, dubartiin dhiiga xurii qabdu yoo qulqulloofte, dhukkubsataan yoo fayye, namni imalarra ture yoo gara biyyaa deebi'e, ijoollen yoo umrii ga'eessaa irra ga'an, maraatan yoo sammuun fayye, odoo yeroo hafe soomanillee qadaa baasun isaan qabata. Namni Ramadaana hiikuun isaaf hayyamame, isa keessa waan biraa soomun isaaf hin ga'u.

**Sooma Dabalataa (Taxawwu'aa):** Irra caalan isaa guyyaa tokko soomanii guyyaa tokko hiiku dha; ergasii sooma guyyaa wiixataa fi khamisaa ti; ergasii sooma ji'a ji'aan guyyoota sadi soomamu (innis kan caalu "ayyaamul biid", jechuun guyyaa 13ffaa, 14ffaa fi 15ffaa ji'oota baatin lakkaa'amanii soomu dha). Guyyoota irra hedduu ji'oota Muharramii fi Sha'abaan, guyyaa Ashuraa, guyyaa Arafaa, Shawwaal irraa guyyota jaha soomun sunnaadha. Ji'a Rajab kophaa baasun, guyyaa jimaata fi sanbataas sooman adda gochuun, guyyaa shakkii (jechuun guyyaa 30ffaa ji'a Sha'abaan yoo wanti haguugu hin jiraatin) soomun jibbamaadha. Guyyaa Iida fixrii, guyyaa Iida adihaa fi "ayyaamu attashriiq" ykn guyyoota sadan Iida adihaa booda jiran, yoo nama qalmi "tamattu'aa" ykn "qiraanaa" isarra jiru ta'e malee nama biraa irratti soomun haraama.

**Yaadachiisota:**

✷ Namni hadasni guddaan akka janaabaa, xurii fi dhiiga dahaa irra jiru yoo fajrii dura qulqulloofte, dura suhuura nyaattee erga azaanni fajrii jedhamee booda dhiqachuun isiif ga'a; soomni isiis sirrii dha.

✷ Dubartiin xurii isii tursiisun ibaadan muslimootatti makamuuf jecha Ramadaana keessa dawaa fudhachuu ni daneessi, yoo rakkoo isirra geessu hin jiraanne.

✷ Namni soomu gorora ykn aakkee garaa keessaa liqimsuun isaaf ga'a.

✷ Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu: "*Ummanni kiyya hanga fixrii sardamsiisanii fi suhuurii duubatti harkisanitti kheeyrii irra jiraatu*." **(Ahmad)** Ammas nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu: "*Amantiin ol aantummaa irraa hin deemu; hanga namoonni hiikkaa soomaa (fixrii) sardamsiisanitti; kunis waan yahuudonnii fi kiristaanonni tursiisaniifi*." **(Abuu Daawud)**

✷ Yeroo sooma furan du'aa'ii kadhachuun jaallatamaadha. Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu: "*Nama soomeef yeroo hiiku da'awaa (du'aa'ii) hin deebinetu jira*." **(Ibni Maajah)** Du'aa'iwwan yeroo fixrii godhaman keessaa "*Dheebuunis deeme, hiddi dhiigaa jiidhe, ajriinis mirkanaa'e, yoo Rabbi jedhe*" **(Abuu Daawud)** kan jedhu isa tokko.

✷ Sunnaan sooma teemira asheetaan (ruxabaatti) furuudha. Yoo hin argamin temira bilchaatatti furuudha. Yoo kunis hin argamin bishaaniin furuun barbaachisaadha.

✸ Namni soomaa jiru kilaafa irraa fagaachuuf jecha ija kuulachuu, ija ykn gurra keessatti waan jiidhu cobsuu fi kkf irraa fagaachuu qaba. Yoo isa barbaachise fkn akka yaalaa homaa hin qabu; odoo mi'aan dawaa gara kokkee isaa ga'ellee soomni isaa sirrii dha.

✸ Yeroo soomarra ta'an hunda ilkaan rigachuun sunnaadha, yeroon inni jibbamu hin jiru.

✸ Namni soomu hamii, nama addaan kutuu, sobaa fi kkf irraa fagaachuu qaba. Yoo namni isa arrabse ykn tuqe 'ani sooma qaba' haa jedhu. Arraba isaati fi qaama isaa kan biraa cubbuu irraa tiksuun sooma isaa tikfata. Nabiyyiin (ﷺ) akkana jechuun isaanii gabaafameera: "*Namichi kijibaa fi hojii dharaa hin dhiisin, nyaataa fi dhugaatii isaa dhiisuu isaa irraa Rabbiin dhimma hin qabu*." **(Ahmad)**

✸ Namni gara nyaataatti affeerame yoo sooma qabaate nama isa affeere sanaaf du'aa'ii haa godhu; yoo sooma hin qabaatin haa nyaatu.

✸ Halkan leeylatul qadrii waggaa keessatti isii sadarkaa guddaa qabdu. Guyyota kudhannan xumura ji'a Ramadaanaa keessa akka argamu akeekameera. Keessattuu halkan diigdamii torbaffaa akkaan shakkama. Hojiin gaarin isii keessatti hojjatamu hojii gaarii ji'oota kuma tokko keessatti hojjatamu caala. Mallattoowwan adda addaa qabdi. Barii sanaa aduun adii cooraa baay'ee hin qabne taatetiin baati. Qilleensi isaas tasgabbaayaadha. Muslimoonni odoo hin beekin isii argachuu danda'u. Wanti isarraa barbaadamu Ramadaana keessa ibaadaa irratti cimuudha; keessattuu, guyyoota kudhannan xumuraa keessa. Halkan hunda sagadni halkanii (qiyaamu ramadaan) akka jalaa hin darbine futunuu barbaachisa. Taraawiiha jama'aan yoo sagade, hanga imaamni sagada taraawihaa guutuu guututti xumurutti irraa gara hin galin; akka halkan guutuudhaabachuun isaaf katabamu jechuudha.

✸ Namni sooma dabalataa kan waajiba hin ta'in keessa seene, guutun sunnaadha; garuu dirqama hin qabaatu. Yoo beekaa balleesses garuu rakkoo hin qabaatu; qadaanis isarra hin jiru.

I'itikaafa: Hiikni isaa namni muslimaa kan sammuun guutuu qabu ibaadaa niyyatee masjiida keessa taa'u dha. Namichi I'itikaafa godhu hadasa guddaa irraa qulqulluu ta'uu qaba. Namni I'itikaafa irra jiru yoo wanti irraa hafuu hin dandeenye kan akka nyaataa, mana fincaanii seenuu, dhiqannaa waajibaatif ta'e malee masjiida irraa ba'uu hin qabu. Yoo dhimma cimaaf malee masjiidarraa ba'ee fi qunnamtii saalaa godhe I'itikaafni isaa ni bada. I'itikaafni yeroo hunda sunnaadha; Ramadaana keessaa garuu irra jabaata. Guyyoota kurnan dhumaa ammoo akkaan jabaata. Yeroon isaa kan irra xiqqaa sa'aatii tokko. Garuu halkan tokkoo fi guyyaa tokkorraa gadi hirdhifamuudhabuun isaa jaallatamaadha. Dubartiin hayyama abbaa warraa isiitin ala I'itikaafa gochuu hin qabdu. Namni I'itikaafa irra jiru ibaada fi ajaja Rabbii raawwachuu irratti sardamuu qaba. Wantoota "halaala" ta'an baay'isuu dhiisu fi waan faaydaa homaatuu hin qabne irraa fagaachuu qaba.




# HAJJII FI UMRAA

**Umrii keessatti yeroo tokko** Hajjii fi Umraa gochuun dirqama. Ulaagaaleen dirqama isa taasisanis: **1)** Islaamummaa; **2)** Sammuun guutuu ta'uu; **3)** Umrii gaafatamaa irra ga'uu; **4)** Bilisa ta'uu; **5)** Dandeettii (waan ittiin deemu fi galaa karaa) qabaachu dha. Dubartiin ulaagaa jahaffaa qabdi. Innis: dhirsi isii ykn "mahramni" isii (firri yoomillee isii fuudhun hin hayyamamneef) kan biraa isii waliin jiraachuu qaba. Hajjiin isiin mahrama malee goote fudhatama ni qabaata; garuu isiin cubbamtuu taati. Namni odoo ulaagaalee kanniin guutu hajjii odoo hin godhin du'e qabeenya isaa irraa wanti hajjii fi umraa hirdhifamuu qaba. Kaafiraa fi maraatuun hajjiin isaanii fudhatama hin qabu. Daa'imaa fi gabrichi garuu dirqama hajjii Islaamaa isaan irraa hin baasu malee hajjiin isaanii fudhatama qaba. Namni daneessii hin qabne kan akka hiyyeessaa liqaan yoo hajje hajjiin isaa fudhatama qaba. Namni odoo dirqama ufii hin hajjin nama biraa irraa hajje, hajjiin inni namarraa hajje tun dirqama mataa isaat irraa baafti.

**Ihraama:** Namni ihraama gochuu fedhe qaama dhiqachuun, qulqullaa'un, shittoo dibachuun, uffata hodhamaa baasuun, marxoo tokkoo fi fooxaa tokko kan adii fi qulqulluu ta'an uffachuun sunnaadha. Ergasii "*Labbeeyka Allaahumma umratan*, (ykn hajjan, ykn hajjan wa umratan)" jechuun ihraama godha. Yoo karaattin kutaa sodaate, "yoo wanti tokko karaatti na qabe, iddoon hiikkannaa kiyyaa bakkuman itti qabame sana" jechuun ulaagaa kaa'achuu ni danda'a.

**Sirni hajjii filannoo sadi qaba:** Tamattu'a, Ifraada fi Qiraana jedhamu. Sadarkatti kan caalu "tamattu'a". Innis ji'oota hajjii keessa umraa niyyatanii erga isa raawwatanii booda hiikkachuun waggama sana keessa hajjii niyyachuudha. Ifraadni hajjii qofa niyyachuudha. Qiraanni ammoo lamaanuu bakka tokko ykn dura umraa niyyatee ergasii odoo xawaafa umraatti hin seenin hajjii isa keessa seensisuudha.
Namni hajjiif niyyate yoo yaabbii isaa gubbaa kore: "*Labbeeyka Allaahumma labbeeyka, labbeeyka laa shariika laka labbeeyka,innal hamda wanni'imata laka laka wal mulka, laa shariika laka*" haa jedhu. Baay'isee jechuuni fi sagalee ol kaasanii jechuun jaallatamaadha. Dubartiin garuu sagalee ol fuudhuu hin qabdu.

**Wantoota Nama Ihraaman Jiru Irratti Dhorgaman:** Nama ihraama qabu irratti wantoonni sagal ni dhorgamu: **1)** Rifeensa haaddachuu **2)** Qeensa qorachuu **3)** Dhiirri uffata hodhamaa uffachuu, garuu marxoo dhabee kofoo yoo uffate, kophee banaa dhabee isa cufaa koronyoo gaditti muree yoo godhate kaffaaraan homaatuu isarra hin jiraatu. **4)** Dhiiraaf mataa haguuggachuun; **5)** Uffatattis ta'ee qaamatti shittoo dibachuu; **6)** Bineensa bosonaa kan nyaatamu dhandhooluu ykn adamsuu; **7)** Nikaaha hidhachuu; kun haraama; yoo raawwatame garuu waan bakka isa bu'u ykn "fidyaa" hin qabu. **8)** Fedha qunnamtii saalaa kan sana hojjachuu hin ta'iniin wal tuttuquu; kana bakka buusuf ra'ee takka qaluu, ykn guyyaa sadi soomuu, ykn miskiinota jaha nyaachisuudha. **9)** Qunnamtii saalaa raawwachuu yoo ta'u, hiikkaa hajjii isa jalqabaa dura yoo ta'e hajjiin ni bada. Garuu hajjicha raawwatee waggaa itti aanu qadaa baasuu qaba. Kanaa wajjin gaala tokko qalee hiyyeeyyii Makkaan

keessa jiraniif qooduu qaba. Hiikkannaa hajjii isa jalqabaa booda yoo ta'e garuu hajjichi hin badu; gaala tokko qaluu qaba malee. Umraa irra odoo jiru qunnamtii saalaa namni raawwate garuu umraan isaa ni bada. Ra'ee tokko qaluunis isarra jira. Umraa isaas yeroo biraa qadaa baasuu qaba. Waan qunnamtii saalaatiin ala jiruun hajjiin ykn umraan hin badu. Kan olitti ibsame hunda keessatti dubartiinis akkuma dhiiraati. Garuu uffata hodhame uffachuu ni daneessi. guwaantii harkaatii fi niqaaba garuu uffachuu hin dandeessu.

**Waan Bakka Buusan (Fidyaa):** Lamatti qoodama: **1)Fidyaa filannoo irratti hundaa'e:** kun fidyaa mataa haaduu, shittoo dibachuu, qeensa qorachuu, mataa haguuguu fi dhiirri uffata hodhame uffachuu ti. Fidyaan isaanii guyyaa sadi soomuu, ykn hiyyeessa jaha (tokko tokkoof walakkaa saa'ii ykn kiiloo tokkoof walakkaa) nyaachisuu, ykn ra'ee takka qaluudha. Namni bineensa al'oole ykn adamse horii manaa irraa yoo fakkaatan isa ajjeefamee jiraate sana qaluu qaba. Yoo fakkaatan isaa hin jiraatin garuu gatii isaa kafaluu qaba. **2)Fidyaa tartiiba irratti hundaa'e:** Innis akka fidyaa namni tamattu'aa fi qiraana godhe ra'ee qaluu, namni qunnamtii saalaa godhe gaala qaluu, yoo hin argatin guyyaa sadi hajjii keessatti guyyaa torba ammoo yeroo biyyatti deebi'e soomu ti. Kan qalamus ta'ee kan nyaachifamu haramatti hiyyeeyyii haramaatif qofa.

**Makkaan Seenuu:** Namni hajjii godhu yeroo Makkaan seenu du'aa'ii yeroo masjiidota seenan godhamu haa jedhu. Sana booda yoo mutamatti'a ta'e xawaafa umraatin, yoo mufrida ykn qaarina ta'e ammoo xawaafa seensa Makkaatin haa jalqabu. Kutaa isaa gidduu ceekuu isaa kan mirgaa daangawwan isaa ceekuu isaa kan bitaa irra kaa'un dhagaa gurraacha (hajaral aswad) irraa jalqabuun salaamtaa danda'u dhungatuun ykn gara isaa akeekun "bismillaah, wallaah akbar" jedhee haa jalqabu. Marsaa hundaa irratti akkas haa godhu. Ergasii Mana Rabbii (Beeytii) bitatti dhiisun al torba haa marfatu. Marsaawwan sadan duraa keessa hanga danda'e fiigicha suutaa fiigun, kan hafan keessa ammoo suutan haa deemu. Dhawaata qajeela "Ruknal Yamaanii" ga'uun yoo danda'e haa salaammatu. Rukniiwwan lamaan (ruknal yamaani fi hajaral aswad) giddutti *"Rabbanaa aatinaa fidduniyaa hasanatan wafil aakhirati hasanatan waqinaa azaabannaar"* (Gooftaa keenya! Duniyaa keessatti toltuu, aakhiraattis toltuu nuuf kenni; adaba ibiddaa jalaas nu baraarsi) haa jedhu. Iddoo biraatti du'aa'ii barbaade haa godhu. Sana booda yoo itti mijaa'e maqaama Ibraahiim duubatti raka'aa lama haa sagadu. Raka'aa lamaan keessattis suurawwan "Kaafiruuni" fi "Ikhilaas" haa qara'u. Ergasii baay'isee bishaan zamzam haa dhugu. Yoo itti tole gara hajaral aswad deebi'ee haa salaammatu. Ergasii multazama biratti (iddoo gidduu hajaral aswadii fi balbalaa jirutti) du'aa'ii haa godhu. Sana booda Safaa gubbaa koree "Isa Rabbiin ittiin jalqabeen jalqaba" haa jedhu. Jecha Rabbii (ﷻ) kanas haa qara'u: (Innas Safaa wal marwata min sha'aa'irillaahi faman hajjal beeyta awi'itamara falaa junaaha aleeyhi an yaxxawwafa bihimaa waman taxawwa'a kheeyran fa'innallaaha shaakirun aliim). Hiikkan isaas "Safaa fi Marwaan mallattoowwan

Rabbii irraayi, kanaaf namni beeytii hajjiif ykn umraaf deeme, isaan lamaan irra xawaafa yoo godhe diliin isarra hin jiru. Namni kheeyrii dabalates, Rabbiin abbaa galata guddaa, irra beeka dha." 'Allaahu akbar, laa ilaaha illallaah' jechuunis gara Ka'abaa naanna'uun harka isaa ol kaasee Rabbiin haa kadhatu. Sana booda hanga mallattoo magariisa bira ga'utti haa deemu. Ergasii hanga mallattoo biraa bira ga'utti haa daddafu. Ergasii hanga Marwaa bira ga'utti suuta haa deemu. Safaa irrattis akkasuma haa godhu. Ergasillee bu'ee akkuma marsaa duraa keessatti dalage haa dalagu. Marsaawwan torbanuu haala kanaan haa xumuru. Safaa irraa hanga Marwaa marsaa tokko yoo ta'u, Marwaa irraa hanga Safaas marsaa biraa ti. Ergasii Rifeensa isaa haa gabaabsu; ykn haa haadatu. Namni umraa tamattu'aa sana booda hajjii waan godhuuf, isaaf malee warra biraatif haadachutu caala. Namni qiraana fi ifraada niyyate, xawaafa seensa Makkaa erga godhee booda hanga guyyaa Iidaa jamratal aqabaa darbutti ihraama isaa hin hiikkatu. Dubartiin xawaafa fi sa'ayii keessatti akka dhiiraa hin fiigdu malee waan biraa keessatti akkuma dhiiraati.

**Akkaataa Raawwii Sirna Hajjii:** Gaafa guyyaan "tarwiyaa" (ji'a Zul-Hijjaa gaafni saddeetii) ga'e namni hajjii hidhate hundi Makkaan iddoo qubate irraa harramatee halkan saglaffaa achi buluuf gara Minaa deema. Barii guyyaa saglaffaa erga aduun baatee booda waaree irratti gara Arafaa deema. Ergasii yeroo aduun qixarra dabartu zuhri fi asrii walitti qabuuni fi gaggabaabsun sagada. Iddoo waadii uranah jedhamu malee Arafaan hundi iddoo dhaabbataa ti. Achitti jecha *"Laa ilaaha illallaah wahdahuu laa shariika lahuu lahul mulku walahul hamdu wahuwa alaa kulli sheey'in qadiir"* (Rabbiin malee gooftaan haqaa hin jiru; Inni tokkicha, hiriyyaa hin qabu; mootummaan kan Isaati, faaruunis kanuma Isaati. Innis waa hunda irratti danda'aadha) haa jedhu. Du'aa'ii, tawbaa fi gara Rabbii kajeeluu irratti haa jabaatu. Yeroo aduun dhiite, labbeeyka... jechaati fi Rabbiin faarsaa tasgabbii fi suutan gara Muzdalifaa deebi'u. Muzdalifaa yeroo ga'u maghriibaa fi Ishaa'ii walitti qabeeti fi gaggabaabsee haa sagadu. Ergasii achuma bula. Sana booda sagada fajrii yeroo isaa kan jalqabaatti sagadee hanga daalachatutti achuma keessa haa turu. Sanatti aanee odoo aduun hin ba'in dura deebi'a. waadii Muhassir" iddoo jedhamu yeroo ga'an, yoo danda'e akkaan haa daddafu. Ergasii gara Minaa deebi'ee jamratul aqabaa irraa jalqabuun cirracha torba kan firii baaqelaa irra xiqqaa haa darbatu. cirracha darbatu hunda wajjin "*Allaahu akbar*" haa jedhu. Yeroo darbatu harka isaa ol haa kaasu. Xirrachi inni darbatu utubaa rukutuu yoo baates boolla keessa seenuu qaba. Yeroo cirracha darbachuu jalqabe "Labbeeyka..." jechuu haadhaabu. Ergasii horii qalmaa kan kennaaf fide haa qalu. Ergasii Rifeensa isaa haa haadu; ykn haa gabaabsu. Yoo mijaa'e haadutu irra caala. Erga cirracha darbee Rifeensa haaddatee booda wal-quunnamtii saalaa raawwachuu malee wanti biraa hundi isaaf hayyamama. Kun hiikkata jalqabaa jedhama. Sana booda gara Makkaa deebi'ee "Xawaafal Ifaadaa" haa godhu. Kun xawaafa waajibaa kan hajjiin isaan malee hin guutamne. Nama tamattu'a niyyate ykn kan xawaafa seensa Makkaa wajjin sa'ayii hin godhin yoo ta'e, sana booda Safaa fi Marwaa gidduu sa'ayii





(deddeebisaa torba) haa godhu. Yoo kana raawwate dubartitti dhiyaachuu dabalatee wanti hundi isaaf hayyamama. Kun hiikkata lammaffaa jedhama. Ergasii gara Minaa deebi'ee halkanoota isii achi buluun dirqama ta'a. Guyyaa hunda zuhrii booda boolla sadanuu irratti cirracha torba torba haa darbu. Boolla duraatin (Jamratul Uulaan) jalqaba. Cirracha torbaan isii darbata. Ergasii xiqqoo gara fuul-duraa deemee Rabbiin kadhata. Ergasii isii gidduu (Jamratul Wusxaa) bira dhaqee darbata. Rabbiinis akkuma duraatti kadhata. Ergasii "Jamratal Aqabaa" irratti darbata. Garuu isii bira hin dhaabbatu. Guyyaa lammataas akkasumatti darbata. Ergasii yoo sardame odoo aduun hin dhiine dura Minaa ba'a. Odoo inni Minaan keessa jiru yoo aduun itti dhiite buluuni fi borumtaa sanas darbachuun dirqama itti ta'a. Garuu odoo inni ba'uuf muratee jiruu sababaa wal dhiiboo namaatiin baa'uu dadhabee yoo ture erga dhihee boodas yoo ba'e rakkina in qabu. Namni qiraana niyyate akka isa ifraada niyyateeti. Garuu namni qiraana niyyate akka isa tamattu'a niyyatee qalma kennaa (Hadyii) qaluu qaba. Yoo gara biyyaa deemuu fedhe "Xawaafal Wadaa'a" gochuun mana Rabbiitti (Beeytitti) nagaadhaamu malee hin ba'in; dubartiin dhiiga xurii fi dahaa qaban malee. Isaan dirqamni kun irraa bu'a. Kun dhuma teessuma isaa kan Makkaa ta'a. Yoo daldalaaf socho'e xawaafa kana lamuu haa godhu. Namni xawaafa kana odoo hin godhin ba'e, yoo dhihoo jiraate deebi'ee gochuu qaba. Yoo fagaate garuu dhiigatu isa qabata (qalee qooduu qaba).

**Utubaalee Hajjii: Utubaalee afur qaba. 1) Ihraama (niyyaa sirna hajjii keessa seenuu) gochuu; 2) Arafaadha**abbachuu; **3)Xawaafa** ziyaaraa (ifaadaa) gochuu; **4) Sa'ayii** hajjii raawwachuudha.

**Dirqamoota Hajjii: dirqamoota saddeet qaba. 1)** Miiqaata (iddoo sanaamaf murtaa'e) irraa ihraama gochuu; **2)** Hanga galgalaatti Arafaadhaabbachuu; **3)**Hanga walakkaa halkanii dabrutti Muzdalifaa buluu; **4)** Halkanoota tashriiq (guyyoota sadan Iida boodaa) Minaan keessa buluu; **5)** Cirracha darbachuu; **6)**Rifeensa haaddachuu ykn gabaabsifachuu; **7)** Xawaafa wadaa'a (nagaadhaammannaa) ti. **8)** namni mutamatti'a ykn Qaarina ta'e qalma qaluu

**Utubaalee Umraa:** sadihi. Isaanis: **1)** Ihraama gochuu; **2)** Xawaafa Umraa gochuu fi **3)** Sa'ayii Umraa ti.

**Dirqamoota Umraa:** Dirqamoota lama qaba. Isaanis: **1)** Miiqaata irraa ihraama gochuu fi **2)** Rifeensa haaddachuu ykn gabaabsifachuudha.

**Namni utubaa dhiise** sirni hajjii ykn umraa isaan malee hin guutamu.

**Namni waajiba dhiise** dhiigaan (qalmaan) bakka buufama.

**Namni sunnaa dhiise** homtuu isarra hin jiru.

**Ulaagaalee Ka'abaa Xawaafuun Ittiin sirrii Ta'u:** Xawaafni sirrii ta'uuf ulaagaaleen kudha sadi guutamuu qabu. Isaanis: **1)** Muslima ta'uu; **2)** Sammuun nagaa ta'uu; **3)** Niyyaa qabaachuu; **4)** Yeroon xawaafaa seenuu; **5)** Namni danda'u qaama dhokfachuu; **6)** Hadasa irraa qulqulluu ta'uu; kun ijoollee hin ilaallatu. **7)** Torba guuttachuu mirkaneessuu, **8)** Ka'abaa bitaa ufiititti dhiisuu; waan isa keessa dogoggoran irra deebi'uu, **9)** Uf-duuba deebi'uudhabuu; **10)** Namni danda'u miilan deemuu; **11)** Gidduu

marsaawwanii walitti aansuu, **12)** Masjiida kabajamaa keessa ta'uu, **13)** Jalqabni isaa dhagaa gurraacha (Hajaral Aswad) irraa ta'uudha.

**Sunnaawwan Xawaafaa:** Dhagaa gurraacha salaammatuu fi dhungachuu, isa biratti takbiiraa jechuu, ruknal yamaanii salaammatuu, harka mirgaa ol kaasuu, suksuktaa fi suuta deemsa bakka isaanititti raawwachuu, xawaafa irratti du'aa'i fi zikrii gochuu, yoo danda'ame gara Manichaa (Beeytii) dhiyaachuu, isa booda Maqaama Ibraahiim (عليه السلام) duubatti raka'aa lama sagaduudha.

**Ulaagaalee Sa'ayii: Ulaagaalee sagaltu jira. 1)** Muslima ta'uu; **2)** Sammuun nagaa qabaachuu; **3)** Niyyaa qabaachuu; **4)** Walitti aansuu; **5)** Namni danda'u miillaan deemuu; **6)** Torba guutuu; **7)** Tabba lamaan Safaa fi Marwaa gidduu waliin ga'uu; **8)** Xawaafa sirrii ta'e booda gochuu; **9)** Lakkoofsa qaraa Safaa irraa, lakkoofsa lamaaf qoodamaa Marwaa irraa jalqabuudha.

**Sunnaawwan Sa'ayii:** Hadasaa fi xurii irraa qulqullaa'uu, awraa (qaama dhokatu) haguuguu, isa keessa zikrii fi du'aa'ii baay'isuu, daddaffii fi suuta deemsa iddoo isaanititti raawwachuu, tabba Safaa fi Marwaa irra ol ba'uu, sa'yii fi xawaafa walitti aansuudha.

**yaadachiisa:** Kan caalu cirracha guyyuma isaa sana keessa darbachuudha. Garuu darbannaa cirrachaa guyyaa borumtaatiif yoo dabarse, ykn hundumaa gara guyyaa xumura "*Ayyaam Attashriiq*" yoo dabarse isaaf ga'a.

**Udihiyyaa[1]:** Udihiyyaan sunnaa cimaadha. Yoo guyyoonni kurnan baatii zil hijjaa seenan, namni udihiyyaa qaluu fedhe hanga udihiyyaa isaa gorra'utti Rifeensa ykn qeensa ykn qaama isaa irraa waan tokkoyyuu fuudhuu hin qabu.

**Aqiiqaa:** Aqiiqan sunnaadha. Dhiiraaf ra'ee ykn hoolaa lamatu qalama. Dubraaf ra'ee ykn hoolaa tokkotu qalama. Guyyaa torbaffaa inni dhalatetti isaaf qalama. Guyyaa torbaffaa inni dhalate sana Rifeensi daa'ima dhalatee haadamee meetni hanga isa madaaluu sadaqaa kennama. Maqaanis ni moggaafamaaf, maqaan jaalatamaan Abdullaah fi Abdurrahmaan kan jedhan. Maqaa gabricha jedhu waan Rabbiin ala jiru kan akka Abdun-Nabiyyi, Abdurrasuul jedhanii moggaasuun dhorgamaadha. Yeroon aqiiqaa fi udihiyyaa walirra yoo bu'e, tokko bakka isa biraa bu'uu danda'a.

✸**Faayidaa:** Namni masjiida nabiyyii (ﷺ) seene raka'aa lama tahiyyatal masjiid sagaduun jalqaba, ergasii qabrii Rasuulaa bira deemuun fuulaan nabiyyiitti (ﷺ) garagalee, dugda isaa qiblaatti kennuun onnee kabaja isaaniitiin guutameen akka nama isaan argaa jiruu ta'ee *"assalaamu aleeyka yaa Rasuulallaah"* jechuun salaamtaa isaaniif dhiyeessa. Yoo dabales gaariidha. Ergasii gara mirgaa hanga dhundhuma tokkoo siquun "*assalaamu aleeyka yaa Abaa Bakri Assidiiq; assalaamu aleeyka yaa Umar Alfaaruuq*" jedha. Ergasii "Allaahumma! Ijzihimaa an nabiyyihimaa wa'anil Islaami kheeyraa" jedha. Sana booda fuula isaa gara qiblaa naannessuun "hujraa" (kutaa nabiyyii kan ture) bitaa ofii taasifachuun Rabbiin kadhata.

---

1 Udihiyyaan sirna qalma gaalaa, horii gaafaa, hoolaa fi re'ee guyyaa hajjiiti guyyoota itti aanan sadan (ayyaamut tashriiq) muslimoota dandeettii qabaniin raawwatamu.







# Hojii Hajjii Gabaabinaan:

| Gosa hajjii | Tamattu'a | Qiraana | Ifraada |
|---|---|---|---|
| **Jalqabiinsa: ihraamaafi talbiyaa** | Labbayika umratan mutamatti'an bihaa ilal hajji | Labbayika umratan wa hajjan | Labbayika hajjan |
| **Sana booda** | Xaafa umraa raawwaata | Xawaafal-quduumi raawwata | Xawaafal-quduumi raawwata |
| **Sana booda** | Sa'yi umraa raawwata | Sa'ayi hajji raawwata | Sa'ayi hajji raawwata |
| **Sana booda** | Rifeensa gabaabfatee hiikkata | Hin gabaabfatus hin hiikkatus | Hin gabaabfatus hin hiikkatus |
| **Guyyaa 8ffaa zuhrii booda** | Hajjii harramatee makkarraa gara minaa deema | gara minaa deema | gara minaa deema |
| **Guyyaa 9ffaa aduun bahuurraa kaasee** | Gara Arafaa deemee sagada zuhuriifi asrii walitti cimdeessee gaggabaabsee erga sagadee booda hang aduun seentutti du'aa'ii kadhata | | |
| **Erga aduun seente booda** | Gara muzdalifaa deemee achitti maghribaa fi ishaa'ii walitti qabee gabaabsee sagadee, achuma bulee hanga lafti bari'utti tura yoo erga walakkaan halkanii darbee boda achirraa deemes ni ta'a garuu bluutu caala | | |
| **Gaafa guyyaa 10ffaa(guyyaa iidaa) utuu lafti hin ifin** | Minaa dhaqee boolla isa gara dhumaa jirutti cirracha torba darbata | | |
| | Qalma qala | Qalma qala | = = = = = = = |
| | Rifeensa haaddata ykn gabaabfata. Xawaafal ifaadhaa godha, kana sadan keessaa lama yoo raawwate hiikkannoo duraa hiikkataeera yoo sadeen kana raawwatemmoo hiikkannoo guutuu hiikkateera | | |
| | Sa'yii hajji raawwata | = = = = = = = | = = = = = = = |
| Guyyaa 11ffaa,12ffaa fi 13ffaa nama turuuf | Boolla isa jalqabaatti, sana booda isa gidduutti, akkasumas isa dhumaatti cirracha torba torba erga aduun dabdee booda darbachuudha. | | |
| Yeroo biyyatti deebi'uuf ka'an | Xawaafa dhaammannaa raawwachuudha, dubartii xuriin itti dhufeefi kan dhiiga dahiinsaa qabdurratti dirqama hin ta'u. | | |




## Qabxiilee Bu'a-Qabeeyyii Adda Addaa

✱ Diliin: wantoota adda addaatiin haqamuu fi dhiifama godhamuu ni danda'a. Isaan keessaa: tawbaa dhugaa, araara kadhachuu, wantoota gaggaarii hojjachuu, balaa adda addaatin tuqamuu, sadaqachuu, du'aa'ii nama biraatin. Yoo wanti Rabbiin isaaf hin araaramin kan hafe jiraate qabrii keessatti, ykn guyyaa qiyaamaa, ykn ibidda jahannam keessatti adabamee sana irraa qulqullaaya. Yoo tawhiida irratti du'e ergasii jannata seena. Yoo kufrii ykn shirkii ykn nifaaqa irratti du'e ibidda jahannam keessa bara baraan jiraata.

**Diliiwwanii fi cubbuun** ilma namaa irratti dhiibbawwan qabu: **A)** Onnee irratti: gara-jabeenya, gogiinsa, xiqqeenya fi dhukkuba isii dhaalchisuun Rabbiin irraa isa fageessu. **B)** Amantii irratti: wantoota olitti ibsaman isa dhaalchisuun ibaadaa irraa hoongessuun du'aa'ii ergamaa Rabbii (ﷺ), kan malaayikotaa fi mu'uminootaa akka hin arganne isa hoongessiti. **C)** Rizqii irratti: rizqiin akka hin argamne, ni'imaan akka irraa adeemu fi mallaqni barakaa akka dhabu godhu. **D)** Nama isaan raawwate irratti: umrii isaa barakaadhabsiisu; jireenya isaa ni dhiphisu; wanta hunda jabeenya itti taasisu. **E)** Dalagaa irratti: fudhatama isa dhabsiisu. **F)** Hawaasa irratti: ni'imaa nageenyaa isa dhabsiisu; jireenya qaalessu; bulchitoota gara jabeeyyi fi nyaaphaan akka hoogganaman isa taasisuu, rooba dhabamsiisuu fi kkf saaxilu.

✱ **Yaaddowwan jiran:** onnee haara baafachiisun, gammachiisuni fi akka hin yaaddofne gochuun fedha hundaa ti. Jireenyi gaariin sanaan argama. Kun argamuuf sababaawwan amantiin, uumamaani fi dalagaan wal qabatantu jira. Sababaawwan kanniin mu'umina malee namni biraa walitti qabachuu hin danda'u. Sababaawwa kanniin keessaa gariin: **1)** Rabbitti amanuu; **2)** Wanta ajajaman hojjachuu fi wanta dhoorgaman irraa fagaachuu; **3)** Jechaan, hojiini fi waan gaarii hunda gochuunif uumamatti tola ooluu; **4)** Hojii fi barnoota amantii fi duniyaa kan bu'a-qabeessa ta'een qabamuu; **5)** Hojii fuula duraa dhufuu fi isa dabretti yaadda'uu dhiisanii kan yeroo irra jiranii hojjachuu; **6)** Zikrii Rabbii baay'isuu; **7)** Ni'imaa Rabbii, isa ifaati fi dhokataas, irraa haasa'uu; **8)** Waa'ee duniyaa keessatti nama ofii olii ilaaluu dhiisanii nama ofii gadii ilaaluu; **9)** Sababaawwan yaaddoo fidan dhabamsiisuu fi isaan gammachuu fidan argamsiisuuf yaalii gochuu; **10)** Du'aa'iwwan ergamaan Rabbii (ﷺ) yaaddoo dhabamsiisuf itti fayyadamaniin Rabbiin (ﷻ) kadhachuu.

✱ **Qabxii Ijoo:** Ibraahiim Alkhawaas (Rahimahullaah) akkana jedhu: "Dawaan onnee wantoota shani. Isaanis፡ qur'aana xiyyeeffannaan qara'uu, garaa duwwaa gochuu, halkan dhaabbachuu, obboroo ka'anii gara Rabbiitti boohuu fi namoota gaggaarii wajjin taa'uudha.

✱ **Fuudha:** Fuuni nama miira saalaa (shahwaa) qabu kan sagaagalummaa hin sodaanne irratti sunnaa ta'a. Nama shahwaa hin qabneef ammoo hayyamamaadha. Nama sagaagalummaa (zinaa) ufirratti sodaatu irratti ammoo dirqama ta'a. Hajjii waajibaa irra dursa qaba. Dubartii ormaa xiyyeeffannaan ilaalun dhorgamaadha. Miira saalaatiin yoo ta'e isii manguddoos ta'e isii xiqqoo laalunis ta'ee isii waliin kophaa ba'uun





dhorgamaadha. Waan kun madda qoratamuu ta'uu danda'uuf. Ilma dhiiraa kan areeda hin baasinis miiraan ilaaluun haraama.

✷ **Ulaagaalee Wal fuudhinsaa፡ 1)** Warreen wal fuudhan lamaan ifatti beekamuu: fkn gaafatamaan isii heerumtuu kan durba tokkoo ol qabu tokko "ijoollee tiyya keessaa takka sitti heerumsiiseera" yoo jedhe hin ta'u. **2)** Jaalala dhirsa ga'eessaa fi sammuun fayyaa qabuu argachuu fi jaalala niitii bilisa taatee fi sammuun fayyaa qabduu argachuu; **3)** Waliyyiin jiraachuu: durbi uf heerumsiisuu hin dandeessu. Itti gaafatamaa (waliyyii) isii qofatu isii heerumsiisuu danda'a. Garuu yoo waliyyiin isii nama isiif madaalutti isii heerumsiisuu dide malee. Dubartii tokko heerumsiisuu keessatti namni irra mirga qabu abbaadha. Abbaa irra yoo ol dabre abbaa abbaa (akaakayyuu) isii ti. Ergasii ilma isii ti. Yoo sanarra gadi bu'e ammoo ilma ilma isii ti. Itti aanee obboleessa haadha fi abbaa ti. Ergasii obboleessa abbaan tokkoo ti. Achi booda ilma obboleessaa,… bifuma kanaan itti fufa. **4)** Ragaa: ragaan dhiira amanamoo, ga'eeyyii fi sammuun fayyaa lama jiraachuu qaba. **5)** Warreen wal fuudhan lamaan waan wal fuudha isaanii dhorgan kan akka waliin hodhuu, firummaa fi walitti hidhama fuudhaa irraa qulqulluu ta'uudha.

✷ **Wantoonni wal fuudha dhorgan bifa lama:** Inni Jalqabaa: Kan yeroo hundaa: Isaanis sadihitti qoodamu: **1)** Firummaa foonii: Isaanis haadha, ol yoo baates akkawoo, ergasii intalaa fi intala ilmaa yoo gadi buutes, obboleettiin walumaa galatti, intala obboleettiitii fi intala ilmaa fi intala isii, intala obboleessaa walumaa galatti, intaloota ilmaanii fi intaloota obboleessaa yoo gadis bu'an, obboleettii abbaati obboleettii haadhaa yoo achi fagaatanis. **2)**Firummaa hoosisaatin: dhorgaan isaa wal fuudha keessatti akkuma kan fira fooniiti. **3)**Firummaa Soddummaa: Isaan kun haadha niitii, akkayoowwan isii, niitota namoota firummaan jarreen lamaanitti hidhamanii, intala niitii yoo gadi buutes.

**Inni Lammaffaa: kan yeroo gabaabaa:** kun bifa lama qaba: **1)** Isa sababaa walitti qabuutiin uumamu: akka obboleetti fi obboleetti ykn intalaa fi adaadaa (obboleettii abbaa ykn haadhaa) walitti fuudhu; **2)** Isa sababaa adeemuu danda'uun dhoorgamu.kan akka haadha manaa nama kan biro.

✷ **Qabxii Ijoo:** Abbaa fi haati ilma isaanii intala inni fedhii irraa hin qabne akka fuudhu dirqisiisuu hin qabanu. Ilmis kanarratti isaanif ajajamuun dirqamaa miti. Akka nama ajaja isaanii didettis hin lakkaa'amu.

✷ **Hiikkaa:** Dubartii dhiiga xurii fi dahaa irra odoo jirtu ykn qulqullina qunnamtii saalaa keessatti godhan keessa hiikuun dhoorgamaadha; yoo hiikes fudhatama hin qabu. Sababaa malee niitii hiikuun jibbamaadha. Sababaan ga'aan yoo jiraate garuu hayyamamaadha. Yoo waliin jiraachun rakkisaa ta'e garuu hiikuun sunnaa ta'a. Hiikkaa keessatti ajaja abbaa fi haadhaa fudhachuun dirqama hin ta'u. Namni niitii isaa hiikuu fedhe, hiikkaa tokkoo ol hiikuun dhorgamaadha. Hiikuu kan qabus qulqullina isa keessa qunnamtii saalaa hin raawwatin keessatti ta'uu qaba. Tokkoon erga hiikee booda hanga iddaa isii fixattutti hiikkaa biraa itti dabaluu hin qabu. Niitiin hiikkaa deebi'uu isii dandeessisu hiikamte, hanga iddaa isii guuttutti mana isii keessaa ba'uun

ykn dhirsi isii mana isaa keessaa isii baasuun dhoorgamaadha. Hiikkan kan argamu arrabaan dubbachuuni malee yaaduu qofaan miti.

✸ **Kakuuwwan:** Kakuu irratti kaffaaran waajiba kan ta'u yoo ulaagaaleen afur guutamani. Isaanis: **1)Itti yaadanii kakachuu:** kakuun odoo itti hin yaadamin taphaaf arrabarratti kakatamu, kakutti hin lakkaa'amu. Kunis akka haasaakeessa "wallaahi akkas miti!" ykn "Eeyye wallaahi akkasi!" jechuuti.

**2)Waan fuundura ta'uun isaa malu irratti ta'uu:** Waan dabre kan wallaalan ykn shakkiin lubbuun isaa dhugo'oomsaa, ykn beekaa sobaan kan kakate (kun kakuu gamuus kan jedhamuu fi isa diliiwwan gugurdoo irraa ta'e), ykn waan fuundura ta'u irratti dhugaa itti fakkaatee shakkiin kan kakatuu fi boodarra wanti sun faallaa sanaa ta'uun isaa kan ifa isaaf gale.

**3)Kakataan fedhiin kakachuu:** nama dirqamee kakate ta'uudhabuudha.

**4) Kakuu isaa keessa deebi'uu:** kunis waan dhiisuuf kakate dalaguu fi waan dalaguuf kakate dhiisuudha. Namni yeroo kakatu ulaagaa waliin kaa'e kaffaaraan waajiba itti hin ta'u. **Kunis yoo ulaagaaleen lama guutamani:** **1)** Ulaagaan sun kakuun wal qabatee dhufuu; **2)** Kakuu isaa ulaagaa sanaan wal qabsiisuu yaaduu; fkn "Wallaahi, Inshaa'allaah" akka jechuuti.

Namni waan tokko irratti kakatee ergasii waan waan sana faallessu kan caalmaa qabu arge, sunnaan kakuu isaatiif kaffaaraa baasee isa caalmaa qabu sana dalaguudha.

**Kaffaaraa kakuu:** Kaffaaran isaa hiyyeeyyii kudhan nyaachisuu, ykn uffisuudha. Nyaata yoo ta'e tokko tokkoon isaanii walakkaa saa'ii (kiiloo tokkoo fi walakkaa) argachuu qabu. Yookan gabra bilisoomsuudha. Namni sana hin argatin, guyyaa sadii walitti aansee soomuu qaba. Nama odoo hiyyeessa nyaachisuu ykn uffisuu danda'uu soome, kakuun isaa irraa hin bu'u. Kaffaaraa isaa odoo kakuu hin diigin dura yookaan sana booda gochuu ni danda'a. Nama dhimma tokko irratti yeroo tokkoo ol kakate kaffaaraan tokko isaaf ga'a. Yoo wanti inni irratti kakatu baay'ee ta'e garuu kaffaaraanis baay'achuu qaba.

✸**Wareega:** Bifoota wareegaa: **1)Wareega hin daangeffamin**: kunis akka 'yoo fayye Rabbiif wareega galcha' jechuun bifa wareega galchuu odoo hin ibsin cal'isuuti. Kanaaf yoo fayye kaffaaraan kakuu isarra jira. **2)Galchaa dallansuu fi mormii**: kun waan tokko hojjachuuf ykn dhiisuf yaadun silaticha ulaagaa wahiitin wal qabsiisu dha. Fakkeenyaf 'yoo si dubbise waggaa tokko sooma' akka jechuu ti. Namni wareega akkasii godhe waan irratti kakate hojjachuu fi akkas jechuu isaatif kaffaaraa kakuu baasuu keessaa tokko raawwachuu qaba. **3)Wareega hayyamamaa**: kun 'uffata kiyya uffachuu Rabbiif jecha wareega gala' akka jechuuti. Namni akkas jedhe uffata uffachuu fi kaffaaraa kakuu baasuu keessaa tokko filachuu danda'a. **4) Wareega jibbamaa**: Fakkeenyi kana akka 'niitii tiyya hiikuu irratti Rabbiif wareega gala' akka jechuu ti. Nama kanaaf sunnaan kaffaaraa kakuu baasu fi waan irratti wareega gale sana raawwachuudhabuudha. Garuu yoo raawwate kaffaaran isarra hin jiru. **5) Wareega cubbuua**: fkn. 'ani hatuu irratti Rabbiif wareega gala' akka jechuuti. Wareega akkasii guutun dhorgamaadha. Kaffaaraa kakuu





baasuutu isarra jira. Yoo raawwate garuu cubbmaa ta'as; kaffaaraani isarra hin jiraatu. **6) Wareega ibaadaa**: Fakkeenyaf gara Rabbiitti dhiyaachuuf jecha 'ani akkanatti sagaduu irratti Rabbiif wareega galcha' akka jechuuti. Yoo ulaagaa wahiitin, fakkeenyaf akka fayyuu dhukkubsataatiin wal qabsiise, yoo ulaagaan guutame wareegicha guutun dirqama ta'a. Yoo homaanuu wal hin qabsiisin ammoo walumaa galatti guutuu qaba.

✸**Hoosisa:** wanta firuummaan haraama godhu mara hoosisnis haraama godha. Kunis ulaagaaleen sadi yoo guutamani. **1)** Aannan harmaa daya irraa qofa kan argame ta'uu; **2)** Hoosfni daa'imaa waggoota lamaan jalqaba dahaa keessa ta'uu; **3)** Hoosisni kun yeroo shan ykn sanaa ol ta'uun mirkanaayuudha. Hoosisa kan jedhamu daa'imni harma qabatee hanga ofiin dhiisutti turuudha malee quufuu jechuu miti. Hoosisa keessatti sooruunii fi dhaaluun dirqama akka ta'an ragaan hin mirkanoofne.

✸**Dhaammannaa:** namni idaan ragaa hin qabne irra jiru tokko erga du'e booda akka irraa kafalamu hiriyyaa isaa tokkotti dhaamuu dirqama qaba. Nama qabeenya guddaa dhiisee du'eef garuudhaammannaan sunnaadha. Qabeenya isaa irraa harka shan keessaa tokko hiyyeessa isatti dhihoo kan isa hin dhaalleef yoo dhaame jaallatamaadha. Yoo hin ta'in hiyyeessaaf, aalimaaf, nama gaariif (saalihaaf) dhaamuu ni danda'a. Hiyyeessi nama isa dhaalu qabuuf dhaammannaan jibbamaadha. Garuu yoo namoonni isa dhaalan dureeyyii ta'an hayyamamaadha. Nama ormaa isa hin dhaalleef harka sadii keessaa tokkoo ol dhaamuun dhorgamaadha. Nama isa dhaaluuf garuu odoo waan xinnoollee ta'ee, dhaamuun hin danda'amu. Garuu erga namni dhaalamu du'ee booda namoonni isa dhaalan walii galanii hayyamuu ni danda'u. Namni dhaammannaa godhe tokko 'dhaammannaa kiyya deebfadhe, ykn diige, ykn jijjiire, kkf' jechuu isaatiindhaammannaan isaa ni diigamti. Seensa dhaammannaa isaa irratti isa kanatti aanu katabuun jaallatamaadha: ("Bismillaahir Rahmaanir Rahiim. Kun waan ebalu dhaammate. Inni Rabbii tokkicha shariika hin qabne malee gooftan biraa akka hin jirre, Muhammadis gabrichaa fi ergamaa Isaa akka ta'an, jannanni dhugaa akka ta'e, ibiddi dhugaa akka ta'e, qiyaaman dhuftuu akka taate shakkiin isii keessa akka hin jirre, Rabbiinis nama qabrii keessa jiru hunda akka kaasu ragaa ba'a. Maatii kiyya irraa namoonni ani duubatti dhiise yoo mu'uminoota ta'an Rabbiin akka sodaatan, gidduu isaanittis nagaa akka uuman, Rabbiif ergamaa Isaatifis akka ajajaman dhaama. Waan Ibraahimii fi Ya'aquub ilmaan isaanitiif dhaaman dhaamaf: "***yaa ilmaan kiyya! Rabbiin amantii isiniif filatee jira; kanaafuu muslima taatan malee hin du'inaa***".

✸ Nabiyyii (ﷺ) irratti salawaata yeroo buusan, nagaa fi rahmata walitti qabuuni fi tokkicha qofa irratti gabaabbachuudhabuun jaallatamaadha. Namoota nabiyyoota hin ta'in irratti kophaa isaanii salawaata buusun jibbamaadha. Fakkeenyaf Abuu Bakriif 'Sallallaahu Aleeyhi Wassallam' ykn 'Aleeyhis Salaam' hin jedhamu. Nabiyyoota biraatti aansanii walitti qabatti "Allaahumma salli alaa Muhammadin wa'alaa aali Muhammadin

wa'asihaabihii wa'azwaajihii wazurriyyatihii" (yaa Allaah! Muhammadiin irratti, maatii Muhammad irratti, sahaabota isaanii irratti, haadholee warraa isaanii irrattii fi sanyii isaanii irratti nagaa fi rahmata buusi) jechuu ni danda'a. sahaabotaa fi hordoftoota isaanii kan akka ulamootaa, isaan Rabbiin gabbaranii fi warreen gaggaarii hafan ammoo Rabbiin akka isaan irraa jaalatuu fi rahmata isaanif godhu kadhachuun jaallatamaadha. Fakkeenyaf Abuu Haniifaa, Maalik, Shaafi'ii, Ahmad,... yeroo ka'u "Rabbiin isaan irraa haa jaalatu" ykn "Rabbiin rahmata isaanif haa godhu" jedhamuu qaba.

✷ **Gorraasa:** Horiin (beeyladni) nyaatamuuf gorra'amuun isaa dirqama ta'a. Beeyladicha ilaalchisee ulaagaa sadihitu jira. Isaanis **1)** Nyaachuun isaa kan hayyamame ta'uu; **2)** Qabamus ta'ee gorra'amuu kan danda'amu ta'uu; **3)** Beeylada dachii irra jiraatu ta'uudha. Gorraasuuf ammoo ulaagaa afurtu jira. Isaanis: **1)** Namni gorra'u sammuun nagaa ta'uu; **2)** Wanti ittiin gorra'amu ilkaanii fi qeensa ta'uudhabuu; waan kana lamaaniin gorra'uun hin hayyamamneef. **3)** Kokkee, ujumoo nyaatatii fi hidda dhiigaa lamaa ykn tokkoo isaanii kutuu; **4)** Yeroo gorra'uuf harka sochoosu *"Bismillaah"* (Maqaa Rabbiitin) jechuudha. Yoo dagatee jechuudhabes homaa hin qabu. Yoo qooqa biraatin jedhes isaaf ga'a. Takbiiraa itti dabalee *"Bismillaah Allaahu Akbar"* jechuun sunnaadha.

✷ **Bineensa Bosonaa dhandhooluu/Adamsuu/:** Bineesa dhandhoolamu ilaalchisee ulaagaalee sadiitu jiru. **1)**Nyaachuun isaa halaala ta'uu, **2)**Uumamaan bineensa bosonaa ta'uu; **3)**Qabuun kan hin danda'amne ta'uudha. Hukmiin isaas nama nyaachuf yaadef halaala. Taphaa fi bashannanaaf dhandhoolun jibbamaadha. Dhndhooluu booda wanti namoota rakkisu yoo jiraate dhandhooluun dhoorgamaa ta'a. Ulaagaaleen afur yoo guutaman dhandhooluun ni danda'ama. Isaanis: **1)**Namni dhandhoolu nama gorra'uun isaaf hayyamame ta'uu; **2)**Meeshaan ittiin dhandhoolamu kan ittiin gorra'an hayyamamu ta'uu; fkn qara akka eeboo, xiyyaa fi kkf ta'uu. Yoo kan dhandhoolamu lubbu-qabeeyyii madeessan kan akka risaa fi sareetin ta'e, kan leenjifaman ta'uu qabu. **3)**Dalagicha yaaduu: kunis meeshicha yeroo darbatan dhandhooluu niyyatanii darbachuudha. Odoo dhandhooluu hin yaadin yoo dhandhoolame nyaachuun hin ga'u. **4)**Yeroo waan ittiin dhandhoolu darbatu "Bismillaah" jechuudha. Asirratti "bismillaah" jechuun yoo daguun ta'ellee hin bu'u. Yoo "bismillaah" jedhamee hin darbatamin nyaachun dhoorgamaadha.

✷ **Nyaata:** Wanti nyaatamuu fi dhugamu hundi nyaata jedhama. Bu'uuratti nyaanni hundi hayyamamaadha. Nyaanni hundi ulaagaalee sadihiin hayyamama: **1)**Nyaatichi xaahira (qulqulluu) ta'uu; **2)**Miidhaa kan hin geessifne ta'uu; **3)**Fokkina kan qabu ta'uudhabuudha.

Nyaanni najisa ta'e kan akka dhiigaa fi waan du'ee, kan miidhaa fidu kan akka summii, wanti fokkataan akka faltii, fincaanii, injiraanii fi tafkii hundi haraama. Lubbu-qabeeyyii dachii keessaa:- isaan akka harree fi bineensota qarriffaan dhandhoolanii dhorgamoodha. Fkn. leenci, qeerransi, karkarroon (booyyeen), jaldeessi, adurreen (adala dabalattee), dhaddeen, jeedallii fi amaan,

waraabessa (hobolaa) malee hunduu dhoorgamaadha. Allaattii irraa ammoo isaan qeensaan dhandhoolan kan akka huummoo, harraagessaa, culullee, allaattii raqa kaastu, shaahina, urunguu fi kanniin kana fakkaatan hundi dhorgamoodha. Allaattii baktii ykn raqa nyaatan keessaa kan akka nisirii fi allaattii bishaanii kan qoffee dheeraa dhoorgamaadha. Wantoonni Araboonni magaalaa akka fokkataatti ilaalan urunguu, hantuuta, qacaa, kannisaa, tiisisaa, awwaanisaa, dhaddee, bofaa fi kkf ni dhoorgamu. Lubbu-qabeeyyii keessaa ammoo raammowwan adda addaa ni dhorgamu. Wantoonni Islaamummaan akka ajjeefaman murteesse kan akka xaraa, ykn wanti inni akka hin ajjeefamne ajaje kan akka mixii ni dhorgamu. Wanti waan nyaatamuu fi hin nyaatamne giddutti dhalate, fkn ilmoon waraabessi jeedala irraadhalches akkasuma. Wanti waan nyaataman lama irraadhalate, fkn harree-diidoo fi farda gidduu wanti dhalate garuu hin dhoorgamu. Beelada irraa wanti Araboota biratti hin beekamnee fi shari'aa keessatti hin ibsamin, waan Arabatti isa fakkaatu wajjin ramadama. Yoo wanti isa fakkaatu haraama ta'e haraama, yoo wanti isa fakkaatu halaala ta'e ammoo halaala ta'a. Yoo lamaanuu wajjin wal fakkaate ammoo haraamummaa isaattu caalchifama. Wanti kanaan ala jiru hundi hayyamamaadha. Fakkeenyaf horiin manaa kan akka fardaa, bineensonni bosonaa kan akka gadamsaa, hilleettii, wakkallee, daaloo fi kkf. Allaattii:- Fkn huummoon, lukkuun, handarii fi balali'oonni bishaan keessa jiraatan, isaan akka raachaa, bofaa fi jawwee yoo hafan warreen biraa ni nyaatamu. Akkasumas ashaakiltiiwwan bishaan najaasaa qabuun obaafaman yoo foolii fi dhandhamni isaa ifatti beekame malee nyaachuun ni hayyamama. Yoo foolii fi dhandhamni najisaa irraa beeksise garuu nyaachuun dhorgamaadha. Cilee, biyyee fi dhoqqee nyaachun dhoorgamaadha. Qullubbii fi shunkurtis odoo hin bilcheensin nyaachun dhorgamaadha. Yoo beela'ee fi rakkate garuu waan lubbuu isaa baraarsu nyaachuun dirqama.

✸Kaafirootaan 'baga ayyaanan isin ga'e' jechuun, ayyaana isaanii irratti argamuun, salaamtaan isaan jalqabuun dhoorgamaadha. Yoo isaan salaamtan nu jalqaban "wa'aleeykum" jechuun dirqama ta'a. Isaani fi namoota bid'aa dalaganiif dhaabbachuun dhoorgamaadha. Harka isaan fuudhun ammoo jibbamaadha. Taaziyaa isaan godhuuni fi dhukkubsatan isaan gaafachuun yoo faaydaa shari'aatif ta'e malee dhorgamaadha.




## Ruq'yaa (Yaalii Dhukkubaa) Amantiin Hayyamame

Namni sunnaa Rabbii (ﷻ) gadi fageenyaan xiinxale, dararaan adda addaa sunnaa Isaa kan Inni uumama Isaa irratti murteesse akka ta'e sirritti hubata. Rabbiin (ﷻ) akkana jedha: *(Dhugumatti, Nuti sodaan, beelaan, qabeenya lubbuu fi sanyii irraa hirdhisuun isin yaalla. (Yaa Muhammad!) obsitoota gammachiisi)* **2:155**. Namoota gaggaarii dararaan hin tuqu jedhanii warri yaadan dogoggoranii jiru. Inumaa dararaan ragaa iimaanaati. Nabiyyiin (ﷺ) namoonni dararaan itti cimu isaan kam akka ta'an gaafatamanii, akkana jechuun deebisaniiru: "*Nabiyyoota; ergasii saalihoota; ergasii sadarkama kanaan namoota Rabbitti dhiheenya qaban. Namni kan dararaan yaalamu akkaataa iimaana isaatini. Namni iimaanni isaa cimaa ta'e dararaa cimaa ta'een qormaatama. Yoo iimaanni isaa laafaa ta'e akkasuma qormaatni isaa salphaa ta'a*." **(Ibni Maajah)** Dararaan mallattoowwan Rabbiin gabricha akka jaalatu mul'isan keessaa isa tokko. Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu: "*Dhugumatti Rabbiinis (ﷻ) namoota yeroo jaalate dararaan isaan qormaata.*" **(Ahmad)** Dararaan mallattoowwan Rabbiin gabricha Isaatif kheeyrii yaaduu Isaa mul'isan keessaa isa tokko. Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu: "*Rabbiin gabricha Isaatif kheeyrii yoo fedhe, adaba duniyaa keessatti isaaf sardamsiisa. Akkasumas, Rabbiin gabricha Isaa qabuu yoo fedhe, cubbuu isaa wajjin itti cal'isee adaba isaa guyyaa qiyaamaa walitti qabee isaaf kenna.*" **(Tirmiizii)** Dararaan yoo xiqqaate, cubbuuf kaffaaraa ta'a. Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu: "*Muslimni kamillee yoo dararaan qoreen waraanamuu irraa kaasee hanga waan sanaa olii isa tuqe, akka mukni baala isii harcaaftutti diliin isaa irraa haqama*." **(Bukhaari fi Muslim)** Kanaaf, yoo muslimni dararaan tuqame nama gaarii ta'e, dararichi diliiwwan dabran irraa haqa; ykn sadarkaa isaa ol fuudha. Yoo nama cubbamaa ta'e ammoo dararaan isa tuqu cubbuu isarraa kan haquu fi hammeenya isii kan ibsu ta'a. Rabbi (ﷻ) akkana jedha: *"Waan harki ilma namaa horatteen badiin dachii fi galaana keessatti babal'ateera, kunis garii waan isaan dalaganii isaan dhandhamsiisuun akka isaan deebi'aniifi."* الروم: ٤١

✸ **Bifa Dararaa:** Dararaa bifa hedduuttu jira. **1)** Dararaa kheeyrin dhufu kan akka qabeenyi dabalamuu; **2)** Dararaa sharriin dhufu kan akka sodaa, beelaa fi hirdhachuu qabeenyaati. Rabbiin (ﷻ) akkana jedha: *"Kheeyri fi sharriin isin qormaanna; isin dararras."* الأنبياء: ٣٥ Dararaawwan dhukkubaa fi du'aa kan sababaawwan isaanii gugurdoon ijaa fi sihrii ka'uumsi isaanii waanyoo ta'e kana keessatti argamu. Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu: *"Qadaa fi qadara Rabbiitti aanee irra guddaan ummata kiyya irraa namoonni baay'en du'aniin ija."* **(Axxayaalisii)**

✸ **Ijaa fi Sihrii irraa of eeguu:** Dararaa ijaa fi sihrii odoo hin dhaqqabin dura uf eegutu erga dhaqqabe booda yaaluu irra caala. Kanaaf, isa irratti xiyyeeffannaa gochuu qabna. Karaa ittiin uf eegamu keessaa muummewwan isaanii kanatti aananii ibsamaniiru: ✸ Lubbuu tawhiidaan jabeessuu, uumama akka fedhe kan godhu Rabbuma qofa akka ta'e amanuu fi hojii gaarii baay'isuu; ✸ Rabbirratti niyyaa gaarii qabaachu fi Isarratti irkachuu, waa'ee dhukkubichaa yaadda'uudhabuu, yaadda'uun mataan isaa dhukkuba waan







ta'eef.[1]

✷ Yoo namni tokko iji isaa miidhaa akka geessiftu ykn sihrii hojjechuun isaa beekame sodaachuun odoo hin ta'in uf eeguuf jecha irraa fagaachuu.

✷ Yeroo waan nama ajaa'ibsiisu argan Rabbiin faarsuu fi Barakaa isaaf kadhachuu; Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu: "*Namni lubbuu isaa, ykn qabeenya isaa, ykn obboleessa isaa irratti waan jaalatu arge barakaa isaaf haa kadhatu; waan miidhaan ijaa haqa ta'eef.*" **(Haakim)** Barakaan kan kadhatamu 'Baarakallaahu laka' jechuuni malee 'tabaarakallaahu' jechuunii miti.

✷ Sababaawwan sihrii irraa ufiin eegan keessaa tokko ganama ganama garaa duwwatti teemira ajwaa jedhamu kan Madiinaa irraa ija torba torba nyaachuu.

✷ Gara Rabbiitti kooluu galuu, Isarratti irkachuu, niyyaa Isatti toluu, ijaa fi sihrii irraa Isatti maganfachuu, guyyaa hunda ganamaa fi galgala zikrii fi Rabbiitti maganfachuu dhiisuu dhabuudha.[2] Zikriiwwan kunniin hayyama Rabbiitin sababaa lamaaf dhiibbaa dabaluu fi hirdhisuu qabaatu: **1)** Wanti isii keessatti dhufe haqaa fi dhugaa ta'uu fi hayyama Rabbiitin bu'a-qabeessa ta'uu amanuu; **2)** Yeroo arrabni isaa zikrii godhu gurri isaadhageeffachuu fi onneen itti xiyyeeffachuu qaba. Kun du'aa'ii waan ta'ee fi du'aa'in ammoo onnee gaflaa qabdu irraa fudhatama kan hin qabne akka ta'e nabiyyii (ﷺ) irraa waan mirkanaa'ef jechuudha.

Yeroo Zikrii fi ta'awwuzni (Rabbitti maganfachuun) raawwatamu: Zikriin ganamaa sagada fajrii booda jedhamti. Zikriin galgalaa ammoo sagada asrii booda jedhamti. Namni yeroo sanatti zikrii gochuu dagate ykn dadhabe, yeroma yaadatetti haa godhu.

✷**Mallattoowwan Ijaan ykn waan biraatiin tuqamuu:** Qur'aana keessa dawaawwan dhukkuboota qaamaa fi dhukkuboota lubbuu (ruuhii) fayyisan akka jiran gidduu haakima fayyaa hammayyaati fi ruq'yaa shari'aatti wal dhabdeen hin jiru. Namni tokko dhukkuboota qaamaa irraa fayyaa yoo ta'e, ijaa fi waan sana fakkaatun qabamuun isaa kan beekamu bowwoon mataa itti deddeebi'uu, fuulli daalachaa'uu, afuuraa fi fincaanni itti baay'achuu, fedhiin isaa dadhabuu, daangaa qaamaa irratti madaan ykn o'aa fi qorri mul'achuu, onneen rukutuu, miira dhukkubbii kan dugdaa fi ceekuu lamaan jalatti deddeebi'ee mul'atu, onnee irratti yaaddoonii fi dhiphinni baay'achuu, halkan hirriba dhabuu, sodaa fi dallansuu hin baratamin mul'isuu, amuummachuu baay'isuu, kophaa ta'uu jaallachuu, nama dadhabaa fi waa hifatu ta'uu, miirri herribaa itti baay'achuu, dhukkuboota biraa kan ka'uumsi isaanii haakimaan hin beekamneen rakkachuudha. Akkaataa jabinaa fi laafina dhukkubichaatin mallattoowwan kunniin hundi ykn gariin mul'achuu danda'u.

Muslimni iimaanaa fi onneen isaa jabaa waswaasni isa hin seennee fi mallattoowwan kanniin keessaa tokko arguu qofaan dhukkubaan qabame

---

**1)** Ogeessotni fayyaa hedduun akka ibsanitti dhukkubni harka sadii keessaa harki tokko sodaa yaaddoo dhukkuba hin jirre lubbuurratti argamuuti kan dhugaan hin jirre.
**2)** akkuma kitaaba azkaaraa fuula 169 irratti ibsamee jirutti.

jedhee hin yaaddofne ta'uu qaba. Yaaddoon mataan isaa dhukkuba rakkisaa dawaa hin qabne waan ta'eef. Gariin mallattoowwan kanaa namoota fayyaa qaban tokko tokko irrattillee mul'achuu danda'u. Sababaa dhukkuba qaamatiinis mallattoowwan kunniin mul'achuu danda'u. Sababaan isaanii dadhabbii iimaanaas ta'uu danda'a. Fakkeenyaf dhiphinni qomaa, gaddaa fi hifannaan iimaanni laafuu irraa ta'uu waan danda'uuf hariiroo Rabbiin wajjin qabu irra deebi'ee ilaaluu qaba.

**Dhukkubichi sababaa ijaatiin yoo ta'e[1] yaaliin isaa yoo Rabbiin jedhe lamaan kana keessaa isa tokko:**

**1)Yoo nama sana beekte:** akka dhiqatu ajajja, bishaan kana ykn hambaa[2] isaa wahii fuutee ittiin dhiqatta. **2)Yoo nama san hin beekin:** Yaalichi kan godhamu ruq'yaan, du'aa'inii fi koobachuuni.

**Yoo dhukkubichi sihrii[3] ta'e ammoo yaalin isaa yoo Rabbiin jedhe karaawwan kanaa gadii keessaa tokkoon ta'a :**

**1)Iddoo sihrichaa beekuu:** Yoo argate, mu'awwazateeynii qara'aa hidhaa isaa hiikee ergasii gubuu qaba.

**2)Ruq'yaa Shari'aan hayyamame:** Keewwatoota qur'aanatiin (keessattuu mu'awwazateeyni fi suuraa baqaraatin), du'aa'iwwan fuula dura dhufaniin.

**3) Nushraa (Sihricha Hiiksisuu):** Karaa lamaan hiikamuu danda'a. **1)Dhoorgamaa:** Kun sihrii sihriin hiiku fi isa hiiksisuuf jedhanii gara nama sihrii hojjatuu deemu dha. **2)Hayyamamaa:** Kana keessaa tokko baala qurquraa torba fuudhanii butuchuun al sadi irra deddeebi'anii suurawwan Al-kaafiruun, Al-ikhilaas, Al-falaqii fi An-naas irratti qara'uun ergasii bishaanitti makanii dhuguu fi ittiin dhiqachuudha. Kanas hanga yoo Rabbiin jedhe fayyanitti irra deddeebi'anii gochuu barbaachisa). **(Akka Abdurrazzaaq gabaasanitti)**

**4)Sihrii Baasuu:** Yoo garaa keessa ta'e waan gadi baasun garaa duwwaa godhanii, yoo qaama biraa irra ta'e ammoo koobuun[4] baasuudha.

**✷ Ruq'yaa (Qur'aana fi Du'aa'in Yaaluu): Ulaagaaleen isaa : 1)** Qur'aanaa fi du'aa'iwwan karaa godhamaniin ta'uu, **2)**Afaan Arabiffaatin ta'uu, afaan biraatinis du'aa'ii gochuun ni danda'ama, **3)**Ruq'yaan mataa isaatiin bu'aa fiduu akka hin dandeenyee fi kan fayyisu Rabbuma ta'uu amanuudha.

---

1) Iji: dararaa eeyyama Rabbiitiin karaa jinnii argamu ta'ee, nama tuqame sana sababaa ajaa'ibsiifachuu abbaa ijaatiin kan yeroo inni ajaa'ibsiifatu sana sheeyxaanni keessa dhufee,wanni isa dhorku kan akka zikrii,sagadaafi kkf, kan gidduu hin seenne akkuma hadiisni Bukhaarii kun ibsutti "iji dhuguma" karaa biraadhaanimmoo "sheyxaanniifi waanyoon ilma namaa keessatti wal-gahe"Ahmad, Ija wanti jedhameef waan iji ofiin miidhuu dandeessuuf utuu hin taane, waan iseen sababa ajaa'ibsiifannaa waan taateef, akkuma jamaaniyyuu nama kan biraa tuquu danda'u.

2) **Hambaa:** jechuun waan namtichi abbaan ijaa tuqe kan akka nyaataa, dhugaatiifi kkf bishaan itti dabalanii dhukkubsataarratti naquudha.

3) **sihrii:** jechuun hidhaa, haasaa fi hojii qaama, qalbii dhukkubsataarratti dhiibbaa fidu yoo ta'u, kan ajjeesus jira, kan dhukkubsachiisu, kan quunnamtiirra nama dhorkutu jira akkasumas kan addaan nama baasutu jira akkasumas kan shirkii ta'uufi kufrii ta'utu jira.

4) Rasuulli (ﷺ) akkas jedhan " irra caalaan wanti isin ittiin of-waldhaantanii koobaadha" dhukkuba hedduu kan sababa koobaatiin Rabbi nama fayyisetu jira.

Bu’aa ruq’yaa dabaluuf qur’aana yeroo qara’an niyyaa dawaa fi qajeelfama[1] ilma namaaf argamsiisuun ta’uu qaba. Qur’aanni kan bu’e qajeelcha fi dawaa akka ta’u waan ta’eef. Yoo ba’uu didee rakkise malee jinni ajjeesuuf jedhamee qara’amuu hin qabu.

**Ulaagaalee Namni Ruq’yaa Godhu Guutuu Qabu: 1)** Muslima ta’uu, nama gaarii Rabbiin sodaatu ta’uu, yoo nama irra Rabbiin sodaatu ta’e bu’aan ruq’yallee jabaa ta’a. **2)** Yeroo ruq’yaa godhu dhugaan gara Rabbii deebi’uu, onnee fi arrabni isaa wal madaalun jechuudha. Kan irra caalu namni tokko matama ufii ruq’yaa gochuudha; waan namni biraa yeroo heddu onneen isaa yaada biraatiin qabamaa ta’ee fi dhimma isaa irratti namni akka isaatti dhiphamuuf waan hin jirreef. Namoota dhiphaman ammoo Rabbiin kadhaa isaanitiif deebii akka kennu waadaa galee jira.

**Ulaagaalee Namni Ruq’yaan Godhamuuf Guutuu Qabu: 1)** Mu’umina gaarii ta’uu, waan bu’aan isaa sadarkama iimaana isaatiin guddaa ta’uuf. Rabbiin (ﷻ) akkana jedha: *(Qur’aana irraa waan mu’uminootaaf dawaa fi rahmata ta’e buufna, warreen miidhaa dalaganiif garuu hoongoo malee homaa hin dabalu).* الإسراء: 82 **2)** Akka fayyisu dhugoomsuun gara Rabbiitti fuula deebisuu, **3)**Dafanii fayyuuf jarjaruu dhabuu, ruq’yaan du’aa’ii waan ta’eef yoo deebiif jarjaran awwaatamuu dhabuun ni mala. Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu: “*Du’aa’in keessan ni qeebalama yoo isin hin jerjirin, ykn yoo du’aa’ii godhee deebiin naaf hin kennamne hin jedhin*.” **(Bukhaari fi Muslim)**

**Ruq’yaan karaa hedduun raawwatama.** Gariin isaaniis: **1)** Tuftoo xiqqoo wajjin (tuf tuf jechaa) ruq’yaa qara’uu; **2)** Tuftoo malee qara’uu; **3)** Harkaan gorora qabee biyyeen walitti makuun bakka dhukkubni itti dhaga’amutti dibuu, **4)** Bakka dhukkubbiin itti dhaga’amu tuttuqaa qara’uudha.

**Keewwattootaa fi Hadiisota Ruq’yaa Dhukkubsataatiif Oolan:** Suuraa Faatihaa, , Suuratul Kaafiruun, Suuratul Ikhilaaṣ, Suuratul Falaq, Suuratun Naas (Qul a’uuzu birabbin naas), [2]﴿فَسَيَكۡفِيكَهُمُ ٱللَّهُۚ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ﴾

Aayatal kursii:

﴿ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلۡحَيُّ ٱلۡقَيُّومُۚ لَا تَأۡخُذُهُۥ سِنَةٞ وَلَا نَوۡمٞۚ لَّهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۗ مَن ذَا ٱلَّذِي يَشۡفَعُ عِندَهُۥٓ إِلَّا بِإِذۡنِهِۦۚ يَعۡلَمُ مَا بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ وَمَا خَلۡفَهُمۡۖ وَلَا يُحِيطُونَ بِشَيۡءٖ مِّنۡ عِلۡمِهِۦٓ إِلَّا بِمَا شَآءَۚ وَسِعَ كُرۡسِيُّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَۖ وَلَا يَـُٔودُهُۥ حِفۡظُهُمَاۚ وَهُوَ ٱلۡعَلِيُّ ٱلۡعَظِيمُ﴾

aayatoota dhuma suuraa Baqaraa irra jiran lama (2:285-286):

﴿ءَامَنَ ٱلرَّسُولُ بِمَآ أُنزِلَ إِلَيۡهِ مِن رَّبِّهِۦ وَٱلۡمُؤۡمِنُونَۚ كُلٌّ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَمَلَٰٓئِكَتِهِۦ وَكُتُبِهِۦ وَرُسُلِهِۦ لَا نُفَرِّقُ بَيۡنَ أَحَدٖ مِّن رُّسُلِهِۦۚ وَقَالُواْ سَمِعۡنَا وَأَطَعۡنَاۖ غُفۡرَانَكَ رَبَّنَا وَإِلَيۡكَ ٱلۡمَصِيرُ ٢٨٥ لَا يُكَلِّفُ ٱللَّهُ نَفۡسًا إِلَّا وُسۡعَهَاۚ لَهَا مَا كَسَبَتۡ وَعَلَيۡهَا مَا ٱكۡتَسَبَتۡۗ رَبَّنَا لَا تُؤَاخِذۡنَآ إِن نَّسِينَآ أَوۡ أَخۡطَأۡنَاۚ رَبَّنَا وَلَا تَحۡمِلۡ عَلَيۡنَآ إِصۡرٗا كَمَا

---

1) "Rabbitu isaaniin sirraa gahaa(homaa si miidhuu hin danda'an) inni akkaan dhagahaa fi argaadha". Al-baqarah :137

2) (Yaa qawmanaa ajiibuu daa’iyallaahi wa’aaminuu bihii yaghfir lakum min zunuubikum wayujirkum min azaabin aliim) (2:137)

حَمَلْتَهُۥ عَلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِنَا ۚ رَبَّنَا وَلَا تُحَمِّلْنَا مَا لَا طَاقَةَ لَنَا بِهِۦ ۖ وَٱعْفُ عَنَّا وَٱغْفِرْ لَنَا وَٱرْحَمْنَآ ۚ أَنتَ مَوْلَىٰنَا فَٱنصُرْنَا عَلَى ٱلْقَوْمِ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴾

﴿ وَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنْ أَلْقِ عَصَاكَ ۖ فَإِذَا هِىَ تَلْقَفُ مَا يَأْفِكُونَ ﴿١١٧﴾ فَوَقَعَ ٱلْحَقُّ وَبَطَلَ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١١٨﴾ فَغُلِبُوا۟ هُنَالِكَ وَٱنقَلَبُوا۟ صَٰغِرِينَ ﴾ [1]

﴿ أَمْ يَحْسُدُونَ ٱلنَّاسَ عَلَىٰ مَآ ءَاتَىٰهُمُ ٱللَّهُ مِن فَضْلِهِۦ ﴾ [2] ﴿ وَإِذَا مَرِضْتُ فَهُوَ يَشْفِينِ ﴾ [3]

﴿ قَالُوا۟ يَٰمُوسَىٰٓ إِمَّآ أَن تُلْقِىَ وَإِمَّآ أَن نَّكُونَ أَوَّلَ مَنْ أَلْقَىٰ ﴿٦٥﴾ قَالَ بَلْ أَلْقُوا۟ ۖ فَإِذَا حِبَالُهُمْ وَعِصِيُّهُمْ يُخَيَّلُ إِلَيْهِ مِن سِحْرِهِمْ أَنَّهَا تَسْعَىٰ ﴿٦٦﴾ فَأَوْجَسَ فِى نَفْسِهِۦ خِيفَةً مُّوسَىٰ ﴿٦٧﴾ قُلْنَا لَا تَخَفْ إِنَّكَ أَنتَ ٱلْأَعْلَىٰ ﴿٦٨﴾ وَأَلْقِ مَا فِى يَمِينِكَ تَلْقَفْ مَا صَنَعُوٓا۟ ۖ إِنَّمَا صَنَعُوا۟ كَيْدُ سَٰحِرٍ ۖ وَلَا يُفْلِحُ ٱلسَّاحِرُ حَيْثُ أَتَىٰ ﴾ [4]

﴿ وَنُنَزِّلُ مِنَ ٱلْقُرْءَانِ مَا هُوَ شِفَآءٌ وَرَحْمَةٌ لِّلْمُؤْمِنِينَ ۙ وَلَا يَزِيدُ ٱلظَّٰلِمِينَ إِلَّا خَسَارًا ﴾ [5]

﴿ قُلْ هُوَ لِلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ هُدًى وَشِفَآءٌ ﴾ [6] ﴿ وَيَشْفِ صُدُورَ قَوْمٍ مُّؤْمِنِينَ ﴾ [7]

﴿ لَوْ أَنزَلْنَا هَٰذَا ٱلْقُرْءَانَ عَلَىٰ جَبَلٍ لَّرَأَيْتَهُۥ خَٰشِعًا مُّتَصَدِّعًا مِّنْ خَشْيَةِ ٱللَّهِ ﴾ [8] ﴿ فَٱرْجِعِ ٱلْبَصَرَ هَلْ تَرَىٰ مِن فُطُورٍ ﴾ [9]

﴿ وَإِن يَكَادُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَيُزْلِقُونَكَ بِأَبْصَٰرِهِمْ لَمَّا سَمِعُوا۟ ٱلذِّكْرَ وَيَقُولُونَ إِنَّهُۥ لَمَجْنُونٌ ﴾ [10]

﴿ يَٰقَوْمَنَآ أَجِيبُوا۟ دَاعِىَ ٱللَّهِ وَءَامِنُوا۟ بِهِۦ يَغْفِرْ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمْ وَيُجِرْكُم مِّنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ ﴾ [11]

﴿ ثُمَّ أَنزَلَ ٱللَّهُ سَكِينَتَهُۥ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ وَعَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ وَأَنزَلَ جُنُودًا لَّمْ تَرَوْهَا ﴾ [12]

﴿ فَأَنزَلَ ٱللَّهُ سَكِينَتَهُۥ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ وَعَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ وَأَلْزَمَهُمْ كَلِمَةَ ٱلتَّقْوَىٰ وَكَانُوٓا۟ أَحَقَّ بِهَا وَأَهْلَهَا ﴾ [13]

﴿ لَّقَدْ رَضِىَ ٱللَّهُ عَنِ ٱلْمُؤْمِنِينَ إِذْ يُبَايِعُونَكَ تَحْتَ ٱلشَّجَرَةِ فَعَلِمَ مَا فِى قُلُوبِهِمْ فَأَنزَلَ ٱلسَّكِينَةَ عَلَيْهِمْ وَأَثَٰبَهُمْ فَتْحًا قَرِيبًا ﴾ [14]

﴿ هُوَ ٱلَّذِىٓ أَنزَلَ ٱلسَّكِينَةَ فِى قُلُوبِ ٱلْمُؤْمِنِينَ لِيَزْدَادُوٓا۟ إِيمَٰنًا مَّعَ إِيمَٰنِهِمْ ۗ وَلِلَّهِ جُنُودُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ﴾ [1]

---

[1] "Gara Muusaattis “ulee kee darbi” jechuun wahyii goone. Yoosuu waan (sihrii) isaan diran hunda liqimsite. Dhugaanis ni ba’e; wanti isaan dalagaa turanis ni bade. Achitti mo'atamanii salphinaan deebi’an". (7:117-119)

[2] (Moo namoota Rabbiin dilbii Isaa irraa isaanif kennetti waanyu; ) (4:54)

[3] (Yoon dhukkubsadhes Inni na fayyisa. (26:80),

[4] "akka jedhan : Yaa Muusaa dura darbattamoo nutu dura darbata jedhan, jennaan darbadhaa jedheen yeroo sana funyoo fi uleen isaan walitti guuranii dhufan sihirii isaaniirraa waan fiigdu itti fakkaatee, muusaan of keessatti sodaate, achumaan hin sodaatin sumatu irra aanaa waan harka kee keessa jiru darbadhu, waan isaan hojjetan sana liqimsitii, wanni isaan hojjetan mala falfalaati warri sihrii hojjetummoo kara kamiinuu yoo dhufe tasuma hin milkaa'u" (20:65-69)

[5] "Qur'aana irraa isa waan dawaa fi mu’uminootaf rahmata ta’e buufna; kaafirootaf garuu hoongoo malee homaa hin eda’u". (17:82)

[6] (inni warra amaneef qajeelumaafi dawaa ta'aaf) (41:44)

[7] (Qoma warra amanee fayyisa). (9:14)

[8] (Qur'aana kana gaara irratti odoo buufnee sodaa Rabbii irraa kan ajajamaa fi dhodhooyaa ta’ee agarta turte). (59:21)

[9] (Mee ija kee (gara samii ol) deebisi. Baqaqaa (qaawwa) wahii argitaa?) (67:3)

[10] (warri kafaran odoo yeroo isa (Qur'aana) dhaga’an ija isaanitiin si darbuutti dhiyaatu; inni maraataadha jedhus. (68:51)

[11] "yaa jara keenya nama waamicha gara Rabbiitti isiniif godhu jalaa owwaadhaatii ittis amanaa,yoo akkas gootan cubbuu keessan isinii araaramee, azaaba laalessaarraa isin baraara" (46:31)

[12] (9:26)

[13] "Ergasii Rabbiin sakiinaa (tasgabbii) Isaa ergamaa Isaa fi mu’uminoota irratti buuse jecha taqwaa (sodaa isaa) irratti akka cichan isaan taasise" (48:26)

[14] "Dhugumatti Rabbi mu'umintoota irraa jaallatee jira yeroo isaan mukattii jalatti baallama siif seenan sana waan Qalbii isaanii keessaa beekee tasgabbii isaanirratti buusee baniinsa dhihoo isaan quunnamsiise" (48;18)





**Hadiisota:** (أَسْأَلُ اللهَ العَظِيْمَ رَبَّ العَرْشِ العَظِيْمِ أَنْ يَشْفِيَكَ) - ***(As'alullaahal aziim Rabbal arshil aziim an yashfiika)***[2] - al 7.

(أُعِيْذُكَ بِكَلِمَاتِ اللهِ التَّامَةِ مِنْ كُلِّ شَيْطَانٍ وَهَامَّةٍ وَمِنْ كُلِّ عَيْنٍ لامَّةٍ) ***(U'iizuka bikalimaatillaah attaammaah min kulli Shayxaanin wahaammaah wamin kulli aynin laammaah)***[3] - al 3.

(اللَّهُمَّ رَبَّ النَّاسِ أَذْهِبِ البَأسَ اشْفِ أَنْتَ الشَّافِيْ لا شِفَاءَ إِلا شِفَاؤُكَ شِفَاءً لايُغَادِرُ سَقَمًا) ***(Allaahumma Rabban-naas azhibil ba'asa ishfi antash shaafii laa shifaa'a illaa shifaa'uka shifaa'an laa yughaadiru saqaman)***[4] - al 3.

(اللَّهُمَّ أَذْهِبْ عَنْهُ حَرَّهَا وَبَرْدَهَا وَوَصَبَهَا) ***(Allaahumma azhib anhu harrahaa, wabardahaa, wawasabahaa)***[5] - al tokko.

(حَسْبِيَ اللهُ لا إِلَهَ إِلا هُوَ عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ وَهُوَ رَبُّ العَرْشِ العَظِيْمِ) ***(Hasbiyallaahu laa ilaaha illaa huwa aleeyhi tawakkaltu wahuwa Rabbul arshil aziim)***[6] - al 7.

(بِسْمِ اللهِ أَرْقِيْكَ مِنْ كُلِّ دَاءٍ يُؤْذِيْكَ وَمِنْ شَرِّ كُلِّ نَفْسٍ أَوْ عَيْنِ حَاسِدٍ، اللهُ يَشْفِيْكَ بِسْمِ اللهِ أَرْقِيْكَ) ***(Bismillaahi arqiika min kulli daa'in yu'uziika wamin sharri kulli nafin aw aynin haasidin Allaahu yashfiika, bismillaahi arqiika)***[7] - al 3.

Harka kee bakka dhukkubu irra keessee akkana jetta: (بِسْمِ اللهِ) - (maqaa Rabbiitiin) – al 3. Ergasii (أَعُوذُ بِعِزَّةِ اللهِ وَقُدْرَتِهِ مِنْ شَرِّ مَا أَجِدُ وَأُحَاذِرُ) ***(A'uuzu bi'izzatillaahi waqudratihii min sharri maa ajidu wa'uhaaziru)*** "sharrii waan natti argamuu fi waan na sodaachisuurraa Guddina Rabbiitii fi dandeettii isaattin maganfadha"– al 7.

## ✷ Qabxiilee Ijoo:

❶ Ija hamtuu ilaalchisee wantoota hundee hin qabne kan odeeffaman fkn fincaan nama ijaan tuqee dhuguu fi faanni nama miidhaa geessisee homaa hin fayyadu kan jedhan dhugoomsuun hin ta'u.

❷ Asmaa gogaa, sibiila, waraqaa fi kkf irraa hojjetanii akka ija hamtuun hin tuqamne sodaachuun morma irratti rarraasuun hin hayyamamu. Nabi Muhammad (ﷺ) akkana jedhu: *"Namni waan tokko rarraafate gara isaatti irkifama."* **(Tirmiizii)** Yoo qur'aana irraa ta'e ga'a moo hin ga'u jechuu isaa irratti wal dhabdeen jira. Garuu kan caalu dhiisu dha.

❸ "*Maashaa'allh; baarakallaah*" jedhanii barreessun, ykn fakkii seeyfii, ykn billaa, ykn ijaa kaa'uun, ykn qur'aana konkolaataa keessa kaa'un, ykn keewwatoota garii mana keessatti rarraasun, kun hundi ija hin deebisu. Inuma asmaa rarraafachuun dhoorgame irraa ta'a.

---

[1] "Inni Isa akka iimaana isaanii irratti iimaana dabalatan onneewwan mu'uminootaa keessatti sakiinaa buuse. **(48:4)**

[2] "Rabbii guddaa ta'en kadhadha Gooftaa Arshii guddaa kan ta'e inni akka si fayyisu"

[3] "jechoota Rabbii guutuu ta'anittin si majanfadha sheeyxaana hundarraa ija komattuu hundarraayis"

[4] "Yaa Rabbi Gooftaa namaa kan taate dhukkuba dhabamsiisii, Fayyisaan si qofaa fayyisi fayyinni dugduuba isaa dhukkubni hin jirre fayyina kan kee malee hin jiru"

[5] "Yaa Allah gubaa ishee diilalla ishees dhukkuba ishees irraa deemsisi"

[6] "Ga'aankoo Allaahi kan isa malee gooftaan haqaan gabbaramu hin jirre isarratti irkadheera inni gooftaa Arshii guddaati"

[7] "dhukkuba si rakkisu hundarraa maqaa Rabbiitiinan si waldhaana sharrii nafsee hundaarraa ykn ija goomattuurraa Rabbitu si fayyisaa maqaa Rabbiitiinan si waldhaana"

❹ Dhukkubsataan Rabbiin kadhaa isaa akka qeebaluuf dhugoomsuu qaba. Maalifan dafee fayyuudhabe jedhees yaaduu hin qabu. Ilmi namaa dawaa tokko umrii guutuu fudhadhu odoo jedhamee hin hifatu. Garuu bu'aan ruq'yaa yoo jalaa turu ni hifata. Yeroo qur'aana qara'u tokko tokkoon qubeetiin hasanaa tokko akka argatu irraanfachuu hin qabu. Hasanaan tokko ammoo dachaa akka isii kudhaniin mindeeffamti. Kanaaf du'aa'ii gochuu, Rabbiin araara kadhachuu fi sadaqaa baay'isuu qaba; sababaa fayyaan ittiin argamuu danda'u waan ta'aniif.

❺ Gareen ta'anii qara'uun faallaa sunnaati. Hadiisni waa'ee kanaa ibsu dadhabaadha. Sagalee waraabame dhageeffachuu keessa faayidaan kan jiru yoo ta'ellee sana qofarratti gabaabbachuun garuu hin filatamu. Meeshaa oodiyoon qara'u keessatti niyyaan argamuu hin danda'u. Niyyaan ammoo ulaagaa nama ruq'yaa godhuu ti. Ruq'yaa yoo godhan hanga namni sun fayyutti irra deddeebi'uun sunnaadha; yoo kan isa nuffisiisu ta'e malee. Yoo akkas ta'e xiqqeessuu qaba. Yoo ragaan mirkanaa'e malee, keewwatoota fi du'aa'iwwan al hangana irra deddeebi'amanii jedhamuu qabu jedhanii murteessun sirrii miti.

❻ Namni ruq'yaa godhu qur'aanan odoo hin ta'in sihriin akka hojjatu mallaattoowwan tokko tokko jiru. Kanaaf wanti amantii fakkaatee dhiyaatu tokko tokko akka sin gowwoomsine. Qur'aana jalqabaniitin odoo baay'ee hin turre jijjiiru. Namoota gowwoomsuuf masjiidatti kan deddeebi'us ta'uu danda'a. Fuundura keetitti zikrii kan baay'isu ta'ees arguu dandeessa. Kun akka sin gowwoomsine; dammaqi!

✸**Mallattoowwan Warreen Sihrii Hojjatanii fi Raaganii keessaa:** ✸ Maqaa dhukkubsataa ykn maqaa haadha isaa gaafachuu; maqaa beekuu fi dhiisuun ruq'yaa irratti dhiibbaa waan hin qabneef. ✸ Uffata dhukkubsataa keessaa waa naaf fidaa jedhee gaafachuu; ✸ Beelada bifaa fi haala murtaa'e qabu jinniif akka qalu, darbees dhiiga isaa akka dibatu dhukkubsataa gaafachuu; ✸ Katabbii ykn qaraatii hin beekamnee fi hiika hin qabne mul'isuu, ykn dhageessisuu; ✸ Waraqaa afuritti dacha'e kan qubee fi lakkoofsi keessatti katabame dhukkubsataaf kennuu; ✸ Dhukkubsataan yeroo murtaa'ef namoota irraa kophaa ba'ee mana dukkanaa keessa akka taa'u isa ajajuu; ✸ Dhukkubsataan yeroo murtaa'ef bishaan akka hin tuqne ajajuu; ✸ Dhukkubsataaf wanta awwaalu, ykn waraqaa gubee aarfatu kennuu; ✸ Wantoota isa malee namni biraa hin beekne, ykn maqaa isaa, biyya isaa fi dhibee isaa odoo inni itti hin himin dhukkubsataaf himuu; ✸ Akkaataa dhukkubichaa akkuma inni itti seenen ykn silkiin, ykn saanduuqaa poostatiin itti himuudha.

❼ Akka mazhaba warra sunnaatti, jinnoonni namootatti fakkaachuu ni danda'u. Ragaan isaas jecha Rabbii (ﷻ) kana: (*Isaan dhala nyaatan akka namoonni Shayxaanni isaan tuqee kuffise ta'anii malee (qabrii) hin ka'an*).**2:275** Keewwatattii keessatti jechi Arabiffaa kan "massi" jedhu hiikni isaa maraannaa jinniin qabamuun dhufu akka ta'e hayyoonni hiika qur'aanaa





irratti walii galanii jiru.

✸ Itti guutii waa'ee sihrii ∶ sihriin waanuma jiru ta'ee, dhiibbaan inni namarra geessisus qur'aanaafi Hadiisaan raggaasifameera, hukmiin isaa Haraama, cubbuu gurguddaafi u'ulfaataa irraa lakkaa'ama. Akkuma Rabbi (ﷻ)jedhe: "*Dhugumatti namni isa(sihrii) bitate akka aakhiraatti qooda tokkollee hin qabne baraniiru*" **1:102.** Rasuullis (ﷺ)akkana jedhan:"waa torba nama balleessan sanarraa fagaadhaa, jennaan 'yaa Rasuula Rabbii(ﷺ) maal isaan jedhanii gaafatan achumaan Rabbitti waa qindeessuudha, sihrii dalaguudha..." **jedhan (Bukhaarii I Muslim).**

**Sihriin bakka lamatti qoodama :- 1)** hidhaa fi hasaasa adda addaa kan namtichi sihrii dalagu gara sheeyixaanaatti ittiin dhihaatee akka sheyxaanni waan namticha sihriin itti dalagmurratti dararaa geessisuuf raawwatuudha. **2)** qoricha adda addaa kan qaama, aqlii, fedhii fi hawwii nama itti dalagamuurratti dhiibbaa fiduudha. Kan akkanaa kunimmoo 'assarf wal axf'(irraa oofuu fi itti naannessuu) jechuun beekama, akka wanti tokko garagale, ykn socho'ee fi kkf itti fakkaata. Egaa inni 1ffaan shirkii ta'a sababni isaa waan sheeyixaanni nama sihrii hojjetu hanga inni Rabbitti kafarutti isa hin tajaajilleef. 2ffaanimmoo cubbuu nama balleessuufi badii gurguddaa irraa kan lakkaa'amu ta'ee walii galatti Qadara Rabbiitiin maleetti hin argamu.




# DU'AA'II

Uumamni hundi gara Rabbii kajeelu, waan Isa bira jiru fedhu. Rabbiin garuu isaan irraa uf ga'aa waan ta'eef isaanitti hin haajamu. Kanaaf Rabbiin(ﷻ) du'aa'ii gabroota Isaa irratti dirqama godhee jira. Rabbiin (ﷻ) akkana jedha: (*Nakadhaa isiniif awwaadhaa; isaan ibaadaa (du'aa'ii) kiyya irraa boonan salphatoota ta'aniitin jahannam seenuf jiru*)-40:60 Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu: "Nama Rabbiin hin kadhanne Inni itti dallana." **(Ibni Maajah)**

Kana malees Rabbi yeroo gabrichi Isaa Isa kadhatu ni gammada. Namoota yeroo hunda Isa kadhatan ni jaalata; gara ofiittis isaan dhiheessa. Sahaabonni nabiyyii (ﷺ) kana waan hubataniif waan dhiqqaa fi guddallee Isa kadhachuu irraa duubatti hin jedhan ture. Waan tokkos uumama irraa hin kadhatan ture. Kunis hariiroo isaan Gooftaa isaanii wajjin qabanii fi walitti dhiheenya isaanii cimaa irraayi. Rabbiin (ﷻ) akkana jedha: (*Yoo gabrichi kiyya narraa si gaafate, ani itti dhihoodha jedhiin*).**2:186**

**Du'aa'in Rabbiin biratti sadarkaa guddaa qaba.** Wanti Rabbiin (ﷻ) irratti isarra iddoo qabu hin jiru. Du'aain qadaa'a Rabbillee ni deebisa. Yoo ulaagaaleen isaa guutamanii fi wantoonni fudhatama isa dhabsiisan hin jiraanne, Rabbiin du'aa'ii nama Isa kadhatee hunda isaaf dhaga'a. Kunis nama Isa kadhateef waan sadan nabiyyiin (ﷺ) ibsan keessaa tokko isaaf kenna. Nabiyyii(ﷺ)akkana jedhu: "Muslimni tokko yoo du'aa'ii diliini fi firummaa kutuun isa keessa hin jirreen du'aa'ii godhe, Rabbiin (ﷻ) kanaan waan sadi keessaa tokko isaaf kenna: ykn daddaffiin isaaf dhaga'a; ykn aakhiraatti ol isaaf kaa'a; ykn hamtuu isa tuquuf jiru wahii isarraa deebisa. Sahaabonni 'eegasuu baay'essinee haa goonuu? jennaan. 'Eeyye, Rabbimmoo isin caalaa baay'isee isinii kenna' jedhaniin." **(Ahmad)**

✷ **Bifa du'aa'ii:** Du'aa'in bifa lama: **1)Du'aa'ii Ibaadaa:** Kun ibaadawwan akka sagada fi soomaa qabata. **2)Du'aa'ii Kadhaa fi Gaafii ti.**

✷ **Wal Caalmaa Dalagaalee:** Qur'aana qara'uu, zikrii gochuu fi du'aa'ii fi kadhaa keessaa kamtu caala? Walumaa galatti qur'aana qara'uun hojii caalmaa qabu. Ergasii zikrii fi faaruu Rabbiitu itti aana. Ergasii du'aa'ii fi kadhaa Rabbiitu itti aana. Kun akka walii galaatti. Garuu yeroo tokko tokko inni gadi aanu isa caalu irra yeroo barbaachisaa ta'utu jira. Fakkeenyaf guyyaa Arafaa qur'aana qara'uu irra du'aa'ii gochutu caala. sagada waajibaa booda zikriiwwan isaaf godhaman gochuutu qur'aana qara'uu irra caalmaa qaba.

✷ Sababaalee Fudhatama Argachuu Du'aa'ii: Fudhatama argachuu du'aa'itiif Sababaalee ifa galaa fi Sababaalee dhokatoo ta'antu jira. 1) Sababaalee Ifa Ta'an: Hojiiwwan gaggaarii dursuu: Fakkeenyaf sadaqaa, wuduu'a, sagada, gara qiblaa naanna'uu, harka ol fuudhuu, Rabbiin(ﷻ)waan Isaaf maluun faarsuu, maqoota fi haallin Rabbii kan waan kadhatamu wajjin adeemanitti fayyadamuu, fakkeenyaf yoo jannata kan kadhatu ta'e maqoota ni'imaa fi rahmata Isaa ibsaniin kadhachuu, yoo nama miidhaa hojjatu irratti kadhatu maqoota akka "Arrahmaan, Alkariim,…" dhiisee maqoota akka "Aljabbaar, Alqahhaar,…" jedhaniin kadhachuudha. kana malees jalqaba, walakkaa fi

dhuma irratti nabiyyii irratti nagaa fi rahmata buusun, cubbuu ufii amananii fudhachuun, ni'imaa Isaa irratti Rabbiif galata galchuun, yeroowwan caalmaa qaban kan du'aa'in keessatti fudhatamu jedhamee shakkamuu fi ragaan mirkanaa'e keessa Rabbiin kadhachuun sababaawwan fudhatama qabaachuu du'aa'ii keessaa isa tokko. Yeroowwan du'aa'iin keessatti fudhatama argatu jedhamanii shakkaman hedduu. Isaan keessaa: ✷ **Guyyaa fi Halkan:** yeroo halkan dhumuuf harka sadi keessaa tokko hafu yeroo Rabbi(ﷻ)gara samii duniyaa bu'u, gidduu azaana fi iqaamaa, wuduu'a booda, sujuuda keessa, yeroo sagada irraa salaammatuuf ka'an, salaatota fardii booda, yeroo qur'aana xumuran, yeroo lukkuun iyyu, imala irratti, du'aa'ii nama miidhan irra ga'ee, du'aa'ii nama rakkatee, du'aa'ii abbaa fi haati ilmaaf godhan, du'aa'ii muslimni obboleessa isaa kan muslimaatif bakka inni hin jirretti godhu, du'aa'ii yeroo diinaan walitti dhufan godhamu. ✷ **Torban Keessatti:** guyyaa jum'aa keessattuu gara galgalaa; ✷ **Ji'a Keessatti:** Ji'a ramadaanaa keessa yeroo faxaranii fi obboroo keessa yeroo suhuraaf ka'an, halkan murtii (leeylatul qadrii), guyyaa Arafaa; ✷**Iddoowwan Kabajamoo Keessatti:** Walumaa galatti masjiidota keessatti, Ka'abaa biratti, keessattuu multazima birattii fi maqaama Ibraahiim(عليه السلام)biratti, Safaa fi Marwaa gubbatti, guyyoota hajji keessa Arafaa, Muzdalifaa fi Minaan keessatti, yeroo bishaan zamzam dhugan, kkf.

**2)Sababaalee Dhokatoo: Du'aa'ii Dura:** Tawbaa dhugaa dursisiisuu, miidhaa fidan deebisuu, nyaanni, dhugaatiin, uffannii fi wanti keessa jiraatan waan halaalan argatan irraa ta'uu, ibaadaa baay'isuu, wantoota dhorgamaa ta'an irraa fagaachuu, wantoota shubhaa (shakkisiisaa) ta'anii fi wantoota lubbuun feetu irraa of qabuudha. Yeroo du'aa'ii godhan: onneen itti yaaduu, Rabbiin irratti amantaa guutuu qabaachuu, Rabbiin(ﷻ)irratti abdii jabaa qabaachuu, gara Rabbiitti dhiyaachuu, gadi uf qabuu, Rabbitti cichuu, waan hunda gara Isaatti irkisuu, gara waan biraa ilaaluu dhabuu fi Rabbiin akka kadhaa keenyaaf deebii kennu dhugoomsuudha.

✷ **Wantoota Du'aa'ii Fudhatama Dhorgan:** Yeroo tokko tokko ilmi namaa Rabbiin kadhatee deebii dhaba; ykn deebiin isaa jalaa tura. Kun sababaa baay'ee qaba. Isaan keessaa gariin: ✷ Waan Rabbiin malee jiru Isaa wajjin kadhachuu; ✷ Du'aa'ii keessatti addaan fooyuu: kun akka odoo ibidda irraa qofa maganfachuun ga'aa ta'ee jiru hoo'a, dhiphinnaa fi dukkana isii irraa addaan babbaasanii Rabbitti maganfachuu ti. ✷ Du'aa'ii muslimni karaan ala lubbuu ofii ykn nama biraa irratti kadhatu. ✷ Cubbuutti ykn firummaa kutuurratti kadhachuu; ✷ Du'aa'ii fedha irratti rarraasuu: kun akka "yaa Allaah! Yoo feete naaf araarami" jechuuti fi kkf. ✷ Deebii daddaffii eeguu: kunis "Rabbiin kadhee ture garuu naaf hin awwaanne" akka jechuuti. ✷Du'aa'ii irraa hifachuu: kun hifatanii du'aa'ii gochuu dhiisu dha. ✷ Onnee gaflaa keessa jiruun du'aa'ii gochuu; ✷ Rabbiin duratti adaba dhabuu: Nabiyyiin(ﷺ)nama sagada isaa keessatti du'aa'ii godhu kan nabiyyii(ﷺ)irratti nagaa fi rahmata hin buusin tokko dhaga'anii "kun jarjareera" jedhan. Ergasii waamanii isaan ykn nama biraatiin "*tokkoon keessan yeroo sagadu (du'aa'ii*

*godhu) Rabbiin faarsuunii fi galateeffachuun haa jalqabu; ergasii nabiyyii (ﷺ) irratti nagaa fi rahmata haa buusu; sana booda waan fedhe Rsbbiin haa kadhatu*." **(Tirmiizii)** ✸Waan dhumate irratti Rabbiin kadhachuu: akka duniyaa keessa yeroo hunda jiraachuu kadhachuu; ✸Walaloon kadhachuu irratti uf dirqisiisuu: Rabbi (ﷻ)akkana jedha: (*Gooftaa keessan gadi of qabaa fi sodaachaa kadhaa; waan Inni warra daangaa dabru hin jaallanneef*).**7:55** Ibni Abbaas(ﷺ)akkana jedhu: "*Du'aa'ii akka walaloo irraa fagaadhu; waan hanga ani beekutti nabiyyii(ﷺ) fi sahaabota isaanii sana hin hojjatiniif*." **(Bukhaarii)** ✸ Du'aa'ii keessatti sagalee garmalee ol kaasuu: Rabbiin (ﷻ)akkana jedha: (*Sagada (du'aa'ii) kee keessatti sagalee kee garmalee ol hin kaasin; baay'es hin laaffisin; gidduu sanatti karaa barbaadi*).**17:110** Aa'ishaan(ﷺ)"kun du'aa'ii ilaalchisee bu'e" jettee jirti. Namni du'aa'ii godhu du'aa'ii isaa akka kanatti aanutti qindeessun jaallatamaadha: **1ffaa:** Faaru fi galata Rabbiif galchuu; **2ffaa:** Nabiyyii(ﷺ) irratti nagaa fi rahmata buusuu; **3ffaa:** Tawbaa gochuu fi cubbuu ofii amanuu; **4ffaa:** Ni'imaawwan Isaa irratti Rabbiin galateeffachuu; **5ffaa:** Seera du'aa'ii eeguu, isaan waan heddu walitti qabatanii fi nabiyyii(ﷺ) fi salafootan godhamaa turuun isaa mirkanaa'e irratti xiyyeeffachuu; **6ffaa:** Du'aa'icha nabiyyii(ﷺ) irratti nagaa fi rahmata buusuun xumuruudha.





# DU'AA'IWWAN BARBAACHISOO NAMNI HUNDI SAMMUUTTI QABACHUU QABU

| Sababaa du'aa'ichi godhamuuf | Du'aa'icha: Nabiyyiin(ﷺ) akkana jedhu...... |
|---|---|
| Hirriba duraa fi booda | "باسْمِكَ اللّهُمَّ أَمُوتُ وَأَحْيا" (*Bismika Allaahumma amuutu wa'ahyaa*)[1]. Yeroo dammaqu: "الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي أَحْيَانَا بَعْدَمَا أَمَاتَنَا وَإِلَيْهِ النُّشُورُ" "*Alhamdu lillaahillazii ahyaanaa ba'ada maa amaatanaa wa'ileeyhin-nushuur*"[2]. |
| Nama hirriba keessa rifatu | "أعوذ بكلمات الله التامات من غضبه وعقابه ومن شر عباده ومن همزات الشياطين وأن يحضرون" *A'uuzu bikalimatillaah attaammaati min ghadabihii wa'iqaabihii wamin sharri ibaadihii wamin hamazaat ashayaaxiin wa'an yahduruun.*"[3] |
| Namni hirriba keessa abjuu arge | "Tokkoon keessan abjuu jaalatu yoo arge sun Rabbirraayi. Kanaaf, Rabbiin haa galateeffatu, waa'ee isiis namoota jaallatutti haa odeessu. Waan sanaan alaa kan jibbu yoo arge ammoo sun Shayxaanarraa waan ta'eef sharrii isaa irraa Rabbitti haa maganfatu, nama tokkottis hin himin; homaa isa hin miidhu." |
| Yeroo Manaa Ba'an | "اللّهُمّ إني أعوذُ بِكَ أَنْ أَضِلّ أَوْ أُضَلّ، أَوْ أَزِلّ أَوْ أُزَلّ، أَوْ أَظْلِمَ أَوْ أُظْلَم، أَوْ أَجْهَلَ أَوْ يُجْهَلَ عَلَي" "*Allaahumma! Innii a'uuzu bika an adilla aw udalla, aw azilla aw uzalla, aw azlima aw uzlama, aw ajhala aw yujhala alayya*"[4]. "بِسْمِ اللهِ تَوَكَّلْتُ عَلَى اللهِ لا حَوْلَ وَلا قُوَّةَ إلا بِاللهِ" (*Bismillaahi tawakkaltu alallaahi, laa hawla walaa quwwata illaa billaah*"[5]- |
| Yeroo Masjiida Seenan | **Namni masjiida seenu miila isaa kan mirgaa dursuun**: "بسم الله والصلاة والسلام على رسول الله اللهم اغفر لى ذنبى وافتح لى أبواب رحمتك" "*Bismillaahi, wassalaamu alaa Rasuulillaahi, Allaahummaghfir lii zunuubii, waftah lii abwaaba rahmtika*"[6] |
| Yeroo Masjiida a Ba'an | **Namni masjiida irraa ba'u miila isaa kan bitaa dursuun**: بسم الله والصلاة والسلام على رسول الله اللهم اغفر لي ذنبي وافتح لي أبواب فضلك" "*Bismillaahi, wassalaamu alaa Rasuulillaahi, Allaahummaghfir lii zunuubii, waftah lii abwaaba fadlika*"[7] |
| Namni Haaraa Fuudhe | "بارك الله لك وبارك عليك وجمع بينكما فى خير" "*Baarakallaahu laka, wabaaraka aleeyka, wajama'a beeynakumaa fii kheeyrin.*" (Rabbiin barakaa siif haa godhu; barakaa sirratti haa buusu; gidduu keessanis kheeyrii irratti walitti isin haa qabu). |
| Namni Iyya kormaa hindaqqoo fi Harree Dhaga'e | "Iyya harree yoo dhageessan, sharrii isii irraa Rabbitti maganfadhaa; Shayxaana argitee iyyiti waan ta'eef. Iyya kormaa hindaaqqoo yoo dhageessan ammoo tola Isaa irraa Rabbiin kadhaa; maleeykaa argee iyya waan ta'eef." "Halkan keessa duta saree fi iyya harree yoo dhageessan Rabbitti maganfadhaa...." |
| Nama Rabbiif Jedhee akka si jaallatu siif ibseen waan jettu | Anas(ﷺ) irraa akka gabaafametti, namni tokko nabiyyii(ﷺ) wajjin odoo taa'uu namni biraa tokko isaan bira qaxxaamure, Yoos namni nabiyyii(ﷺ) bira jiru sun 'yaa ergamaa Rabbii (ﷺ)! Ani nama kana ni jaaladha' jedheen. Nabiyyiinis(ﷺ) "itti himtettaa?" jennaaniin. 'Lakki' jedheen. 'Itti himi' jedhaniin. Dhaqqabee 'ani Rabbiif jechan si jaalladha' jennaan. Innis 'Inni ati Isaaf jecha na jaallatte sun si haa jaallatu' jedheen. |

---

[1] "Yaa Allaah! Maqaa keetiinin du'ee ka'a".
[2] (Faaruun Rabbii erga nu ajjeesee booda nu jiraachiseef haa ta'u; ka'umsis garuma Isaatitti).
[3] (Dallansuu Isaa, adaba Isaa, sharrii gabroota Isaa, kakaasuu Shayxaanaa fi dhiheenya isaa (Shayxaanaa) irraa Jechoota Rabbii kan guutuu ta'anittin maganfadha).
[4] (Yaa Allaah! Jallisuu ykn jallifamuu, salphisuu ykn salphachuu, miidhuu ykn miidhamuu, gowwoomsuu ykn gowwoomfamuu irraa sitti maganfadha).
[5] (Maqaa Rabbiitin, Rabbiin irratti irkadhe, Rabbiin malee malaa fi humni hin jiru).
[6] (Maqaa Rabbiitin, nageenyi ergamaa Rabbiirra haa jiraatu, yaa Allaah diliiwwan kiyya naaf araarami, balballan rahmata keetiis naaf bani) haa jedhu.
[7] (Maqaa Rabbiitin, nageenyi ergamaa Rabbii irra haa jiraatu; yaa Allaah diliiwwan kiyya naaf araarami; balballan qananii (tola)keetiis naaf bani) haa jedhu.





| | |
|---|---|
| Yeroo obboleessi kee kan muslimaa haxxifate | "Tokkoon keessan yeroo haxxifate 'Alhamdu Lillaah' (faarun kan Rabbiiti) haa jedhu. Obboleessi ykn hiriyyaan isaa ammoo 'yarhamuka Allaah' (Rabbiin rahmata siif haa godhu) haa jedhuun. Yoo inni 'yarhamuka Allaah' jedheen, haxxifataan deebisee 'yahdiikumullaahu wayuslihu baalakum' (Rabbiin isin haa qajeechu; haala keessanis haa tolchu) haa jedhuun. Yoo kaafirri haxxifatee 'Alhamdu Lillaah' jedhe 'yahdiikumullaah' (Rabbi isin haa qajeelchu) jedhiin malee 'yarhamuka Allaah' (Rabbi rahmata siif haa godhu) hin jedhiniin. |
| Du'aa'ii Yeroo Rakkoo | « لا إله إلا الله العظيم الحليم لا إله إلا الله رب العرش العظيم لا إله إلا الله رب السموات ورب الأرض ورب العرش الكريم » (*Laa Ilaaha Illallaahul Aziimul Haliim. Laa Ilaaha Illallaahu Rabbul Arshil Aziim. Laa Ilaaha Illallaahu Rabbus Samaawaati Wa Rabbul Ardi Wa Rabbul Arshil Kariim*).[1] « اللَّهُ اللَّهُ رَبِّي، لا أُشْرِكُ بِهِ شَيْئًا » (*Allaahu Allaahu Rabbii; laa ushriku bihii sheey'an*)[2]. « ياحَيُّ يا قَيُّومُ برحمتك أَسْتَغِيثُ» (*Yaa Hayyu yaa Qayyuum! Birahmatika astaghiisu*)[3]. «سبحان الله العظيم» (*Subhaanallaahil Aziim*).[4] |
| Du'aa'ii Diinarratti Godhamu | اللَّهُمَّ مُجْرِيَ السَّحَابِ مُنْزِلَ الْكِتَابِ سَرِيعَ الْحِسَابِ اهْزِمِ الأَحْزَابَ، اللَّهُمَّ اهْزِمْهُمْ وَزَلْزِلْهُمْ "*Allaahumma! Mujriyas sahaab, wa munzilal kitaab, sarii'al hisaab, ihzimil ahsaab. Allaahumma ihzimhum wazalzilhum*."[5] |
| Yeroo Dhimmi Cimaan Nama Mudatu | اللهم لا سهل إلا ما جعلته سهلا وأنت تجعل الحزن إذا شئت سهلا "*Allaahumma laa sahla illaa maa ja'altahuu sahlan, wa Anta taj'alul hazana izaa shi'ita sahlan*"[6]. |
| **Du'aa'ii Kaffaltii liqaa** | اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ مِنَ الْهَمِّ وَالْحَزَنِ، وَالْعَجْزِ وَالْكَسَلِ، وَالْجُبْنِ وَالْبُخْلِ، وَضَلَعِ الدَّيْنِ، وَغَلَبَةِ الرِّجَالِ "*Allaahumma innii a'uuzu bika minal hammi wal hazani, wal ajzi wal kasali, wal jubni wal bukhli, wadala'id deeyni, waghalabatir rijaali*."[7]. |
| **Du'aa'ii Qulqullinaa** | Yeroo mana fincaanii seenan: اللَّهُمَّ إِنِّى أَعُوذُ بِكَ مِنَ الْخُبُثِ وَالْخَبَائِثِ "*Allaahumma innii a'uuzu bika minal khubsi wal khabaa'is*."[8]- Yeroo ba'u: غُفْرَانَكَ" – "*Ghufraanaka*"[9] |
| Waswaasota Sagadaa | "Sun Shayxaana 'Khinzab' jedhamu. Yoo inni sitti dhufe, isarraa Rabbitti maganfadhu. Gara bitaatti al sadi tufi." |
| Du'aa'ii Sujuuda Qur'aanaa Irratti Godhamu | «اللَّهُمَّ لَكَ سَجَدْتُ وَبِكَ آمَنْتُ وَلَكَ أَسْلَمْتُ سَجَدَ وَجْهِى لِلَّذِي خَلَقَهُ وَصَوَّرَهُ وَشَقَّ سَمْعَهُ وَبَصَرَهُ تَبَارَكَ اللَّهُ أَحْسَنُ الْخَالِقِينَ» "*Allaahumma! Laka sajadtu; wabika aamantu; walaka aslamtu; sajada wajhii lillazii khalaqahuu; wasawwarahuu; washaqqa sam'ahuu; wabasarahuu; tabaarakallaahu ahsanul khaaliqiin*."[10] |

[1] "Rabbii Guddaa Obsa-Qabaataa malee gooftaan haqaa kan biraan hin jiru. Rabbii Gooftaa arshii guddaa ta'e malee gooftaan haqaa hin jiru. Rabbi Gooftaa samiiwwanii, Gooftaa dachii fi Gooftaa arshii kabajamaa ta'e malee gooftaan haqaa hin jiru."
[2] (Allaahiin Allaahin Rabbii kiyya ani isatti waa tokkoyyuu hin qindeessu)
[3] (Yaa Jiraataa barabaraa ani Rahmata keen birmachiifadha).
[4] (Faaruun kan Rabbii guddaati)
[5] (Yaa Allaah! Buusaa kitaabaa, oofaa duumessaa, daddafsiisaa herregaa, tuuta diinaa caccabsi. Yaa Allaah! Isaan caccabsi; isaan raasi).
[6] (Yaa Allaah! Waan Ati laafaa goote malee laafaan hin jiru; Ati gaddas yoo feete laafaa goota).
[7] (Yaa Allaah! Ani yaaddo fi gadda, dadhabbii fi hifannaa, sodaattummaa fi don'ummaa, ba'aa liqaatii fi namaan injifatamuu irraa sittin maganfadha).
[8] (Yaa Allaah! Ani Shayxaana dhiiratii fi dhalaa irraa sitti maganfadha) jedha.
[9] (Araara kee naaf keenni) jedha.
[10] (Yaa Allaah! Sujuuda siif godheera; sitti amaneera; harka sitti kenneera. Fuulli kiyya Isa isa uumeef kan isa bareecheefi, kan gurraa fi ija isaa baqaqseef sujuuda godheera. Rabbiin irra tolchee uumaa ta'e akkaan qulqullaa'e).





| | |
|---|---|
| Du'aa'iwwan Sujuuda Keessatti Godhaman | «اللّهُمَّ اغفر لي ذَنْبِي كُلَّه دِقَّهُ وجِلَّه وأوَّلَه وآخِرَه وعَلانيَتَه وسِرَّه» *"Allaahumma! Ighifir lii zanbii kullahuu, diqqahuu wajillahuu, wa'awwalahuu wa'aakhirahuu, wa'alaaniyatahuu wasirrahuu."*[1] «سُبْحَانَكَ رَبِّي وَبِحَمْدِكَ اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِي» *"Subhaanaka Rabbii wabihamdika Allaahumma ighifir lii."*[2] «اللَّهُمَّ إنِّي أَعوذُ بِرضاكَ مِنْ سَخطِكَ وبِمُعافاتِكَ مِنْ عُقوبَتِكَ وأَعوذُ بِكَ مِنكَ لا أُحصي ثَناءً عليكَ أنتَ كما أَثْنَيْتَ على نفسِكَ» *"Allaahumma! Innii a'uuzu biridaaka min sakhaxika, wabimu'aafaatika min uquubatika, wa'a'uuzu bika minka, laa uhsii sanaa'an aleeyka, anta kamaa asneeyta alaa nafsika."*[3] |
| Du'aa'ii Istiftaahaa (Jalqaba Sagadaa) | «اللَّهُمَّ بَاعِدْ بَيني وَبَيْنَ خَطايايَ كَما بَاعَدتَ بَينَ المَشْرِقِ والمَغْرِبِ، اللّهُمَّ نَقِّني مِنْ خَطايايَ كَما يُنَقَّى الثَّوبُ الأَبْيَضُ مِنَ الدَّنَسِ، اللّهُمَّ اغسِلني بالماءِ والثَّلجِ والبَرَدِ» *"Allaahumma! Baa'id beeynii wabeeyna khaxaayaaya, kamaa baa'adta beeynal mashriqi wal maghribi. Allaahumma! Naqqinii min khaxaayaaya, kamaa yunaqqas sawbul abyadu minaddanasi. Allaahumma! Ighisilnii bil maa'i, wassalji, wal baradi."*[4] |
| Dhuma Sagadaa Irratti | «اللَّهُمَّ إنِّي ظَلَمْتُ نَفْسِي ظُلْمًا كَثِيرًا ولا يَغفِرُ الذُّنوبَ إلا أَنْتَ فَاغْفِرْ لِي مَغْفِرَةً مِنْ عِنْدِكَ وارْحَمْنِي إِنَّكَ أَنْتَ الغَفُورُ الرَّحِيمُ» *"Allaahumma! Innii zalamtu nafsii; zulman kasiiran; walaa yaghfiruz zunuuba illaa anta faghifir lii; maghifiratan min indika; warhamnii innaka antal ghafuurur rahiim."*[5] |
| Sagada Booda | «اللَّهُمَّ أَعِنِّي عَلَى ذِكْرِكَ وَشُكْرِكَ وَحُسْنِ عِبادَتِكَ» *"Allaahumma! A'innii alaa zikrika; washukrika; wahusni ibaadatika."*[6] «اللَّهُمَّ إنِّي أَعوذُ بِكَ مِنَ الكُفْرِ وَالفَقْرِ وَعَذابِ القَبْرِ» *"Allaahumma! Innii a'uuzu bika minal kufri; wal faqri; wa'azaabil qabri."*[7] |
| Nama Tola Hojjateef | Namni isa tola isaaf oolen *"jazaakallaahu kheeyran"* (Rabbiin mindaa caalu siif haa kennu) jedhe, galata galchuu keessatti daangaa ga'eera. Sunis *"wajazaaka"* ykn *"wa'iyyaaka"* (siifis) jechuun deebisa. |
| Yeroo Bokkaa Argan | «اللَّهُمَّ صَيِّبًا نَافِعًا» *"Allaahumma! Sayyiban naafi'an"*[8]- jedha al lama ykn sadi. Ergasii «مُطِرْنا بِفَضْلِ اللهِ وَرَحْمَتِه» *"Muxirnaa bifadlillaahi warahmatihii"*[9] jedha. Sana booda waan fedheen Rabbiin kadhata. Du'aa'in yeroo roobu kadhatamu fudhatama qaba. |
| Yeroo Habombole ettiiin Bubbisu | «اللّهمَّ إني أسألكَ خَيْرَهَا وخيرَ مَا فيْهَا وخيرَ ما أُرسلت به، وأعوذُ بكَ مِنْ شَرِّهَا وشَرِّ مَا فيها وشَرِّ ما أُرسلت به» *"Allaahumma! Innii as'amiilla kheeyrahaa; wakheeyra maa fiihaa; wakheeyra maa ursilat bihii. Wa'a'uuzu bika min sharrihaa; washarri maa fiihaa; washarri maa ursilat bihii."*[10] |

[1] (Yaa Allaah! Cubbuu kiyya hunda xiqqaa fi guddaas, isa jalqabaa fi dhumaas, isa ifa bahaa fi iccitiis naaf araarami).
[2] (Ati qulqulloofte Gooftaa kiyya! Faaruu keetiinis. Yaa Allaah! naaf araarami).
[3] (Yaa Allaah! Ani jaalala keetin dallansuu kee irraa sitti maganfadha; dhiifama keetinis adabbii kee irraa sitti maganfadha. Simaan sirraa sitti maganfadhas. Tola kee sitti lakkaa'uu hin danda'u. Akkuma Ati ofirratti lakkoofte sani).
[4] (Yaa Allaah! Anaa fi dilii kiyya gidduu addaan nufageessi; akkuma bahaa fi dhiha addaan fageessitetti. Yaa Allaah! Akkuma uffanni adiin xurii irraa qulqullaa'utti diliiwwan kiyya irraa na qulqulleessi. Yaa Allaah! Bishaanin, fixeensaa fi cabbiin narraa dhiqi).
[5] (Yaa Allaah! Ani lubbuu tiyya miidhaa guddaa miidhee jira; si malee cubbuu kan araaramu hin jiru; kanaaf araara si biraa ta'e naaf araarami; rahmatas naaf godhi; ati akkaan namaaf araaramuufi, rahmata namaa godhu waan taateef).
[6] (Yaa Allaah! Zikrii kee irratti, galata kee irrattis, ibaadaa kee tolchuu irrattis na gargaari).
[7] (Yaa Allaah! Ani kufrii, hiyyummaa fi adaba qabrii irraa sitti maganfadha).
[8] (Yaa Allaah! Rooba faayidaa qabu taasisi)
[9] (Arjummaa fi rahmata Rabbiitin rooba arganne)
[10] (Yaa Allaah! Toltuu isii, toltuu waan isii keessa jiruuti fi toltuu waan isiin ittiin ergamtee si kadha.

| | |
|---|---|
| Yeroo Ji'a Haaraa Argu | «اللهمّ أهلّه علينا باليمن والإيمان والسّلامة والإسلام، هلال خير ورشد، ربي وربّك الله» "Allaahumma! *Ahillahuu aleeynaa; bil yumni; wal iimaani; wassalaamati; wal islaami. Hilaalu kheeyrin warushdin, Rabbii wa Rabbuka Allaah.*"[1] |
| Namni Imaltuu Gaggeessu | «أستودع الله دينك وأمانتك وخواتيم عملك» "*Astawdi'uka-Allaaha diinaka, wa amaanataka, wa khawaatiima amalika*"[2]<br>**Namni imala deemus:** «أستودعكم الله الّذي لا تضيع ودائعه» (*Astawdi'ukum-Allaaha allazii laa tadhii'u wadaa'I'uhuu*"[3] |
| Du'aa'ii Imalaa | «الله أكبر، الله أكبر، الله أكبر- ﴿سُبْحَانَ الَّذِي سَخَّرَ لَنَا هَذَا وَمَا كُنَّا لَهُ مُقْرِنِينَ﴾ الزخرف: ١٣ اللّهمّ إنّا نسألك في سفرنا هذا البرّ والتّقوى، ومن العمل ما ترضى، اللّهمّ هوّن علينا سفرنا هذا واطو عنّا بعده، اللّهمّ أنت الصّاحب في السّفر والخليفة في الأهل، اللّهمّ إنّي أعوذ بك من وعثاء السّفر وكآبة المنظر وسوء المنقلب في المال والأهل.»<br>"*Allaahu akbar, Allaahu akbar, Allaahu akbar. (Subhaanallazii sakhara lanaa haazaa wamaa kunnaa lahuu muqriniin. Wa'innaa ilaa Rabbinaa lamunqalibuun). Allaahumma! Innaa nas'aluka fii safarinaa haazaa albirra, wattaqwaa, waminal amali maa tardaa. Allaahumma! Hawwin aleeynaa safaranaa haazaa waxwi annaa bu'udahuu. Allaahumma! Antas saahibu fissafari, wal khaliifatu fil ahli. Allaahumma! Innii a'uuzu bika min wa'isaa'is safari, wakaabatil manzari, wasuu'il munqalabi fil maali wal ahli.*"[4]<br>**Yeroo gara biyyaa deebi'us kana jedheetin:** "آيبون تائبون عابدون لربّنا حامدون"<br>"*aayibuuna, taa'ibuuna, aabiduuna, liRabbinaa haamiduun*"[5] |
| Yeroo Sagadaaf Ba'u | «اللّهمّ اجعل في قلبي نورا، وفي لساني نورا، وفي سمعي نورا، وفي بصري نورا، ومن فوقي نورا، ومن تحتي نورا، وعن يميني نورا، وعن شمالي نورا، ومن أمامي نورا، ومن خلفي نورا، واجعل في نفسي نورا، وأعظم لي نورا، وعظّم لي نورا، واجعل لي نورا، واجعلني نورا، اللّهمّ أعطني نورا واجعل في عصبي نورا، وفي لحمي نورا، وفي دمي نورا، وفي شعري نورا وفي بشري نورا»<br>"*Allaahumma! Ij'al fii qalbii nuuran; wafii lisaanii nuuran; wafii sam'ii nuuran; wafii basarii nuuran; wamin fawqii nuuran; wamin tahtii nuuran; wa'an yamiinii nuuran; wa'an shimaalii nuuran; wamin amaamii nuuran; wamin khalfii nuuran; waj'al fii nafsii nuuran; wa'a'izim lii nuuran; wa'azzim lii nuuran; waj'al lii nuuran; waj'alnii nuuran. Allaahumma! A'ixiinii nuuran; waj'al fii asabii nuuran; wafii lahmii nuuran; wafii damii nuuran; wafii sha'arii nuuran; wafii basharii nuuran.*"[6] |

---

Badii isii, badii waan isii keessa jiruuti fi badii waan isiin ittiin ergamtee irraa sitti maganfadha).

[1] (Yaa Allaah! Ji'a kana nagaan, iimaanaan, tasgabbiin, nuhii Islaamummaarra nuu baasi. Ji'a kheeyirii fi qajeelumaa nuuf taasisi. Gooftaan kiyyaa fi keetis Rabbuma).

[2] (Amantii kee, amaanaa keeti fi dhuma dalagaa keetii Rabbittin siif kenna) jedha.

[3] (Rabbii amaanan Isaa hin miidhamnetti isin kennadha) jedha.

[4] (Rabbi waa hunda caalaa Guddaadha; Rabbi waa hunda caalaa Guddaadha; Rabbiin Guddaadha. **"Inni (yaabbii) kana nuuf laaffise qulqullaa'e; nutis gara Gooftaa keenyaa deebi'uuf jirra."** Yaa Allaah! Imala keenya kana irratti hojii gaarii (birrii) fi sodaa Rabbii (taqwaa), dalagaa irrallee waan jaalattu si kadhanna. Yaa Allaah! Imala keenya kana mijaa'aa nuuf godhi; fageenya isaas nuuf gabaabsi. Yaa Allaah! Ati imala irratti hiriyyaa, maatii irratti bakka bu'aadha. Yaa Allaah! Ani rakkoo imalaa, jijjiirraa yaadaa, qabeenya fi maatii irratti hamtuun deebi'uu irraa sitti maganfadha.

[5] (tawbattoota, Rabbiin gabbartoota, Gooftaa keenyaf galata galchitoota taanee deebine) kan jedhu itti dabala.

[6] (Yaa Allaah! Onnee tiyya keessa ifa, arraba kiyya keessas ifa, gurra kiyya keessas ifa, ija tiyya keessas ifa, gubbaa kiyyas ifa,jala kiyyas ifa, mirga kiyyas ifa, bitaa kiyyas ifa, fuul-dura kiyyas ifa, dug-duuba kiyyas ifa naa taasisi, lubbuu tiyya keessattis ifa taasisi, ifa naaf guddisi; ifaa naa guddisi; ifa naaf taasisi; ifa na taasisi. Yaa Allaah! Ifa naa kenni; hidda kiyya keessa ifa, foon kiyya keessa ifa, dhiiga kiyya keessa ifa, Rifeensa kiyya keessa ifna, gogaa kiyya keessa ifa taasisi).





| | |
|---|---|
| Du'aa'ii Yeroo Iddoo Hirribaa Qabatan Godhamu | « اللّهمّ أَسلمْتُ نفْسي إلَيْك وفَوّضْتُ أمْرِي إليْك وألجأْتُ ظهْرِي إليْك رهْبةً ورغْبةً إليْك لا ملْجأَ ولا منْجا منْك إلا إليْك آمنْتُ بكتابك الّذي أنْزلْت ونبيِّك الّذي أرْسلْت »<br>*"Allaahumma! Aslamtu nafsii ileeyka; wafawwadhtu amrii ileeyka; wa'alja'atu zahrii ileeyka; rahbatan waraghibatan ileeyka; laa malja'a, walaa manjaa minka illaa ileeyka. Aamantu bikitaabikallazii anzalta wabinabiyyikallazii arsalta."*[1]<br>« الحمْدُ للّه الّذي أطْعمنا وسقانا وكفانا وآوانا فكمْ ممّنْ لا كافي لهُ ولا مُؤْوي »<br>*‹‹Alhamdu lillaahil lazii ax'amanaa, wasaqaanaa, wakafaanaa, wa'awaanaa, fakam mimman laa kaafiya lahuu walaa mu'uwii.››*[2]<br>« اللّهُمّ قني عذابك يوْم تبْعثُ عبادك » *‹‹Allaahumma! Qinii azaabaka, yawma tab'asu ibaadaka.››*[3]<br>« سُبْحانك اللّهُمّ ربِّي بك وضعْتُ جنْبي وبك أرْفعُهُ إنْ أمْسكْت نفْسي فاغْفرْ لها وإنْ أرْسلْتها فاحْفظْها بما تحْفظُ به عبادك الصّالحين »<br>*‹‹Subhaanaka Allaahumma! Rabbii bika wada'atu janbii, wabika arfa'uhuu, in amsakta nafsii faghifir lahaa, wa'in arsaltahaa fahfazhaa, bimaa tahfazu bihii ibaadakas saalihiin››*[4]<br>"Barruu harka isaa keessatti tif tif jechuun suurawwan "Falaqii" fi "Naas" itti qara'uun qaama isaa ittiin haxaa'a."<br>Halkan hunda suuraa 'Sajdaatii' fi suuraa mulkii qara'u malee rafuu hin qabu. |
| Du'aa'ii Istikhaaraa (Waan Tolu Filachu) | **"Tokkoon keessan yoo dhimmi wahii isa yaaddeesse, raka'aa fardii hin ta'in lama sagadee akkana haa jedhu:**<br>اللّهُمّ إنّي أسْتخيرُك بعلْمك، وأسْتقْدرُك بقُدْرتك، وأسْألُك منْ فضْلك، فإنّك تقْدرُ ولا أقْدرُ، وتعْلمُ ولا أعْلمُ، وأنْت علامُ الْغُيوب، اللّهُمّ فإنْ كُنْت تعْلمُ هذا الأمْر( ثُمّ تُسمّيه بعيْنه ) خيْرًا لي في ديني ومعاشي وعاقبة أمْري. أو قال: عاجل أمْري وآجله. فاقْدرْهُ لي ويسِّرْهُ لي ثُمّ بارك لي فيه، وإنْ كُنْت تعْلمُ أنّ هذا الأمْر شرٌّ لي في ديني ومعاشي وعاقبة أمْري. أوْ قال في عاجل أمْري وآجله. فاصْرفْهُ عنّي واصْرفْني عنْهُ واقْدُرْ لي الْخيْر حيْثُ كان ثُمّ رضّني به."<br>(*Allaahumma! Innii astakhiiruka bi'ilmika, wa'astaqdiruka biqudratika, wa'as'amiilla min fadlika, fa'innaka taqdiru walaa aqdiru, wata'alamu walaa a'ilamu, wa'anta allaamul ghuyuub. Allaahumma! Fa'in kunta ta'alamu anna haazal amra (dhimmicha maqaadhahuun) khayiran lii fii diinii, wama'aashii, wa'aaqibata amrii (aajili amrii wa'aajilihii), faqdurhu lii, wayassirhu lii, summa baarik lii fiihi. Wa'in kunta ta'alamu anna haazal amra sharrun lii fii diinii, wama'aashii, wa'aaqibata amrii (fii aajili amrii wa'aajilihii), fasrifhu annii, was'rifnii anhu, waqdur lii al-kheeyra heeysu kaana, summa raddinii bihii*).[5] |

[1] "Yaa Allaah! Lubbu tiyya sitti kenneera; dhimma kiyyas gara kee dhiyeesseera, dugda kiyyas gara kee dhiheesseera, sodaachaa fi gara kee kajeelaa. Gara kee malee kan itti deebi'an hin jiru; sirraa duroomunis hin danda'amu. Kitaaba Ati buufte fi nabiyyii Ati ergitettis amaneera."

[2] (Faarun kan Rabbiiti; Isa nu nyaachise, nu obaase, nuuf ga'ee fi ufitti nu dhiheesseti. Meeqatu kan waan isaaf ga'uu fi ufitti isa dhiheessu hin qabne jira).

[3] (Yaa Allaah! Guyyaa gabroota kee kaaftu adaba kee jalaa na baraarsi).

[4] (Yaa Allaah! Gooftaa kiyya Ati qulqulloofte; siin cinaacha kiyya lafa kaaye; siin isa kaasas. Lubbuu tiyya yoo fudhatte, araaramiif; yoo deebiftee isii ergites, waan gabroota kee gaggaarii ittiin tiiksituun isii tiiksi).

[5] (Yaa Allaah! Ani beekumsa keetiinan si filachiifadha, dandeettii keetinan si dandeessifadha, qananii kee irraan si kadha, Ati danda'aadha, ani garuu hin danda'u, Ati ni beekta, ani garuu hin beeku, Ati irra beekaa waan fagoo jiruuti. Yaa Allaah! Dhimmi kun (dhimmicha ibsuu qaba) amantii kiyyaaf, jireenya kiyyaa fi booddee kiyyaaf (ammattis ta'ee fuula duratti) gaarii yoo naaf ta'e, naaf murteessi, naaf laaffisi, isa keessatti barakaa naaf godhis. Dhimmi kun amantii kiyyaaf, jireenya kiyyaa fi booddee kiyyaaf (ammattis ta'ee fuula duratti) sharrii ta'uu isaa yoo beekte narraa deebisi, anas isarraa na naannessi; eessattiyyuu kheeyrii naaf murteessi, ergasii jaalala isaa naa kenni) haa jedhu.

| | |
|---|---|
| **Du'aa'ii nama du'eef godhamu** | **اللهم اغفر له وارحمه وعافه واعف عنه وأكرم نزله ووسع مدخله واغسله بالماء والثلج والبرد ونقه من الخطايا كما نقيت الثوب الأبيض من الدنس وأبدله دارا خيرا من داره وأهلا خيرا من أهله وزوجا خيرا من زوجه وأدخله الجنة وأعذه من عذاب القبر ومن عذاب النار**<br>(yaa Rabbi dhiifama godhiif,mararfadhu, nagaa baasi, irra darbiif, qubsuma isaa tolchiif,itti gala isaa bal'isiif, bishaaniifi cabbiidhaan isa dhiqi,cubbuu isaarraa akkuma uffata adii xuriirraa qulqulleessitetti isa qulqulleessi, mana mana isaa caalu isaaf jijjiiri,maatii maatii isaa caalu isaaf jijjiiri, haadha manaa haadha manaa isaa caaltu jijjiiriif, jannata isa seensii, abiddarraa isa bilisoomsi, azaaba Qabriirraa nagaa isa baasi, azaaba ibiddaarraas isa baraari. |
| **Yaaddoo dhabamsiisuu** | **"ما أصاب أحدا قط هم ولا حزن فقال : اللهم إني عبدك وابن عبدك وابن أمتك ناصيتي بيدك ماض في حكمك عدل في قضاؤك أسألك بكل اسم هو لك سميت به نفسك أو علمته أحدا من خلقك أو أنزلته في كتابك أو استأثرت به في علم الغيب عندك أن تجعل القرآن ربيع قلبي ونور صدري وجلاء حزني وذهاب همي.**<br>"**nama tokko yaaddoon ykn gaddi tokko isa mudatee, yoo** *Allaahumma inni Abduka wabnu abdika wabnu amatika naasiyatii biyadika maadin fiyya hukmuka adlun fiyya qadaa'uka as'aluka bikulli smin huwa laka sammayita bihi nafsaka aw allamtahu ahadan min khalqika aw anzaltahu fi kitaabika awista'asarta bihii fii ilmilghayibi indaka an taj'alal qur'aanal'aziima rabii'a qalbii wanuura sadrii wa jalaa'a huznii wazahaaba hammii*.[1] |

[1] kan jedhu yoo ta'e, yoo yaaddoo isaatiif gadda isaa irraa deemsisee,bakka isaa gammachuu yoo buuse malee hin hafu. Hiikni isaa "Yaa Allaah ani gabricha keeti ilma gabricha keetiiti, ilmi garbittii keetiiti,sammuun koo harka kee jira,murtii narratti darbeera, murtiinkees murtii haqaati, maqaakee hunda isaatiinan si kadhadha, kan ati ittiin of moggaafte, ykn kanati uumamakee keessaa nama tokko kan barsiifte, ykn kitaaba kee keessatti kan ati buufte, ykn beekumsa fagoo kan si malee homtuu bira gahuu hin dandeenye keessatti kan ati hanbifatteenin si kadhaa, qur'aana kana qabbana qalbii akka naa gootu, akkasumas ifa qoma kootii akka naa gootu, deemsisaa gadda kootii akka naa gootu,deemsisaa yaaddoo kootii akka naa gootun si kadha yoo jedhe, Rabbi yaaddoo isaatiif gadda isaa sana irraa deemsisee,bakka isaa gammachuu buusuuf malee hin hafu" jedhan.







# DALDALA BU’AA QABU

Rabbiin(ﷻ)ilma namaa uumama biraa irra caalchisuun ni’imaa haasa'uutiin isa qananiise. Meeshaa sanaaf oolus arraba taasise. Kun egaa ni’imaa kheeyri fi sharriifis itti fayyadamamu. Nama kheeyriif itti fayyadame, gammachuu duniyaati fi jannata keessattis mana ol aanaa ta’e isa geessa. Nama sharriif itti fayyadame, mana lamaanuu keessatti badii daangaa hin qabneef isa saaxila. Erga qur’aana qara’uutii irra caalan wanti ilmi namaa yeroo isaaf oolchuu qabuu zikrii Rabbiiti.

**Sadarkaa Zikrii:** Kana ilaalchisee hadiisota heddutu jira. Kana keessaa hadiisni nabiyyii(ﷺ)kan akkana jedhu keessatti argama: “Dhaga’aa! Irra caalaa dalagaa keessanii, isa gooftaa keessan biratti isin qulqulleessu, kan sadarkaa keessan ol kaasu, kan meetaa fi warqee sadaqachuu isiniif caalu, kan diina keessan dura dhaabbattanii morma isaanii dhahuu fi mormi keessan dhahamuu isiniif caalu isinii himuu? Jennaan‘Eeyye’ jedhaniin. ‘Zikrii Rabbiiti’ jedhan.” (Tirmiizii) Nabiyyiin(ﷺ)akkana jedhu: “Fakkeenyi namticha Gooftaa ofii yaadatuu fi inni Gooftaa ufii hin yaadannee fakkeenya nama jiruu fi nama du’eeti.” (Bukhaari fi Muslim) Rabbis(ﷻ)hadiisal-qudsii keessatti akkana jedha: “Ani bakka gabrichi kiyya itti na yaadun jira; yeroo inni na yaadatus isa waliinan jira. Yoo lubbuu ofii keessatti (kophaa isaa) na yaadate, anis kophuman isa yaadadha. Yoo tuuta keessatti na yaadate, anis tuuta isaan sana caalu keessattin isa yaadadha. Yoo inni taakkuu natti dhihaate, ani dhundhuman itti dhihaadha.” (Bukhaarii)

Nabiyyiin(ﷺ)akkana jedhu: “Tokkochoomsitoonni dabraniiru isaan jennaan ‘yaa ergamaa Rabbii(ﷺ)tokkochoomsitoonni eenyu? jedhaniin. Isaanis ‘dhiirotaa fi dubartoota baay’inaan Rabbiin faarsani’ jedhan.” (Muslim)

Nabiyyiin(ﷺ)ammas sahaabaa tokkoof yeroo dhaaman akkana jedhu: “Arrabni kee zikrii Rabbiitin jiidhuu irraa hin dhabamin” (Tirmiizii) Hadiisonni dhimma kanaan wal qabatan kan biraas jiru.

**Dachaa Ta’uu Mindaa:** Mindaan hojii gaarii hundi akkuma mindaan qur’aanaa dachaa taatu dachaa ta'a. Kunis waa lama irratti hundaa’eti: **1)**Akkaataa iimaana fi qulqullina onnee keessa jiruutin, akkasumas jaalala Rabbiif qabnuu fi wantoota kanaan wal qabataniin yoo ta’u; **2)**Tafakkura onneen yeroo zikrii gootu fi isaan qabamuu isiiti fi arraba qofaan ta’uudhabuun wal qabateeti. Yoo kun guutame, Rabbiin cubbuu isaa hunda haqa; mindaa isaa hunda isaaf kenna; kan hirdhatu akkaataa hirdhina kanaatini.

**Faaydaa Zikrii:** Sheeykhul Islaam Ibni Taymiyaan akkana jedhu: ‘zikriin onneef akka bishaan qurxummiif barbaachisutti barbaachisa. Kanaaf qurxummiin yeroo bishaan irraa kophaa baatu haalli isaa akkam ta’a?’

✸Jaalala Rabbii, Isatti dhiheenya, sodaa fi tika Isaa qabaachuu, gara Isaatti tawbaa deebi’uu fi ibaadaa Isaa irratti gargaarsa argachuu irratti nama gargaara.

✸Onnee irraa yaaddo fi dhiphina deemsisuun gammachuu argamsiisa; onneen jireenya gaarii, humnaa fi qulqullina akka qabaattu godha; ✸Onnee keessa

qaawwa zikrii Rabbii malee wanti biraa hin cufnetu jira, ammas gogiinsa zikrii Rabbii malee wanti biraa hin jiifnee fi hin laaffifnetu jira.

✸Zikriin dawaa, humnaa fi mi'aa onnee kan mi'aan tokkos itti hin qixxoofne; daguun (ghaflaan) ammoo dhukkuba onneeti;

✸Zikrii xiqqeessun mallattoo nifaaqati; isa baay'isuun ammoo ragaa jabina iimaanaa, Rabbiin dhugaan jaallachuuti; namni waan tokko jaalate maqaa isaa kaasuu waan baay'isuuf;

✸Gabrichi tokko yeroo nagaa zikrii Isaatiingara Rabbiitti yoo uf beeksise, Innis yeroo rakkoo isa beeka keessattuu yeroo du'aa fi sakaraa du'aa keessa seene;

✸Adaba Rabbii irraa najaa ba'uuf, tasgabbiin bu'uuf, rahmanni diriiruf, maleeykan araara namaaf kadhachuuf sababaa ta'a; ✸Arrabni tapha bu'aa hin qabne, hamii, nama addaan kutuu, sobaa fi wantoota jibbamoo fi dhoorgamaa ta'an kan biraa irraa akka eegamu taasisa; ✸Ibaadawwan keessaa isa laafaa, irra guddaa fi caalmaa qabu; zikriin biqiltuu jannataati; ✸Namni zikrii baay'isu kabajaa, mi'aa arrabaati fi ifa fuulaa argata, zikriin duniyaa fi qabrii keessatti, akkasumas guyyaa qiyaamaas nuura namaaf ta'a.

✸Nagaa fi rahmata Rabbii(ﷻ), akkasumas kan maleeykota Isaas nama zikrii godhuuf argamsiisa; Rabbiin warreen zikrii baay'isaniin maleeykota Isaa irratti dhaada;

✸Irra caalaan warra dalagaa nama isa keessatti zikrii Rabbii baay'isu, irra caala namoota soomanii isa sooma isaa keessatti zikrii baay'isu; ✸Rakkoo laaffisa; rakkoo fura, beela salphisa; rizqii argamsiisa; qaama jabeessa; ✸Shayxaana fageessa; isa salphisa; isa hoongessa; isa xiqqeessa.





# ZIKRIIWWAN GUYYAA GUYYAAN GANAMAA FI GALGALA JEDHAMAN

| Lak | Zikrii Guyyaa… | Baay'inaa fi Yeroo itti Jedhamu | Bu'aafi Faaydaa isaa |
|---|---|---|---|
| 1 | Aayatal Kursii[1] | Ganamaa fi galgala, hirriba dura, sagada booda | Shayxaanni itti hin dhiyaatu; sababaa seensa jannataati. |
| 2 | Aayatoota lamaan dhuma suuraa "Baqaraa"[2] | Halkan keessa al tokko, mana keessatti yeroo fedhan hunda qara'amti | Sharriiwwa waan hundaa jalaa isa baafti. |
| 3 | Suurawwan "Ikhilaas", "Naas" fi "Falaq"[3] | Ganama 3, galgala 3 | Waan hunda jalaa isa baraarsiti. |
| 4 | «بسم الله الذي لا يضر مع اسمه شيء في الأرض ولا في السماء وهو السميع العليم» *"Bismillaahil lazii laayadurru ma'a ismihii sheey'un fil ardi walaa fissamaa'i wahus samii'u; aliim."*[4] | Ganama 3, galgala 3 | Balaan tasaa isa hin tuqu; homtuu isa hin miidhu. |
| 5 | «أعوذ بكلمات الله التامات من شر ما خلق» *"A'uuzu bikalimaatillaahit taammaati, miin sharri maa khalaqa."*[5] | Ganama 3, galgala 3, nama iddoo wahii qubateef. | Iddoof rakkoo hunda irraa da'annaa ta'a. |
| 6 | «حسبي الله لا إله إلا هو عليه توكلت وهو رب العرش العظيم» *"Hasbiyallaahu laa ilaaha illaa huwa, aleeyhi tawakkaltu, wahuwa Rabbul arshil aziim."*[6] | Ganama 7, galgala 7. | Dhimma duniyaa fi aakhiraa irraa waan isa yaachisuuf Rabbiin isaaf ga'a. |
| 7 | «رضيت بالله ربا، وبالاسلام دينا، وبمحمد ﷺ نبيا» *"Radiitu billaahi Rabban, wabil islaami diinan, wabi Muhammadin (ﷺ) nabiyyan."*[7] | Ganama 3, galgala 3. | Rabbi waan isa jaalachiisu kennuufif uf qabeea. |
| 8 | «اللهم بك أصبحنا وبك أمسينا وبك نحيا وبك نموت وإليك النشور» *"Allaahumma! Bika asbahnaa, wabika amseeynaa, wabika nahyaa, wabika namuutu, waileeykan nushuur."*[8] **Galgalammo:** « اللهم بك أمسينا وبك أصبحنا وبك نحيا وبك نموت وإليك المصير » *"Allaahumma! Bika amseeynaa, wabika asbahnaa, wabika nahyaa, wabika namuut, wa'ileeykal masiir."*[9] | Ganamaa fi galgala | Hadiisonni kana irratti kakaasan bu'anii jiru. |
| 9 | « أصبحنا على فطرة الإسلام، وكلمة الإخلاص، ودين نبينا محمد (ﷺ) وملة أبينا إبراهيم حنيفا مسلما وما كان من المشركين » | Yeroo ganamaa | Nabiyyiin (ﷺ) isiin |

1 " ﴿ ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلۡحَيُّ ٱلۡقَيُّومُۚ لَا تَأۡخُذُهُۥ سِنَةٞ وَلَا نَوۡمٞۚ لَّهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۗ مَن ذَا ٱلَّذِي يَشۡفَعُ عِندَهُۥٓ إِلَّا بِإِذۡنِهِۦۚ يَعۡلَمُ مَا بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ وَمَا خَلۡفَهُمۡۖ وَلَا يُحِيطُونَ بِشَيۡءٖ مِّنۡ عِلۡمِهِۦٓ إِلَّا بِمَا شَآءَۚ وَسِعَ كُرۡسِيُّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَۖ وَلَا يَـُٔودُهُۥ حِفۡظُهُمَاۚ وَهُوَ ٱلۡعَلِيُّ ٱلۡعَظِيمُ ﴾". البقرة: ٢٥٥

2 ﴿ ءَامَنَ ٱلرَّسُولُ بِمَآ أُنزِلَ إِلَيۡهِ مِن رَّبِّهِۦ وَٱلۡمُؤۡمِنُونَۚ كُلٌّ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَمَلَٰٓئِكَتِهِۦ وَكُتُبِهِۦ وَرُسُلِهِۦ لَا نُفَرِّقُ بَيۡنَ أَحَدٖ مِّن رُّسُلِهِۦۚ وَقَالُواْ سَمِعۡنَا وَأَطَعۡنَاۖ غُفۡرَانَكَ رَبَّنَا وَإِلَيۡكَ ٱلۡمَصِيرُ ٢٨٥ لَا يُكَلِّفُ ٱللَّهُ نَفۡسًا إِلَّا وُسۡعَهَاۚ لَهَا مَا كَسَبَتۡ وَعَلَيۡهَا مَا ٱكۡتَسَبَتۡۗ رَبَّنَا لَا تُؤَاخِذۡنَآ إِن نَّسِينَآ أَوۡ أَخۡطَأۡنَاۚ رَبَّنَا وَلَا تَحۡمِلۡ عَلَيۡنَآ إِصۡرٗا كَمَا حَمَلۡتَهُۥ عَلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِنَاۚ رَبَّنَا وَلَا تُحَمِّلۡنَا مَا لَا طَاقَةَ لَنَا بِهِۦۖ وَٱعۡفُ عَنَّا وَٱغۡفِرۡ لَنَا وَٱرۡحَمۡنَآۚ أَنتَ مَوۡلَىٰنَا فَٱنصُرۡنَا عَلَى ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡكَٰفِرِينَ ﴾. البقرة: ٢٨٥ - ٢٨٦

3 Irra - deddeebi'amee ibsameera.

4 (Maqaa Rabbii; Isa maqaa Isaa wajjin homtuu dachii fi samii keessatti nama hin miineenin. Inni dhaga'aa, beekaadha).

5 (Jechoota Rabbii guutuun miidhaa waan Inni uumee irraa maganfadha).

6 (Rabbiin naaf ga'a. Isa malee gooftaan haqaa hin jiru. Isarrattin irkadhe. Inni Gooftaa arshii guddaati).

7 (Gooftummaa Rabbii, amantummaa Islaamaa, nabiyyummaa Muhammad(ﷺ) jaaladheera).

8 (Yaa Allaah! Siin bariisifanne; siin galgaleessifannes; siin kaana; siin duunas; kaafamnis gara keeti) jedha.

9 (Yaa Allaah! Siin galgaleessifanne, siin bariisifanne, siin kaana, siin duunas, itti deebiinis gara kee ta'a).

| | | | |
|---|---|---|---|
| | *"Asbahnaa alaa fixratil islaami, wakalimatal ikhlaas, wadiini nabiyyinaa Muhammadin (ﷺ) wamillati abiinaa Ibraahiim (عليه السلام) haniifan musliman wamaa kaana minal mushrikiina."*[1] | | Rabbiin kadhataa turan |
| 10 | «اللّهُمّ ما أَصْبَحَ بِي مِنْ نِعْمَةٍ أو بِأَحَدٍ مِنْ خَلْقِكَ فَمِنْكَ وَحْدَكَ لا شَرِيكَ لَكَ فَلَكَ الْحَمْدُ وَلَكَ الشُّكْرُ. وفي المَسَاءِ يقول: ما أمسى بي أو... » *"Allaahumma! Maa asbaha bii min ni'imatin aw bi'ahadin min khalqika, faminka wahdaka laa shariika laka, falakal hamdu, walakash shukru."*[2] **Galgala ammoo:** *"Allaahumma! maa amsaa bii..."* (...wanti ani ittiin galgaleeffadhe...) jedha. | Ganamaa fi galgala | Galata guyyaa fi halkanii galche. |
| 11 | «اللهم إنّي أصبحتُ أُشْهِدُكَ وأُشْهِدُ حملةَ عرشكَ وملائكتكَ وأنبيائكَ وجميعَ خلقكَ بأنّكَ أنتَ اللهُ لا إله إلّا أنتَ وأنّ محمدًا عبدُكَ ورسولُكَ » *"Allaahumma! Innii asbahtu ushihiduka, wa'ushihidu hamalata arshika, wamalaa'ikataka, wa'anbiyaa'ika, wajamii'I khalqika, bi'annaka antallaahu, laa ilaaha illaa anta, wa'anna Muhammadan abduka, warasuuluka."*[3] **Galgala ammoo:** *"Allaahumma innii amseeytu..."* (ani galgaleeffadhe ...) jedha. | Ganama al 4, galgalas al 4. | Nama al afur isii jedhe Rabbiin ibidda irraa isa bita. |
| 12 | «اللهم فاطر السموات والأرض عالم الغيب والشهادة رب كل شيء ومليكه أشهد أن لا إله إلا أنت، أعوذ بك من شر نفسي ومن شر الشيطان وشركه وأن أقترف على نفسي سوءًا أو أجرّه إلى مسلم» *"Allaahumma! Faaxiras samaawaati wal ardi, aalimal gheeybi washahaadati, Rabba kulli sheey'in, wamaliikahuu. Ash'hadu an laa ilaaha illaa anta. A'uuzu bika min sharri nafsii, wamin sharrish Shayxaani, washirkihii, wa'an aqtarifa alaa nafsii suu'an aw ajurrahuu ilaa muslimin."*[4] | Ganamaa fi galgalaa, yeroo rafan | Waswaasa Shayxaan aa irraa isa tiksa. |
| 13 | «اللهم إنى أعوذ بك من الهم والحزن وأعوذ بك من العجز والكسل وأعوذ بك من الجبن والبخل وأعوذ بك من غلبة الدين وقهر الرجال» (Yaa Allaah! Ani yaaddoo fi gadda irraa sittin maganfadha. Dadhabbii fi abaayummaa irraas sittin maganfadha. lunnummaa fi don'ummaa irraas sittin maganfadha. Liqaan namaa natti baay'achuu fi namootaan injifatamuu irraas sittin maganfadha). | Ganama al tokko, galgala al tokko. | Yaaddo fi gadda isaa adeemsifti, liqaa isaa irraa kaffalchiifti. |
| 14 | «اللّهمّ أنتَ ربّي لا إلهَ إلا أنتَ خلقتني وأنا عبدُكَ وأنا على عهدِكَ ووعدِكَ ما استطعتُ أعوذُ بكَ من شرِّ ما صنعتُ أبوءُ لكَ بنعمتِكَ عليّ وأبوءُ لكَ بذنبي فاغفرْ لي فإنّه لا يغفرُ الذنوبَ إلا أنتَ» *"Allaahumma! Anta Rabbii laa ilaaha illaa anta, khalaqtanii, wa'ana abduka, wa'ana alaa ahdika wawa'adika, mastaxa'atu. A'uuzu bika min sharri maa sana'tu, abuu'u* | Hayyuu Istighifa araati, ganamaa fi galgala | Namni guyyaa onneen itti amanee isa jedhee fi guyyaa san du'e, ykn |

[1] (Uumaa Islaamaa irratti, jecha qulqulluu (laa ilaaha illallaah) irratti, amantii nabiyyii keenya Muhammad (ﷺ) irratti, karaa abbaa keenya Ibraahiim (عليه السلام) isa haqa qabatee muslima ta'ee fi mushrikoota irraa hin ta'in irratti bariisifanneerra).

[2] (Yaa Allaah! Ni'imaa irraa wanti ani ittiin bariisifadhe ykn uumamni kee kamillee ittiin bariisifate suma tokkicha irraayi; ati shariika hin qabdu; faarun hundi keeti; galanni hundis keeti).

[3] (Yaa Allaah! Ragaan si godha, baadhattoota arshii keetiis, maleeykota keetis, nabiyyoota keetis, uumama kee hunda ragaan godhaa: ati Rabbii gooftaan haqaa simalee hin jirre. Muhammad (ﷺ) gabrichaa fi ergamaa keeti).

[4] (Yaa Allaah! Uumaa samiiwwanii fi dachii, beekaa dhokataa fi mul'ataa, Gooftaa waan hundaati fi mootii isaanii, Si malee gooftaan haqaa akka hin jirre ragaan ba'a. Sharrii lubbuu tiyyaa fi sharrii Shayxaanaa, shirkii isaa, lubbuu tiyya irratti hamtuu fiduu ykn gara muslimaatti sharrii harkisuu irraa sittin maganfadha).





| | | | |
|---|---|---|---|
| | *laka bini'imatika alayya, wa'abuu'u laka bizanbii faghfir lii, fa'innahuu laa yaghfiruz zunuuba illaa anta."*[1] | jedhama. | halkan san du'e, warra jannataa irraa ta'a. |
| 15 | «يا حى يا قيوم برحمتك أستغيث أصلح لى شأنى كله ولا تكلنى إلى نفسى طرفة عين» *"Yaa Hayyu! Yaa Qayyuum! Birahmatika astaghiisu. Aslih lii sha'anii kullahuu, walaa takilnii ilaa nafsii xarfata aynin."*[2] | Ganama a fi galgala. | Du'aa'ii nabiyyiin (ﷺ) Faaxumaaf dhaaman ture. |
| 16 | «اللهم عافني في بدني، اللهم عافني في سمعي، اللهم عافني في بصري، اللهم إني أعوذ بك من الكفر والفقر، اللهم إني أعوذ بك من عذاب القبر لا إله إلا أنت» *"Allaahumma! Aafinii fii badanii. Allaahumma! Aafinii fii sam'ii. Allaahumma! Aafinii fii basarii. Allaahumma! Innii a'uuzu bika minal kufri wal faqri. Allaahumma! Innii a'uuzu bika min azaabil qabri; laa ilaaha illaa anta."*[3] | Ganama 3, galgala 3. | Nabiyyiin (ﷺ) kanaan du'aa'ii godhaa akka turan gabaafameera. |
| 17 | «اللهُم إنى أسألكَ العافيةَ فى دينى ودنيايَ وأهْلى ومالى، اللهمَّ اسْتُرْ عوْراتى وآمنْ رَوْعاتى، اللهُمَّ احْفظنى منْ بين يديَّ ومن خلْفى وعن يمينى وعن شمالى ومنْ فوْقى وأَعوذُ بعظمتك أن أُغتالَ منْ تحْتى» *"Allaahumma! innii as'amiillal aafiyata fii diinii, waduniyaaya, wa'ahlii, wamaalii. Allaahumma! istur awraatii, wa'aamin raw'aatii. Allaahumma! hfaznii min beyni yadayya, wamin khalfii, wa'an yamiinii, wa'an shimaalii, wa'an fawqii, wa'a'uuzu bi'azamatika an ughitaala min tahtii."*[4] | Ganamaa fi galgala. | Nabiyyiin (ﷺ) galgalaa fi ganama jechoota kanneen hin dhiisan ture. |
| 18 | « سبحان الله وبحمده عدد خلقه، ورضا نفسه، وزنة عرشه، ومداد كلماته» "Subhaanallaah wabihamdihii, adada khalqihii, waridaa nafsihii, wazinata arshihii, wamidaada kalimaatihi."[5] | Ganama al 3 | Zikrii gochuuf fajrii irraa kaasanii hanga guyyaa qixxee taa'uu irra kanatu caala. |

---

[1] (Yaa Allaah! Ati Gooftaa kiyya, simalee gooftaan haqaa hin jiru. Na uumtee jirta. Ani gabricha keeti. Ani hangan danda'een waadaa fi ajaja kee guutuu irran jira. Sharriin hojjedhe hunda irraa sittin maganfadha. Ni'imaa kee kan naan qananiifteen uf saaxile, cubbuu kiyyas of saaxile; kanaaf naaf araarami, Simalee cubbuu kan araaramu hin jiru).

[2] (Yaa hayyu! Yaa qayyuum! Rahmata keetin na dhaqqabi. Wanta kiyya hunda naaf sirreessi. Hanga lamsuu ijallee nafsee tiyya irratti nan dhiisin).

[3] (Yaa Allaah! Qaama kiyyaaf fayyaa naa kenni. Yaa Allaah! Gurra kiyyaaf fayyaa naa kenni. Yaa Allaah! Ija tiyyaaf fayyaa naa kenni. Yaa Allaah! Kufrii fi hiyyummaa irraa sittin maganfadha. Yaa Allaah! Adaba qabrii irraa sitti maganfadha. Si malee gooftaan haqaa hin jiru).

[4] (Yaa Allaah! Ani diinii kiyya, duniyaa kiyya, maatii kiyya, qabeenya kiyya keessatti fayyaan si kadha. Yaa Allaah! Nan saaxilin; sodaa kiyya nagaa godhi. Yaa Allaah! Fuundura kiyyaan, dugduuba kiyyaan, mirga kiyyaan, bitaa kiyyaan, gubbaa kiyyaan na tiksi, jala kiyyaan miidhan narra ga'uu jalaa guddina keettin maganfadha).

[5] (Rabbi faaruu Isaatin, baay'ina uumama isaatin, baay'ina waan jaalatuutiin, ulfina Arshii Isaatiin, hanga baayina jechoota Isaatiin qulqullaa'eera.





## Jechootaa fi Dalagaalee Mindaa Guddaa Qabaachuun Isaanii Hadiisaan Ibsame

| La kk | Jecha/Dalagaa/ Caalmaa Qabu | Mindaa fi Sawaaba Isaa Hadiisa Irraa, Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu... |
|---|---|---|
| 1. | Laa ilaaha illallaahu wahdahuu laa shariika lahuu lahul mulku malahul hamdu wahuwa alaa kulli sheey'in qadiir | "Namni guyyaa keessatti yeroo dhibba 'laa ilaaha illallaahu wahdahuu laa shariika lahuu, lahul mulku, walahul hamdu, wahuwa alaa kulli sheey'in qadiir' jedhe, akka nama gabra kudhan bilisoomseeti, hasanaa dhibba tokkotu isaaf katabama , dilii dhibba tokkotu irraa haqama, guyyaa sana hanga galgalaatti Shayxaana irraa haguugduu isaaf taati ; nama isarra heddummeesse jedhe malee eenyullee isa caaluu hin danda'u.» |
| 2. | Subhaanallaah, walhamdu lillaah, walaa ilaaha illallaah, wallaahu akbar. | "Halkan mi'iraajaa yeroon gara samii ol baasifame Ibraahiimin arge, akkana naan jedhe: 'yaa Muhammad! ummata keetti nagaa koo naa himi, jannanni biyyeen isii gaarii, bishaan isii mi'aawaa, ashaakiltiin isii 'Subhaanallaah, walhamdu lillaah, walaa ilaaha illallaah, wallaahu akbar' akka ta'e itti himi.» |
| 3. | Subhaanallaahil aziim wabihamdihii | "Nama 'subhaanallaahil aziim wabihamdihii' jedhe jannata keessatti teemirri isaaf dhaabamti.» |
| 4. | Laa hawla walaa quwwata illaa billaa | "Mee gara dilbiiwwan jannataa keessaa isa tokko si akeekuu? jennaan 'Eeyyen' jedheen. Isaanis (ﷺ) 'laa hawla walaa quwwata illaa billaah' jechuudha jedhan.» |
| 5. | Zikrii dhuma teessumaa | "Namni teessuma wahii keessatti hirmaatee isii keessa wacni baay'ate, odoo teessuma sanarraa hin kaane 'subhaanaka Allaahumma wabihamdika, ashihadu an laa ilaaha illaa anta, astaghfiruka, wa'atuubu ileeyka' yoo jedhe cubbuun teessuma sanarratti hojjetame isaaf dhiifama.» |
| 6. | Suuraa Kahf irraa keewwatoota murtaa'an qomatti qabachuu | "Namni jalqaba suuraa Kahf irraa keewwatoota kudhannan jalqabaa qomatti qabate Dajjaalin irraa eegamaadha." |
| 7. | Nabiyyii (SAW irratti rahmata buusuu | "Nama nagaa fi rahmata tokko narratti buuse, Rabbiin nagaa fi rahmata kudhan isarratti buusa; diliin kudhan isarraa harca'a, sadarkaa kudhantu ol dabalamaaf.» |
| 8. | Qur'aana qulqulluu irraa keewwatoota garii qara'uu | "Namni guyyaa fi halkanitti keewwatoota shantama qara'e, warreen dagauu baay'isan wajjin hin katabamu; namni keewwattoota dhibba qara'e ammoo, warreen Rabbiif bulanii wajjin katabama; namni keewwata dhibba lama qara'e ammoo guyyaa qiyaamaa qur'aanni isaan hin mormu; nama keewwata dhibba shan qara'e mindaa kumaatamtu(kana hin jedhamnetu) isaaf katabama.» |
| 9. | Mindaa nama azaana godhuu | "Jinniin, namaa fi wanti sagalee nama azaana godhuudhaga'u marti guyyaa qiyaamaa isaaf ragaa ba'an malee hin hafan.» «Mu'azzinoonni guyyaa qiyaamaa mormi isaanii nama hunda caalaa dheerata.» |
| 10. | Suuraa Ikhilaas qara'uu | "Namni 'Qul huwa Allaahu ahad…' al kudhan qara'e, Rabbiin jannata keessatti mana isaaf ijaara.» «Qul huwallaahu ahad sisoo qur'aanatiin qixa.» |
| 11. | Yeroo azaanaa jecha mu'azzinaa | "Namni yeroo azaana dhaga'u 'Allaahumma! Rabba haazihid da'awatit taammaah, wassalaatil qaa'imaah, aati Muhammadan |





| | | |
|---|---|---|
| | **hordofuu fi du'aa'ii sana boodaa** | alwasiilata wal fadiilaah, wab'ashu maqaaman mahmuudan allazii wa'adtahuu' (Yaa Rabbii Gooftaa waamicha guutuu kanaa fi sagada sagadamuuf jiru (kanaa)! Nabi Muhammadiif sadarkaa guddaa kenni. Iddoo dhaabbii faarfamaa waadaa isaaf galte irras isa dhaabi) jedhe, guyyaa qiyaamaa shafaa'an kiyya isaaf mirkanoofte." |
| 12. | **Wuduu'a tolchuu`** | "Namni wudu'atee fi wuduu'a isaa tolfate, diliin isaa hanga qeensa isaa jalaan ba'utti qaama isaa hundarraa ba'a. |
| 13. | **Du'aa'ii wuduu'a boodaa** | "Isin irraa eenyullee yoo wudu'atee fi wuduu'a isaa guuttatee ergasii : 'Ashihadu an laa ilaaha illallaah wa'anna Muhammadan abduhuu warasuuluhu' jedhe balbalti jannataa saddeettan isaaf banamanii kan fedheen seena.» |
| 14. | **Wuduu'a booda sunnaa sagaduu** | "Namni tokko wudu'atee, wuduu'a isaa tolfatee, ergasii dhaabbatee raka'aa lama onnee fi fuula isaa gara isaanii deebisuun yoo sagade, jannanni isaaf mirkanooftee jirti.» |
| 15. | **Deddeebii gara masjiidaa baay'isuu** | "Namni gara masjiida jama'aan keessatti sagadamuu deeme, yeroo deemu fi deebi'us tarkaanfii tokkoon cubbuutu irraa haqama; tarkaanfii tokkoonimmoo toltuutu isaaf katabama. "Namni gara masjiidaa bariisifate ykn saafayeeffate, Rabbiin lakkoofsa inni garas deemun jannata keessatti mana isaaf qopheessa.» |
| 16. | **Sagada jum'aatiif qophaa'uu fi yeroon garas deemuu** | "Namni guyyaa jum'aa dhiqatee dhiqachiisee (haadha manaa isaa wajjin quunnamtii gochuun akka isheen sababa kanaan guyyaa sana dhiqattu taasise) ergasii ganamaan garas deemsisee ofiis deeme, kan yaabbachuu dhiisee miillan deeme, kan imaamatti dhihaatee dhageeffatee fi waan jumu'aa isaa harkatti balleessu kan hin dalagin; tarkaanfii isaa hundaan mindaa nama waggaa guutuu guyyaa soomaafi halkan sagadaan dabarsee argata.» « Namni guyyaa jum'aa dhiqatee hanga danda'u qulqullaa'ee waan dibatu dibatee manaa shittoo godhatee ergasii ba'ee gidduu nama lamaa odoo addaan hin baasin waan isaaf katabame sagadee ergasii yeroo imaamni khuxbaa godhu yoo cal'ise, cubbuu gidduu jum'aa lamaaniitu isaaf araaramama.» |
| 17. | **Takbiiraa ihraamaa dhaqqabachuu** | "Namni guyyaa afurtama takbiiraa jalqabaadhaqqabachaa jama'aa wajjin Rabbiif sagade, qulqullinni lama jechuun ibidda irraa qulqullaa'uni fi nifaaqa (fakkeessuu) irraa qulqullaa'un isaaf katabama.» |
| 18. | **Sagada fardii jama'aan sagaduu** | "Sagadni jama'aa sagada kophaa sadarkaa diigdamii torbaan caalti.» |
| 19. | **Sagada ishaa'ii fi Fajrii jama'aan sagaduu** | "Namni ishaa'ii jama'aan sagade, akka nama walakkaa halkanii dhaabbateeti, namni subhii jama'aan sagade, akka nama guutuu halkanii sagadeeti.» |
| 20. | **Saffii jalqabaatti sagaduu** | "Namni waan azaanaa fi saffii jalqabaa keessa jiru odoo beekee, carraa itti buufatan malee kan hin argamne ta'ee, carraa itti buufatu ture.» |
| 21. | **Sunnaawwan rawaatibaa** | "Namni guyyaa fi halkan hunda raka'aa kudha lama sagade, jannata keessatti manni isaaf ijaarama. Isaanis raka'aa afur zuhrii dura, |

| | | |
|---|---|---|
| | **irratti tiikfamuu** | raka'aa lama isa booda, raka'aa lama maghriiba booda, raka'aa lama ishaa'ii booda, raka'aa lama sagada subhii dura sagada.» |
| **22.** | **Sagada sunnaa baay'isuu fi dhoksuu yaaluu** | "Rabbiif sujuuda baay'isuun sirra haa jiraatu; ati yoo Rabbiif sujuuda tokko goote, Inni sanaan sadarkaa kee ol kaasa, isiidhaan dilii kee sirraa harcaasa.» «namni sagada sunnaa kan dirqama hina ta'in fedhii ofiitiin sagadee yeroo sagadu sana dhokse sagadni isaa sun hanga sagada 25 inni nama fuulduratti sagaduun qixxaa'a». |
| **23.** | **Raatibaa fajrii duraatii fi fardii fajrii** | "Raka'aaleen fajrii duniyaa fi waan isii keessa jiran caalti." « Namni subhii sagade, inni eegumsa Rabbii jala ta'a.» |
| **24.** | **Sagada duhaa** | Tokko tokkoon kutaa Qaama keessaniirra sadaqaa baasuu qaba. 'Subhaanallaah' jechuun sadaqaadha; 'alhamdu lillaah' jechuun sadaqaadha; 'laa ilaaha illallaah' jechuun sadaqaadha ; 'Allaahu akbar' jechuun sadaqaadha. Waan gaariitti nama ajajuun sadaqaadha. Waan badaa irraa nama dhoorgun sadaqaadha. Kanarra ammoo raka'aan lamaan duhaa salaatu isaaf ga'a.» |
| **25.** | **Nama bakka itti sagade taa'ee zikrii godhu** | "Tokkoon keessan bakka itti sagade irra yoo ture hanga inni wuduu'a hin hiikinitti maleeykonni 'Allaahumma! Ighifir lahuu; Allaahumma! Irhamhu' jechuun araara fi rahmata isaaf kadhatu.» |
| **26.** | **Sagada fajrii erga jama'aan sagadanii booda, hanga aduun baatutti Rabbiin faarsanii, ergasii raka'aa lama sagaduu** | "Namni subhii jama'aan sagadee ergasii hanga aduun baatuu Rabbiin zakkaraa taa'e, ergasii yoo raka'aa lama sagade mindaa hajjii fi umraa guutuu guutuu guutuu argata.» |
| **27.** | **Nama sagada halkanii sagaduuf halkan ka'ee niitii isaas dammaqse** | "Namni halkan keessa ka'ee niitii isaas dammaqsee raka'aa lama waliin sagadan, warreen baay'isanii Rabbiin zakkaran kan dhiiraa fi dubartii keessatti barreeffamu.» |
| **28.** | **Nama halkan ka'ee sagaduuf niyyatee hirribni isa mo'ate** | "Nama yeroo hunda halkan salaatu yoo hirribni irraa isa injifate, akkuma waan sagadeetti Rabbiin mindaa isaaf kataba; hirribni isaa sadaqaa isaaf ta'a.» |
| **29.** | **Du'aa'ii nama magaalaa bittaa fi gurgurtaa seenee** | "laa'ilaaha illallaahu wahdahu laa shariika lahuu, lahul-mulku,walahul-hamdu, yuhyii wa yumiitu Wahuwa Hayyun laa yamuutu, Wahuwa alaa kulli shay'in Qadiir" yoo jedhe, Rabbi hasanaa kuma yeroo kuma katabaaf, cubbuu kuma yeroo kuma irraa haqa,sadarkaa kuma kuma ol isa kaasa. |
| **30.** | **Sagada fardii booda 'subhaana Allaah, walhamdu lillaah, wallaahu akbar' al 33 jechuu fi 'Laa ilaaha illallaah ...' jedhanii xumuruu** | "Namni sagada hunda booda al soddomii sadi 'subhaana Allaah', al soddomii sadi 'alhamdu lillaah', al soddomii sadi 'Allaahu akbar' jedhee dhibba guutuuf 'laa ilaaha illallaahu wahdahuu, laa shariika lahuu, lahul mulku walahul hamdu, wahuwa alaa kulli sheey'in qadiir' jedhe, diliin isaa odoo akka hoomacha galaanaallee ta'ee; isaaf araaramama.» |
| **31.** | **Sagada fardii booda 'Aayatal kursii' qara'uu** | "Namni sagada fardii hunda booda 'aayatal kursii' qara'u, du'a malee jannata seenuu wanti isa dhoorgu hin jiru.» |
| **32.** | **Dhukkubsataa gaafachuu** | "Muslimni tokko gara ganamaa muslima dhibamaa tokko yoo gaafate, hanga galgalaatti maleeykota kuma torbaatamatu rahmata isarratti buusa; yoo gara galgalaa isa |





| | | |
|---|---|---|
| | | gaafates maleeykonni kuma torbaatama ta'an hanga bari'utti rahmata isarratti buusu.» |
| 33. | **Nama rakkoon isa tuqe jajjabeessuu** | "Namni nama rakkoon isa tuqe jajjabeesse, fakkaataa mindaa isaat argata.» « Mu'uminni rakkoo isarra ga'e irratti obboleessa isaa jajjabeesse, Rabbiin faaya kabajaa isa uffisa.» |
| 34. | **Janaazaa irratti sagaduu fi gara qabrii gaggeessanii hanga awwaalamutti turuu** | "Namni janaazaa irratti argamee hanga itti sagadamutti ture, qiiraaxa tokko argata. Namni irratti argamee hanga awwaalamutti turemmoo qiiraaxa lama argata. 'Qiiraaxni lama maali ?' jedhanii gaafatamnaan «fakkaataa gaarrin gugurdaa lamaati» jedhan. |
| 35. | **Rabbiif (ﷺ) jedhanii masjiidota ijaaruu** | "Namni masjiida ijaare, odoo akka mannee amallee ta'ee, Rabbiin jannata keessatti mana isaaf ijaara.» |
| 36. | **Arjoomuu** | "Guyyaa gabrichi bariisifatu hunda keessa maleeykonni lama bu'anii tokko 'yaa Allaah! Nama arjoomeef bakka buusi' jedha. Inni tokkommoo 'yaa Allaah! Nama dhorgate jalaa balleessi' jedha.» |
| 37. | **Sadaqaa** | "Sadaqaan qabeenya irraa hin hirdhistu; Rabbiinis gabrichaaf dhiifama gochuu isaatiinjabina malee homaa hin dabalu. Namni tokko Rabbiif gadi yoo uf qabe, Rabbiin ol isa kaasu malee hin hafu.» « "Dirhamni tokko kuma dhibba caaleera"jennaan 'yaa ergamaa Rabbii! Akkamitti jedhaniin. Namni tokko dirhama lama qabaateetu tokko irraa sadaqata. Namni tokkommoo qabeenya guddaa qabaatee cinaa qabeenya isaa keessaa kuma dhibba fuudhee sadaqata' jedhan. |
| 38. | **Faaydaa malee liqeessuu** | Muslimni muslimaaf yeroo lama liqaa yoo kenne, akka waan yeroo tokko isatti sadaqatetti lakkaa'ama. |
| 39. | **Rakkataaf irra dabruu** | "Namni tokko liqaa namootaf kennaa ture. Gabricha isaatinis 'yoo rakkataa argite, irra dabriif ; akka Rabbiin irra nuuf dabru' jedhaa ture. Ergasii Rabbiin wal qunnameetin irra isaaf dabre.» |
| 40. | **Karaa Rabbii irratti guyyaa tokko soomuu** | "Nama guyyaa tokko karaa Rabbii irratti some, Rabbiin fuula isaa waggaa torbaatama ibidda irraa fageessa.» |
| 41. | **Baatii hundarraa guyyota sadi sadi, guyyaa Arafaatii fi guyyaa Aashuuraa soomuu** | "Soomni baatii hundarraa guyyaa sadi soomamu sooma waggaati.» «Sooma guyyaa Arafaa irraa gaafatamanii 'cubbuu waggaa dabree fi dhufuu haqa' jedhan.» «Sooma guyyaa Aashuuraa irraas gaafatamanii 'cubbuu waggaa dabree haqa' jedhaniiru.» |
| 42. | **Baatii Shawwaal irraa guyyoota jaha soomuu** | "Namni Ramadaana soomee ergasii Shawwaal irraa guyyoota jaha hordofsiise, akka sooma waggaati.» |
| 43. | **Sagada taraawiihaa imaama wajjin hanga xumuraa sagaduu** | "Namni tokko yoo hanga imaamni xumurutti isa waliin sagade, akka waan halkan guutuu dhaabbateetti isaaf herregama.» |
| 44. | **Umraa Ramadaana keessaa** | "Umraan ramadaana keessaa(hajjii na wajjinitiin) wal qixa.» |
| 45. | **Hajji Qulqulluu** | "Namni hajje, kan (isa irratti) haasaagadhee hin haasa'inii fi gocha gadhee hin hojjetin, akka guyyaa haati isaa isa deessee ta'ee, gara manaa deebi'a.» "Hajjii qulqulluun mindaan isaa jannata malee hin jiru." |
| 46. | **Dalagaalee gaggaarii guyyoota** | "Guyyoonni dalagaan gaggaarin isaan keessatti Rabbiin biratti guyyoota kanniin (guyyoota kurnan ji'a Zilhijjaa) caalaa jaalatamu hin jiran. 'Yaa ergamaa Rabbii! Karaa Rabbii irratti |

| | | |
|---|---|---|
| | kurnan jalqaba ji'a Zil-hijjaa keessa dalagaman | qabsaa'ulleeniyyuumoo?' jennaaniin. 'Karaa Rabbii irratti qabsaa'uulleen isa hin ga'u; yoo nama lubbuu isaatii fi qabeenya isaatiin ba'ee ergasii sana irraa homaanuu hin deebi'in ta'e malee' jedhan.» |
| 47. | Udhiyyaa | "Sahaabonni 'yaa ergamaa Rabbii! (ﷺ) udihiyyaan kun maali? jedhanii gaafannaan 'sunnaa abbaa keessan Ibraahiimi' jedhaniin. 'Yaa ergamaa Rabbii! Isa keessaa maal arganna ree? jedhamanii yoo gaafataman, «tokko tokkoon Rifeensa iseetiin hasanaa argattu' jedhaniin. 'dabbasaa iseetiinoo yaa ergamaa Rabbii?' jedhamnaanis'Rifeensa dabbasaatiinis hasanaa argattu' jedhan.» |
| 48. | Mindaa Aalimaatii fi caalmaa isaa | "Sadarkaan beekaa fi nama beekumsaan ala Rabbiin gabbaruu akka sadarkaa ani nama gadi aanaa keessan irratti qabuuti.» Ergamaan Rabbii (ﷺ) ergasii akkana jedhan: «Rabbiin, maleeykonni Isaati fi warreen samiiwwanii fi dachii hundi hanga mixii boolla isii keessa jirtuun ba'utti, qurxummiinillee utuu hin hafin hunduu nama kheeyrii namoota barsiisuuf du'aa'ii godhu.» |
| 49. | Dhugaan wareegama (shahaadaa) Rabbiin kadhachuu | "Namni wareegama (shahaadaa) dhugaan Rabbiin kadhate, odoo firaasha isaa irratti du'ellee Rabbiin sadarkaa shuhadaa'otaa isaaf kenna.» |
| 50. | Rabbiin Sodaatanii boo'uu fi karaa Isaarratti waardiyyummaa dhaabbachuu | "Ija lama ibiddi isee hin tuqu: ija sodaa Rabbii irraa boossuu fi ija karaa Rabbii irratti waardiyyummaa dhaabbachaa bulte.» |
| 51. | Rabbirratti hirkatanii, koobbachuu, dawaa fudhachuu fi gaddii laallachuu dhiisuu | "Nabiyyii (ﷺ) irratti ummatoonni abjuun fidamanii turan. Ummata isaanii keessaa namoonni kuma torbaatama ta'an herregaa fi adaba malee jannata kan seenan argan. Isaanis namoota hin koobanne, kan dawaa hin fudhannee fi gaddii hin ilaallanne, warra Gooftaa isaanii irratti qofa irkatani.» |
| 52. | Mindaa nama daa'imman xixiqqoon jalaa du'anii | "Muslimni daa'imman umriin isaan ga'eessummaa hin ga'in sadi jalaa du'an, Rabbiin rahmata isaanif qabuuf jecha jannata isa seensisa.» |
| 53. | Ija dhabuu fi sana irratti obsuu | Rabbiin (ﷻ) akkana jedha: «gabricha kiyya tokko jaalallee (ija) isaa lamaanin kanin isa qore yoo obse; jannatan bakka isaaf buusa.» |
| 54. | Rabbiin sodaatanii waan tokko dhiisuu | "Ati Rabbiin sodaattee waan tokko yoo dhiifte, Rabbiin (ﷻ) waan sana caalu siif kenna.» |
| 55. | Farjii fi arraba eeggachuu | "Nama waan areeda isaa lamaan gidduuti (arrabaa) fi waan miila isaa lamaan gidduutin (fajriin) uf naaf qabe, anis jannata uf isaaf qaba.» |
| 56. | Yeroo mana seenanii fi nyaatan 'bismillaah' jechuu | "Yoo namni tokko yeroo mana isaa seenuu fi yeroo nyaatu Rabbiin faarse, Shayxaanni 'iddoon bultii fi irbaanni isiniif hin jiru' jedha. Yoo inni odoo Rabbiin hin faarsin seene garuu Shayxaanni 'iddoo bultii argattanii jirtu' jedhaan. Yoo yeroo nyaatus Rabbiin hin faarsin, 'iddoo bultiiti fi irbaatas argattan' jedhaan.» |
| 57. | Nyaata, dhugaatii fi uffata haaraa erga uffatanii booda 'Alhamdu lillaah' | "Namni nyaata nyaatee ergasii 'Alhamdu lillaahillazii ax'amanii haazaa warazaqaniihi min gheeyri hawlin minnii walaa quwwaa' jedhe diliin isaa kan sana duraa isaaf araarama.» Yeroo waa dhugu ammoo «Alhamdu lillaahillazii |





| | | |
|---|---|---|
| | **jechuu** | saqaanii haazaa ...» jedha. Yeroo uffata haaraa uffatu « Alhamdu lillaahillaz kasaanii haazaa ...» jedha. |
| 58. | **Nama Rabbiin (ﷻ) rakkoo dalagaa isaa irraa salphisuu fedhe** | Faaximaan nama isii tajaajilu akka kennaniif nabiyyii (ﷺ) gaafannaan isii fi Aliyyiinis (ؓ) akkana jedhan: «wanta isin nagaafattan irra waan isiniif caalu isinitti akeekuu? Innis yeroo iddoo hirribaa keessan qabattan al soddomii afur 'Allaahu akbar', al soddomii sadi 'subhaan Allaah', al soddomii sadi 'alhamdu lullaah' jechuutu nama isin tajaajilu isiniif caala.» |
| 59. | **Qunnamtii saalaa dura du'aa'ii gochuu** | "Odoo tokkoon keessan yeroo niitii isaa bira ga'uu fedhe: 'bismillaah; Allaahumma! Jannibna aShayxaana wajannibish Shayxaana maa razaqtanaa' jedhee qunnamtii sana keessatti ilmi odoo argamee, yoomillee Shayxaanni isa hin miidhu.» |
| 60. | **Niitin dhiirsa ishii jaallachiisuu** | "Dubartiin tokko sagada shanan isii yoo sagadde, ji'a isii yoo soomte, qaama isii haraamarraa yoo eegde, dhirsa isiitiif yoo ajajamte, 'jannata balballan isii keessaa kan feeteen seeni' jedhamti.» «Dubartiin odoo abbaan warraa isii itti gammaduu duute kamillee jannata seente.» |
| 61. | **Haadhaaf Abbaatti Tola ooluu fi Firummaa fufuu** | "Jaalalli Rabbii Jaalala Abbaa keessa jira""Namni akka rizqiin isaa isaaf bal'atuu fi akka sanyiin isaa diriiruuf fedhu fira isaa haa fufu.» |
| 62. | **Yatiima gargaaruu** | "Anaa fi namni yatiima gargaaru jannata keessatti akka isaan lameen kanaati; jechuun qubbeen isaanii kan akeektuutii fi isa gidduu walitti maxxansanii mul'isan.» |
| 63. | **Haala gaarii** | "Mu'uminni haala gaarii isaatiinsadarkaa nama soomaa ooluu fi dhaabbataa buluu argata.» «Ani hayyu-duree... nama haalli isaa gaaritiif jannata ol aanaa keessatti manaan isin gammachiisu.» |
| 64. | **Uumamaaf rahmata gochuu fi garaa laafuu** | "Rabbiin gabroota Isaa keessaa isaan rahmata waliif godhaniif rahmata godha.» «Warri dachii keessaa rahmata waliif godhaa; yoo san samii keessaa rahmata isiniif godhaa.» |
| 65. | **Muslimootaf kheeyrii jaallachuu** | "Tokkoon keessan hanga waan lubbuu isaatif jaalatu obboleessa isaatifis jaalatutti hin amanne." |
| 66. | **Saalfii** | "Saalfiin kheeyrii malee hin fidu." "Saalfiin iimaana irraayi." "Waa afur sunnaawwan ergamtootaa keessatti ramadamu. Isaanis: saalfii, shittoo dibachuu, ilkaan rigachuu fi nikaaha hidhachuudha." |
| 67. | **Nagaan jalqabuu** | "Namni tokko gara nabiyyii(ﷺ) dhufee 'assalaamu aleeykum' jedhe. Nabiyyiin(ﷺ)'kudhan' jedhan. Ergasii kan biraa dhufee 'assalaamu aleeykum warahmatullaah' jedhe. Nabiyyiin (ﷺ) 'digdama' jedhan. Achii booda kan biraa dhufee 'assalaamu aleeykum warahmatullaahi wabarakaatuhuu' jedhe. Nabiyyiinis(ﷺ)'soddoma' jedhan. Kana jechuun 'toltuu hangas argata' jechuudha. |
| 68. | **Yeroo wal argan harka wal fuudhuu** | "Muslimoonni lama wal arganii yoo harka wal fuudhan addaan ba'uu isaanii dura araara argatan malee hin hafan." |
| 69. | **Waan kabajaa muslimaa tuqu irraa deebisuu** | "Namni waan kabajaa muslimaa tuqu irraa deebise, Rabbiin guyyaa qiyaamaa fuula isaa irraa ibidda deebisa.» |
| 70. | **Namoota gaggaarii jaallachuu fi isaan** | "Ati nama jaalattu waliin taata.» Anas (ؓ) 'sahaabonni akka hadiisa kanatti gammadan homaattuu gammadanii hin |

| | | |
|---|---|---|
| | **waliin taa'uu** | beekan' jedha. |
| 71. | **Rabbii Guddaaf wal jaallachuu** | Rabbiin(ﷻ)akkana jedha: "Warreen anaaf jecha wal jaalatan, isaaniif teessoowwan nuura irraa ta'an kan nabiyyootaa fi shuhadaa'onnis itti hawwan qophaa'aniifii jiru.» |
| 72. | **Nama obboleessa isaa kan muslimaatiif kadhatu** | "Namni bakka inni hin jirretti obboleessa isaa kan muslimaatiif kadhate, maleeykaan isatti ramadame 'aamiin; siifis fakkaataama sanaa' jedha.» |
| 73. | **Mu'uminoota dhiiraa fi dubartiitiif araarama Rabbiin kadhachuu** | "Nama mu'umina dhiira fi dhalaatif Rabbiin araarama kadhate, Rabbiin lakkoofsa mu'umina dhiiraa fi dhalaatiin hasanaa isaaf kataba.» |
| 74. | **Kheeyrii irratti nama qajeelchuu** | "Namni kheeyrii irratti nama kakaase, isaafis fakkaataa mindaa nama sana dalagee argata." |
| 75. | **Karaa irraa waan nama rakkisu adeemsisuu** | "Nama tokko sababaa muka karaa keessatti nama rakkisaa turte tokko muruutiin jannata keessa kan garagaggalu argeera.» |
| 76. | **Mormii fi soba dhiisuu** | «Nama odoo haqa qabaateellee mormii dhiise ani mana qarqara jannataatti argamuun isaaf of qaba; nama odoo qishinaanis ta'eellee soba dhiiseef ammoo mana walakkaa jannataan isaaf of qaba.» |
| 77. | **Dallansuu liqimsuu** | "Nama odoo waan fedhe raawwachuu danda'uu dallansuu isaa liqimse, Rabbiin guyyaa qiyaamaa mataalee uumamaa irratti isa waamee huural aynota keessaa kan fedhe isa filachiisa.» |
| 78. | **Kheeyrin ykn sharriin nama himuu** | "Nama isin kheeyrii isaa irraa himtan jannanni isaaf mirkanoofte; nama isin sharrii isaa irraa himtan ammoo ibiddi isaaf mirkanoofte. Isin dachii irratti ragoota Rabbiiti... » |
| 79. | **Muslimatti furuu, isaaf laaffisuu, isa saaxiluu dhiisuu fi isa gargaaruu** | "Nama mu'umina irraa dhiphina duniyaa keessaa dhiphina tokko fure, Rabbiin dhiphina guyyaa qiyaamaa keessaa isii tokko irraa fura. Nama rakkataaf waa laaffise, Rabbiin duniyaa fi aakhiraattis isaaf laaffisa. Nama muslima saaxiluu dhiise, Rabbiin duniyaa fi aakhirattis isa hin saaxilu. Rabbiin yoomillee gabricha Isaa ni gargaara; hanga gabrichi obboleessa ofii gargaaretti.... » |
| 80. | **Aakhiraaf dursa kennuu** | "Nama aakhiraan isa yaaddessitu, Rabbiin durummaa onnee isaa keessa kaa'a; waan inni fedhu hunda walitti isaaf qaba; duniyaanis odoo hin jaalanne gara isaa dhufti.» |
| 81. | **Haqa nama murtii, gaarummaa dardaraa, onneen masjiidatti rarra'uu fi Rabbiif jecha jaallachuu** | "Nama gosa torba Rabbi guyyaa gaaddisa Isaa malee gaaddisni biraa hin jirre isaaniif gaaddiseessa. Isaanis: bulchaa haqaan dalagu, dardara ibaadaa Gooftaa isaa irratti guddate, nama onneen isaa masjiidatti rarraatu, namoota lama kan Rabbiif wal jaallatanii sanarratti walitti dhufanii sanuma irratti addaan ba'an, nama intaloon sanyii gaarii fi bareeduma qabdu waamnaan 'ani Rabbiinan sodadha' jedhee dide, nama sadaqaa sadaqatee hanga waan mirgi isaa arjoome bitaan isaa hin beeknetti dhokse, nama kophaa isaa Rabbiin yaadatee boo'e.» |
| 82. | **Araarama kadhachuu** | "namticha yeroo hundaa araarama Rabbii kadhatuu fi gara isaa deebi'u, Rabbi Dhiphuu hundarraa isa baasa, yaaddoo hunda irraa buqqisa, bakka inni hinyaadnerraa rizqii isaaf argamsiisa." |






# Wantoota dhorkamoo dalaguun hin hayyamamne

| Lakk | Waan dhorgamaa | Ergamaan Rabbii (ﷺ) akkana jedhu................ |
|---|---|---|
| 1 | Namoonni akka arganiif hojjechuu | Rabbiin (ﷻ) akkana jedha: "Ani qooda shariikotaa irraa irra of ga'aadha. Namni dalagaa wahii hojjetee isa keessatti waan biraa anatti qindeesse, ani isaa fi shirkii isaas walittin isaan dhiisa." |
| 2 | Irri tolee keessi baduu | "Jara tokko kan guyyaa qiyaamaa toltuu akka gaarreen gammoojjii adaadii fudhatanii yeroo isaan dhufan Rabbimmoo akka daaraa bubbeen facaaftee duraa taasisun beeka" jennaan yaa ergamaa Rabbii isaan nama akkamiiti jedhaniin "isaan obbolootuma keessan akkuma isin halkan sagaddan sagadu garuu yeroo qoobniitti waan Rabbi dhorke argan irraa hin dhoorgaman"jedhan |
| 3 | Boona | "Namni onnee isaa keessa boonni hanga firii raafuu jiru jannata hin seenu." Boonni haqa diduu fi namoota tuffachuudha. |
| 4 | Marxoo dheeressuu | "nama kooraaf jecha marxoos ta'u, maratas ykn hucuu lafarra harkise Rabbi guyyaa Qiyaamaa gara isaa hin ilaalu" |
| 5 | Waanyoo | "Waanyoo irraa fagaadhaa; waan waanyoon akkuma ibiddi muka nyaatutti toltuu nyaattuuf." |
| 6 | Dhala | "Ergamaan Rabbii (ﷺ) nama dhala nyaatu fi nama isa nyaachisu abaaraniiru." "Dirhamni dhalaa kan namni odoo beeku nyaatu adaba sagaaggalaa soddomii jaha irra jabaata." |
| 7 | Dhugaatii macheessu baay'isuu | "Namni dhugaatii macheessu baay'isu, kan sihriitti amanuu fi kan firummaa muru jannata hin seenu.""namni dhugaatii dhuge sagadni isaa guyyaa afurtama irraa hin qeebalamu" |
| 8 | Kijiba | "Yaa Badii nama namoota kolfisiisuf haasa'uun kijibuu; badii isaa, badii isaati." |
| 9 | Nama basaasuu | "Nama odoo isaan jibbanii gara haasaa namootaa dhageeffatu, guyyaa qiyaamaa gurra isaa keessatti rasaasatu baqfama." |
| 10 | Suuraa kaasuu | "Namoonni guyyaa qiyaamaa adabni isaanii akkaan cimaa warren suuraa kaasani." "Mana saree fi suuraan keessa jiru maleeykaan hin seentu." |
| 11 | Oduu asii fi achi deddeebisuu | "Namni oduu asii fi achi deddeebisu jannata hin seenu." Namiima namoota addaan kutuuf jecha oduu tokkorraa gara isa biraa deddeebisuudha. |
| 12 | Hamii | "Hamiin maali beektuu? jedhamnaan, 'Rabbii fi ergamaa Isaatu beeka' jennaniin. 'Obboleessa kee waan inni jibbuun kaasuudha' jedhan. 'Odoo wanta ani jedhe san inni qabaatellee moo?' jennaan. 'Yoo inni wanta ati jette qabaates hamattee jirta. Yoo inni waan san hin qabaatin garuu kijiba guddaa itti feetee jirta." |
| 13 | Abaarsa | Mu'umina abaaruun akka isa ajjeesuuti." "Namoonni abaarsa baay'isaan guyyaa qiyaamaa araarsitoota ykn shuhadaa'ota hin ta'an." |
| 14 | Icitii facaasuu | "Namni guyyaa qiyaamaa Rabbi biratti irra badaan isa niitii isa halkan haadha manaa isaa wajjin rafee ka'ee guyyaammoo waan isaan icitii isaan gidduutti argame odeessu dubartiis taanaan akkasuma." |
| 15 | Badooma | "Namni guyyaa qiyaamaa Rabbi biratti irra badaa ta'e, nama namoonni badii isaa sodaatanii isa dhiisani." |
| 16 | Muslimaan kaafira jechuu | "Namni obboleessa isaatiin'kaafirticha' jedhe isaan lamaan keessaa tokko hin dhabu; ykn namichi akka inni jedhe ta'uu, ykn isarratti deebi'uu." |
| 17 | Abbaa ofii dhiisanii kan biraa himachuu | "Namni utuu beekuu nama abbaa isaa hin ta'iniin of waame, jannatni isarratti haraama." "Abbootii keessan irraa hin dheessinaa; namni abbaa isaa irraa dheesse, kun kufrii dha." |

| | | |
|---|---|---|
| 18 | Muslima rifachiisuu | “Muslima rifachiisuun muslimaaf hin hayyamamu.” “Nama sibiilan gara obboleessa isaa aggaammate, hanga inni lafa kaayutti maleeykonni isa abaaru.” |
| 19 | Biyya muslimaa keessatti nama nagaan waliin jiraatan ajjeesuu | “Namni nama waadaan waliin jiraatan haqaan ala hafuura jannatallee hin argatu; hafuurri jannataa kan argamu deemsa waggaa dhibbaa irratti ta’a.” |
| 20 | Waliyyii Rabbiitti diinomuu | “Rabbiin (ﷻ) ‘nama waliyyii (jaalallee) kiyyatti diinome, duula itti labseera’ jedha.” |
| 21 | Munaafiqaa fi faasiqa hayyuu godhachuu | “Munaafiqaan hayyu-duree hin jedhinaa; yoo inni hayyu-duree ta’e, Gooftaa keessan dallansiiftanii jirtu.” |
| 22 | Amaanaa namatti kenname ganuu | “Gabrichi tokko yoo Rabbiin tika wahii isatti kennee odoo dirqama isaa hin ba’in du’e, Rabbiin jannata haraama isarratti godha.” |
| 23 | Beekumsaan ala murtii shari’aa (fatwa) kennuu | “Namni beekumsa malee waa murteesse, diliin isaa nama isa murteessise irra jira.” |
| 24 | Xiyyeeffannaa dhabuurraa jum’aa dhiisuu fi Sagada Asrii dhiisuu | “Nama yeroo sadi dhibaayinaan jum’aa dhiise, Rabbi onnee isaa ni qadaada.”<br>“Namni sagada Asrii dhiise, hojiin isaa bade.” |
| 25 | Sagada taatiyaa'uu | “Waadaan gidduu keenyaa fi kaafirootaa gidduu jiru sagada, kanaaf namni isa dhiise dhugamatti kafare.”<br>“Gidduu namichaatii fi gidduu shirkii fi kufrii kan jiru sagada.” |
| 26 | Nama sagadu dura qaxxaamuruu | “Namni nama sagadu dura qaxxaamuru waan (cubbuu) isarra jiru odoo beekee, sila afurtama dhaabachutu isa dura qaxxaamuruu irra isaaf caala ture.” |
| 27 | Namoota sagadan rakkisuu | “Namni qullubbii, shunkurtaa ykn alaangallee namni nyaate masjiida keenyatti hin dhiyaatin; wanti ilma namaa rakkisu maleeykotas ni rakkisa waan ta'eef.” |
| 28 | Dachii roorrisuu /daangaa dhiibuu/ | “Nama karaan ala dachii taakkuu tokkollee murate, Rabbiin guyyaa qiyaamaa dachiiwwan torban irraa isii mormatti dira.” |
| 29 | Haasaa Rabbiin dallansiisu | “Namni tokko haasaa Rabbiin dallansiisu odoo homattuu hin lakkaa’in dubbatee, sanaan waggaa torbaatama jahannama keessa dhidhima.” |
| 30 | Haasaa zikrii Rabbii hin ta’in baay’isuu | “Haasaa zikrii Rabbiitin ala ta’e hin baay’isinaa; waan haasaazikrii Rabbiitin alaa baay’isuun gogiinsa onnee fiduuf.” |
| 31 | Haasaa guddisuu | “Isin keessaa namni nabiratti jibbamaani fi guyyaa qiyaamaa teessumaan narraa fagoo warreen haasaa guddisan, kan haasaan nama hifachiisanii fi kijiba dhugaa fakkeessani. |
| 32 | Zikrii Rabbii Dagachuu | "Jarri tokko teessuma tokko taa'anii isa keessatti utuu Rabbiin hin faarsin ykn Nabiyyiitti(ﷺ) Rahmata utuu hin buusin yoo ka'an gaabbii itti ta'u malee hin hafu,yoo fedhe isaan adaba, yoo fedhe isaaniif araarama". |
| 33 | Waan Obboleessa islaamaarra ga'etti gammaduu | "Obboleessa keerra waan ga'etti hin gammadin Rabbi isaaf Rahmata godhee siin si yaaluutu mala" "namni obboleessa isaa cubbuu inni hojjeteen isa xiqqeesse utuu cubbuu sana hinhojjetin hin du'u". |
| 34 | Muslimni lama waliin ooduu | “Mu’uminni guyyaa sadi caalaa obboleessa isaatiinoodun isaaf hin hayyamamu; namni waggaa guutuu obboleessa isaatiinoode, akka waan dhiiga isaadhangalaasetti lakkaa’ama.” |





| | | |
|---|---|---|
| 35 | Cubbuu ifa baasanii hojjechuu | "Warra ifa baasee hojjete malee Ummatni koo hundi araarama ni argatu" |
| 36 | Haalli baduu | "Haalli namaa baduun, akkuma khalliin damma balleessu hojii namaa balleessa" |
| 37 | Kennanii gaabbuu | "Namni kennee gaabbu akka saree haqqistee haqqee isii deebiftee arraabduuti." |
| 38 | Ollaa miidhuu | "Dubartii ollaa tokkotti sagaagaluurra dubartii kan biro kudhanitti sagaagaluu wayya, mana kudhan kan biroo hatuutu mana ollaa tokko hatuurra wayya". |
| 39 | Gara wantoota haraama ta'anii ilaaluu | "Ilma Aadam irratti zinaa irraa qoodni isaa katabameera. Sana argachuun isaas hin hafu. Kanaaf zinaan ija lamaanii laalu dha. Gurris zinaan isaa dhageeffachuudha. Arrabnis zinaan isaa dubbachuudha. Harkis zinaan isaa qabachuudha. Miillis zinaan isaa deemuudha. Onneenis ni yaaddi; ni hawwiti. Kana kan dhugo'oomsu fi kijibsiisu ammoo farjii dha." |
| 40 | Dhiirri tokko dubartii isaaf halaala hin ta'in tuquu | "lilmoo sibiilaatiin mataarra waraanamuutu dubartii isaaf halaala hin taane tokko tuquurra isaaf caala" "ani dubartii harkaan hin qabu" |
| 41 | Nikaaha walgaraa | "Ergamaan Rabbii (ﷺ) walgara dhoorganiiru." Walgarri odoo mahriin jidduu hin jiraanne, namoonni lama intala isaanii jijjiirraan walitti heerumsiisuudha." |
| 42 | Nama du'erratti iyyanii boo'uu | "Namni du'e yoo iyyanii irratti booyan, sababaa irratti iyyameef guyyaa qiyaamaa ni adabama." "Namni du'e yoo iyyanii irratti booyan sababaa saniin qabrii keessatti adabama." |
| 43 | Waan Rabbiin hin ta'iniin kakachuu | "Namni waan Rabbiin hin ta'iniin kakate, dhugaa kafare; ykn Rabbitti waa qindeesse." "Namni kakachuu fedhe Rabbiin haa kakatu; ykn haa cal'isu." |
| 44 | Kakuu Kijibaa | "Namni waa irratti kakatee saniin qabeenya muslimaa fudhate, isa irratti daangaa dabree jira; Rabbi kan isa irratti dallanu ta'ee isaan wal gaha." |
| 45 | Bittaa fi gurgurtaa keessatti kakachuu | "Bittaa gurgurtaa keessatti kakuu baay'isuu irraa fagaadhaa; meeshaa qaaleesseetin barakaa fuudhaa." "Kakuun meeshaa ni qaalessa, barakaas ni kaasa." |
| 46 | Kaafiratti fakkaachuu | "Namni namootatti fakkaate, innis isaanuma irraa ta'a." "Namni warra nuun alaatti fakkaate, nurraa miti." |
| 47 | Qabrii irratti ijaaruu | "Ergamaan Rabbii (ﷺ) qabriitti aarsuu, irra taa'u fi irratti ijaaruu irraa dhorganiiru." |
| 48 | Nama ganuu fi gowwoomsuu | "Guyyaa qiyaamaa yeroo Rabbi warreen jalqabaa fi boodaa walitti qabu, namoota ganuun beekaman hundaaf alaabaan fannifamee 'kun ganuu ebaluu ilma ebaluuti' jedhama." |
| 49 | Qabrii irra taa'uu | "Tokkoon keessan barbadaa ibiddaa irra taa'ee uffata isaa gubdee fixxee gara qaama isaa dabrutu qabrii gubbaa taa'uu irra isaaf caala." |
| 50 | Nama yeroo inni ol seenu akka ol ka'aniif barbaadu | "namtichi akka namni ol ka'uuf barbaadu; abiddarraa qubsuma isaa qopheeffatu" |
| 51 | Sababaa ga'aan ala nama kadhachuu | "Waa sadi kakadheen isinitti himaa qomatti qabadhaa....gabrichi balbala kadhaa yoo ofiratti kan banu ta'e, Rabbi balbala hiyyummaa itti banu malee hin hafu." "namni baay'ifachuuf jecha kadhatu kan inni kadhatu giimii ibaddaa waan ta'eef haa xiqqeefftu ykn haa baay'ifatu" |

| | | |
|---|---|---|
| 52 | Gabaa keessatti wal gowwoomsuu | “Namni magaalaa jiru isa baadiyaa jiruuf hin gurgurin; wal hin gowwoomsinas; namni tokko gurgurtaa obboleessa isaa irratti (bifa dorgommiitin) hin gurgurin.” |
| 53 | Masjiida keessatti waan bade iyyaafachuu | “Namni masjiida keessatti nama waan bade iyyaafatu arge, ‘Rabbiin siif hin argamsiisin’ haa jedhuun; masjiidni kan ijaarame kanaaf miti.” |
| 54 | Sheyxaana arrabsuu | "Sheyxaana hin arrabsinaa, sharrii isaarraa Rabbitti maganfadhaa", "Sahaabichi tokko(ﷺ)akka jedhe : Guyyaa tokko Rasuulli(ﷺ) na uddeellatanii utuu deemanii horiin isaanii gufannaan, ani 'sheyxaanni haa badu'n jedhe achumaan Rasuulli(ﷺ)"bismillaah jedhi malee akkas hin jedhin naan jedhan, ati yoo akkas jette guddatee hanga manaa ga'ee, humna kootiinan akkas godhe" jedha yoo bismillaah jettemmoo, xiqqaatee hanga titiisaa ta'a". |
| 55 | Busaa arrabsuu | "Busaa hin arrabsin isiin akkuma buufaan sibiilarraa siillaa isaa irraa kaasu, dilii namaa namarraa qulqulleessiti waan ta'eef". |
| 56 | Gara jallinaatti waamicha gochuu | “Namni gara jallinnaatti nama waame, cubbuu irraa fakkaatuma cubbuu namoota isa hordofaniitu isarra jira sun cubbuu isaanii homaa hin hirdhisu.” |
| 57 | Dhugaatii keessatti wantoota dhorgaman | “Ergamaan Rabbii (ﷺ) afaan qalqala (bishaan itti waraabamuu) irraa dhuguu irraa dhorganiiru.” “Nabiyyiin (ﷺ) ijaajjanii dhuguu irraas dhorganiiru.” “Meeshaa ittiin dhugan keessatti hafuura baafachuu irraas dhorganiiru.” |
| 58 | Meeshaa ziqiyaatin ykn meetaatiin dhuguu | “Meeshaa ziqiyaatiin ykn meetaatiin hin dhuginaa; hariiraa fi uffata isaan halloomes hin uffatinaa, kun duniyatti kan isaanii yoo ta’u aakhiratti ammoo keessani.” |
| 59 | Bitaan dhuguu | “Isin irraa eenyullee bitaan hin nyaatin, bitaan hin dhuginis; waan Shayxaanni kan nyaatu fi dhugus bitaan ta’eef.” |
| 60 | Nama firummaa kutu | “Namni kutu (kan firummaa kutu) jannata hin seenu.” |
| 61 | Nabiyyii (ﷺ) irratti nagaa fi rahmata buusuu dhiisuu | “Nama maqaan kiyya biratti ka’ee nagaa fi rahmata narratti hin buusin, funyaan isaa biyyeen haa tuqu.” “Don’i nama maqaan kiyya biratti dhayamee odoo nagaa fi rahmata narratti hin buusin hafe.” |
| 62 | Saree guddifachuu | “Dhandhoollaaf ykn eegumsaaf odoo hin ta’in waan biraatif namni saree guddise, kun guyyaa guyyaan mindaa isaa irraa qiiraaxa lama hirdhisa. |
| 63 | Horii adabuu | “Intaloon takka adurree hanga isiin duututti hiitee, sababaa saniin ibidda seentee jirti.” “Wanta lubbuu qabu ilaamaa hin godhatinaa.” |
| 64 | Waan qillisu horii irratti rarraasuu | “warri saree fi qillisaan isaan keessa jiru maleekonni itti hin makaman.” “Qillisaan faaruu Shayxaanati.” |
| 65 | Nama utuu cubbuu dalaguu qanansiifamu | "Utuu gabrichi cubbuu dalaguu Rabbi waan inni barbaadu yoo kan kennuuf argite, hirraanfachiisee qabuuf akka ta'e bari" jedhee ka'ee: "*isaan ergaa isaanitti dhufe hirraanfannaan balbala waa hundaa isaaniif bannee,yeroo isaan waan isaaniif kennameef gammadanii gammachuu keessa dhidhiman akka tasaa isaan qabne, yeroo sana abdii muratan*" **al-an'aam 44** |
| 66 | Duniyaaf dursa kennuu | “Nama yaaddoon isaa duniyaa ta’e, Rabbi hiyyummaa ija isaa lamaan gidduu kaa'a, waan inni walitti qabes isarraa bittinneessa, duniyaa irraas waan isaaf murtaa’e malee hin argatu.” |





## IMALA BARABARAA

### KARAAN KEE GARA JANNATAA ykn GARA IBIDDAATI

Rabbi (ﷻ) akkana jedha:- *"Yaa warra amantan! Rabbiin sodaadhaa lubbuunis waan boriif dabarfatte haa ilaaltu."*

**Qabrii:** jalqaba qubannaa aakhiraati. Kaafiraa fi munaafiqaaf boolla ibiddaati. Mu'uminaaf garuu caffee jannataati. Wantoota qabrii keessatti adabaaf nama saaxilan keessaa: fincaan irraa akkaan qulqullaa'uu dhabuu, namoota walitti naquu, qabeenya boojii irraa hatuu, kijibuu, sagada irraa rafuu, qur'aana irraa fagaachuu, sagaagaluu (zinaa gochuu), saala fakkaataa wajjin qunnamtii saalaa gochuu, dhala nyaachuu, liqaa (idaa) kafaluudhabuu fi kkf. Wanti kanarraa nama baraarsu: hojii gaarii Rabbiif qofa hojjatamu, adaba Isaa irraa Rabbitti maganfachuu, suuraa "Al-Mulk" (boqonnaa Mootummaa) qara'uu fi kkf. Warreen adaba qabrii jalaa najaa ba'an: shahiida, nama karaa Rabbii irratti qabsaa'u, nama guyyaa jum'aa du'e nam garaa dhukkubbiin du'eefi kkf.

**Xurumbaa (garriin) Afuufamuu:** kun gaanfa guddaa Israafiil afaanitti qabatee yoom isa afuufuutti akka ajajamu eegu. Afuufaa rifachiisaa: Rabbi (ﷻ) akkana jedha: *"Guyyaa gaafa keessa afuufamu sanas namni samiiwwan keessa jiruu fi dachii keessa jiru nama Rabbi fedhe malee ni rifata."* Uumamni hundi ni bada. Waggaa afurtama booda afuuffaan kaafamaa ni afuufama. Rabbi (ﷻ) akkana jedha: *"Ergasii inni (gaafni) lammaffaa afuufamee yoos isaan dhaabbatanii ilaalu."*

**Kaafamuu:-** Ergasii Rabbi (ﷻ) bokkaa roobsee qaamni ilma namaa lafee "ujba azzanab" jedhamu irraa biqilee uumama haaraa hin duune ta'a. Kophee fi uffatas ufirraa hin qabaatu. Maleeykotaa fi jinnis ni argu. Waan Dalagaa turanirratti kaafamu.

**Walitti qabama (Al-hashri):-** Rabbi guyyaa guddaa likkiin isaa waggoota kuma shantama ta'e sana keessa uumama herregaaf ni kaasa. Hundi akka nama machaayee rifannaan guutama. Jiruun duniyaa sa'atii tokko itti fakkaatti. Aduun hamma miilii gadi dhihaatti. Ilmi namaa akkaataa dalagaa isaatiindafqa isaatiin liqimfama. Namoonni lallaafoonii fi isaan boonan achi keessatti wal mormu. Kaafirris hiriyyaa isaa, Shayxaana isaa fi qaama isaa mormuutti seena. Gariin isaanii garii abaaru. Namni miidhaa hojjate quba of ciniina. Jahaannam funyoo kuma 70n harkifamti. Haada hunda maleeykota kuma 70tu harkisa. Kaafirri yeroo isii argu nama biraatin lubbuu ufii baraarsuu ykn biyyee ta'uu hawwa. Namni cubbuu hojjetemmoo: fknf kan zakaa dhoorgate qabeenyi isaa ibidda ta'ee ittiin gubata. Namoonni boonan akka mixii ta'anii kaafamu. Namni gane, kan boojii irraa hate fi saame ni saaxilama. Namni hate waan hate wajjin kaafama. Wanti dhokate hundi ifa ba'a. Isaan Rabbiin sodaatan ammoo rifannaan isaan hin argatu. Akka sagada zuhriitti irra cehu.

**Shafaa'aa (Araarsifannaa):-** Shafaa'an guddaan nabi Muhammad (ﷺ) qofaaf yoo ta'u isa guyyaa walitti qabamaa uumama hundaaf akka adabni isaan irraa kaafamuu fi herregaaf dhiyaatan gochuuf godhamu. Inni kan nama hundaammoo nabiyyii fi warri biraas gochuu danda'u. Kunis akka

mu’uminoota ibidda keessaa baasuu fi sadarkaa isaanii ol kaasuuti.

**Herrega:-** Namoonni hiriiran ta’anii Rabbiin duratti dhiyaatu. Sana booda dalagaa isaanii itti mul’isa. Sana irraas isaan gaafata. Umrii, dardarummaa, qabeenya, beekumsa, waadaa irraa ni gaafatamu. Akkasumas ni’imaawwan akka gurraa, ijaa fi qalbii irraa ni gaafatamu. Kaafiroota fi munaafiqoota salphisuu fi ragaa isaan irratti dhaabuf jecha uumama duratti akka herregaman isaan godha. Namoonni, dachiin, guyyoonni, halkanoonni, qabeenyi, maleeykonni, qaamonni isaa hundi akka ragaa irratti baafaman taasifamu. Akka itti mirkanaa’uufi akka isaanis amananiif akkas godha. Mu’uminni garuu Rabbi kophaa isa baase cubbuu isaa itti himuun hanga inni bade jedhee yaadutti balleessaa isa fudhachiisa. Rabbi garuu “akkuman duniyaatti si saaxiluu dhiise asittis si hin saaxilu, ani cubbuu kee sii dhiiseera jedhee araaramaaf”. Jalqaba kan herregamu ummata Muhammadi. Dalagaan jalqaba herregamu ammoo sagada. Haqa namaa ilaalchisee ammoo kan jalqaba herregamu dhiiga.

**Bittinnaa’uu galmeewwanii:-** ergasii galmeewwan ni bittinnaa’u. Hunduu kitaaba “xiqqaa fi guddaallee galmeessu malee hin dhiifne” ni fudhata. Mu’uminni mirgaan yoo fudhatu, kaafiraa fi munaafiqni garuu bitaa fi dugda duuba isaaniitiin fudhatu.

**Madaala (Miizaana):** Ergasii hojiin uumamaa madaalamee sanarratti miindeffamu. Madaala dhugaa, kan sirraawaa ta’ee fi cinaa lama qabuun madaalama. Hojiin shari’aa Rabbii qulqulluu wajjin deemu ol isa kaasu. Hojiiwwan ol isa kaasan keessaa “laa ilaaha illallaah”, haalli gaariin, zikriin akka ‘alhamdu lillaah’, ‘subhaanallaah wabihamdihii’, ‘subhaanallaahil aziim’. Namoonni murtii isaanii kan argatan akkataa toltuu isaanitii fi hamtuu isaanitiini.

**Hawdii:-** Ergasii mu’uminoonni gara hawdii (bidiruu) bu’u. Namni isarraa al tokko habbuuqqate yoomillee hin dheebotu. Nabiyyiin hundi hawdii qabu. Inni guddaan garuu hawdii nabi Muhammadi. Bishaan isaa aannan irra addaata; damma irra mi’aawa, miskii caalaa urgaa'a, meeshaan isaa warqee fi nahasa yoo ta’u, akka urjii samiiti baay’inni isaanii. Dheerinni isaa akka 'Aayilaa' kanordon keessatti argamurraa hanga 'Adan' Yaman keessatti argamuu addaan fagaata. Bishaan isaa laga “kawsar” jedhamu kan jannataa irraa madda.

**Fatanaa Mu’uminootaa:-** Guyyaa dhuma walitti qabamaa isa gaafa qiyaamaa keessa, kaafiroonni gooftota isaanii kan duniyaa irratti gabbaraa turan hordofu. Akka garee re’ootaa garee gareen ta’anii miila ykn fuula isaanitiin deemaa gara ibiddaa isaan geessu. Mu’uminoota fi munaafiqoota malee homtuu achitti hin hafu. Sana booda Rabbi itti dhufee “isin maal eegdu?” jedhaan. “Gooftaa keenya eegna” jedhuun. Ergasii yeroo Inni hojjaa Isaa isaanitti mul’isu Isa ta’uu beeku. Munaafiqoota malee hundumtuu sujuuda bu’u. Rabbi (ﷻ) akkana jedha: *“Guyyaa hojjaarraa haguuggan fuudhamuu fi gara sujuudaa waamaman (munaafiqoonni) hin danda’an malee.”* Ergasii Isa





hordofanii deemu. Siraaxni ni diriirfama. Rabbi nuura isaaniif kenna,Garuu nuurri munaafiqootaa ni dhaama.

**Siraaxa:-** Riqicha akka mu'uminoonni isarra gara jannataatti cehaniif dugda jahannamaarra diriirfame. Nabiyyiin (ﷺ) yoo isa ibsan, "*mucucaataa kan nama kuffisu, qarxafaa fi hokkoo akka qoree sa'adaan fakkaatu isarra jiru yoo ta'u, kan Rifeensa irra qal'aa fi seeyfii irra qaraati*" jedhu. **(Muslim)** Mu'uminoonni isa biratti akka dalagaa isaanitiin nuura argatu. Ol aanaan isaanii akka gaaraa yoo ta'u, xiqqaan isaanii akka quba abbuudduu miilla isaati. Isaaniif ibsee akkaataa dalagaa isaanitiin cehu. "*Mu'uminni akka liphsuu ijaatti, akka hangaasuutti, akka qilleensaatti, akka allaattiitti, akka farda akkaan gulufuutti, akka nama yaabbiin deemuutti irra ceya. Namni nagaan najaa ba'us, kan mammadeeffamee gadi lakkifamus, kan jahaannam keessatti darbamus jira.*" **(Bukhaari fi Muslim)** Munaafiqoonni garuu nuura hin qaban. Gara mu'uminoota yoo isaan naanna'an gidduu isaanitii fi gidduu mu'uminootaa wanti addaan haguugu ni kaa'ama. Sana booda karaa ittiin siraaxa ceyan odoo barbaadanii ibidda keessatti kukkufanii hafu.

**Ibidda:** Warri isii seenu jalqaba kuffaarota, ergasii mu'uminoota cubbuu hojjetani, ergasiimmoo munaafiqoota. Namoota 1000 keessaa 999 ibidda seenu. Balbala torba qabdi. Ciminni isii ibidda duniyaa dachaa 70 caalti. Qaamni kaafirootaa isii keessatti ni guddata; akka azaaba dhandhamamiif jecha. Gidduun ceekuu isaanii qofti hanga guyyaa sadii deemsisu ta'a. Ha'oon ilkaan isaanii hanga gaara uhud ga'a. Gogaan isaanii ni furdata, akka azaaba dhandhamanis yeroo yeroon ni jijjiirama. Dhugaatiin isaanii bishaan danfaa mi'a garaa isaanii cicciru. Nyaanni isaanii zaqquum, ghisliini fi malaadha. Irra laafaan adaba isaanii nama koomee isaa lamaan jala giimiin ibiddaa lama kaa'amee sammuun isaa danfu. Isii keessatti gogaan ni bilchaata; ni baqa; ni luqqa'a; ni harkifama; sansalataan hidhama; harkaa fi lukti isaa walitti xurriisama. Dheerina gadi fageenya isii irraa odoo daa'imni har'a dhalate tokko isii keessatti darbatamee hundee isii ga'uuf waggoota 70 irraa fudhata. Qoraan isii namoota (kaafiroota) fi dhagaadha. Qilleensi isii summiin guutamaadha. Gaaddisni isii gubaa hamaa qaba. Uffanni isii ibidda. Waan hunda ni nyaatti; tokkos hin dhiiftu; hin hanbiftus. Ni aarsiti, ni rifachiifti. Gogaa gubdee keessa darbitee hanga lafee fi onneetti fullaati.

**Qanxaraah:-** Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu: "*Mu'uminoonni ibidda irraa bahanii bakka "qanxaraa" jedhamu kan jannataa fi ibidda gidduu jiru irratti walitti qabamu. Miidhaa aalama duniyaatti inni tokko isa biraa irratti hojjateef sirni wal irraa kaffaltii raawwatama. Erga qulqullaa'anii booda akka jannata seenan isaanif hayyamama. Isa lubbuun Muhammad harka Isaa jirtuun kakadhee! tokkoon keessan mana isaa kan aalama duniyaatti waliin ture caalaa isa jannata keessa jiru sirriitti beeka.*" **(Bukhaarii)**

**Jannata:-** Mana jireenyaa mu'uminoota ti. Ijaarsi isii ziqiyaa fi meeta. Iddoon

hirribaa miskii dha. Afaan isii lui'lu'aa fi yaaquuta. Biyyeen isii za'afaraani. Balbala saddeet qabdi. Bal'inni balbala tokkoo deemsa guyyoota sadihii ti. Sadarkaawwan 100 uf keessaa qabdi. Addaan fageenyi sadarkaawwan lama gidduu hanga samii fi dachiiti. Sadarkaan ol aanan Firdawsi jedhama. Laggeen isii achirraa maddu. Gubbaan isaa Arshii Ar-Rahmaanii. Laggeen isii damma, aannan, dhugaatii fi bishaani. Holqa malee dhangala'u. Mu'uminni akka fedhetti isaan dhangalaafata. Firiiwwan isii yeroo hunda kan jiran, Dhihoo kan ta'anii fi ajajamoodha. Isii keessa dunkaana lui'lu'a irraa hojjatame, kan bal'inni isaa miilii 60 ta'etu jira. Inni maddii hundatti warra qaba. Hunduu dubra harmi isaanii guntuta ta'ee fi kuhliin miidhagan qabu. Shamarrummaani fi uffanni isaanii hin dhumu. Fincaanun, haguuni fi xuriin qaama irraa bahuun hin jiraatu. Filaan isaanii ziqiyaa irraa hojjatama. Dafqi isaanii miskii dha. Dubartiin isii dubra bareeda umrii wal fakkaatu irra ta'anii fi harmi isaanii hin kufini. Namni jalqaba isii seenu nabi Muhammad (ﷺ) fi nabiyyoota. Irra xiqqaan nama isii seenuu nama waan tokko hawwee dachaa waan hawwee san kudhan argatu. Tajaajiltoonni isii ijoollee barabaraan ijoollummaan irraa hin deemne akka lu'ulu'aa hidhaan isaa hiikkatee tamsa'ee fakkaatu. Ni'imaa isii keessaa irra guddaan Rabbiin (ﷻ) arguu, jaalala Isaa argachuu fi jannata keessa yeroo hunda jiraachu dha.

# SIRNA WUDUU'AA



Waduu malee sagaduun hin ta'u. Waduunis bishaan qulqulluudhaan malee hin ta'u. Kana jechuun bishaan akka garbaa, boollaa, maddaa, lagaa fi kkf kan bishaanummaan isaa hin jijjiiraminiin jechuudha. **Yaadachiisa:**Bishaan xiqqaan yoo najisni keessa bu'e ni najisaaya. Bishaan guddaan (naannaa liitira 210 ga'u) yoo najisni bifa, dhandhamaa fi hafuura isaa jijjiire malee hin najisu.(najisa jechuun waan qulqullina isaa irraa adeemsisu jechuudha)



**Waduun kan jalqabamu "Bismillaah" jechuuni. Wuduu godhachuu dura ganaa harka lamaanii dhiqachuun jaallatamaadha. Namni hirriba irraa dammaqe yeroo sadii dhiqachuun barbaachisaadha.**
**Yaadachiisa:**Wuduu'a keessatti al sadii ol dhiqachuun ni jibbama.



**Ergasii al tokko afaan haa lulluuqqatu. Irra jaallatamaan al sadi lulluuqqachuudha.**
**Yaadachiisa:** Bishaan afaan keessa oliigadi oofuu fi sochoosuun dirqama. Yeroo afaan lulluuqqatan rigachuunimmoo ni jaalatama.



**Sana booda al tokko bishaan funyaanitti olfudhachuudha. Al sadi ol fudhachuun jaallatamaadha.**
**Yaadachiisa:**Bishaan gara funyaanii yeroo ol fudhatan harka mirgaatiin fi yeroo gadi baasanimmoo harka bitaatiin baasuun jaallatamaa dha.



**Ergasii fuula dhiqachuudha. Fuulli dalgi isaa gurra tokkorraa hanga gurraa isa kaanii yoo ta'u, dheerinattimmoo mallaa irraa hanga jalqaba rifeensa mataatti.**
**Yaadachiisa:-** Areedi yoo haphii ta'e qoqqotanii dhiquun dirqama, yoo gobbuu ta'emmoo qoqqotanii dhiquun jaalatamaa ta'a.



Sana booda harka isaa daangaa qubaa irraa kaasuun hanga ciqileetti dhiqata. **Yaadachiisa:** Dhiqannaa keessatti mirga dursuunii fi bitaa itti aansuun jaallatamaadha. Ganaa harkaa dhiqachuun jalqaba wuduutti sunnaa yoo ta'u, asitti garuu dirqama.



**Ergasiirifeensa mataa adda isaa irraa kaasuun hanga qooseetti, achii booda gara addaatti deebisuun iddoo tokkollee utuu hin dhiisin haxaa'uudha. Ergasii qubbiin isaa kan akeektuu qaawwaa gurra isaa lamaanii keessa seensisuun haxaa'uudha. Quba abbudduutiinimmoo dugduuba gurra isaa haxaa'uu qaba.**
**Yaadachiisa:** Mataa dheeratee jige haxaa'uun dirqama miti. Yoo rifeensa hin qabne moluu ta'e haxaa'uu qaba. Iddoon duwwaan rifeensa mataati fi gurra jidduu jiru qaama mataa waan ta'eef haxaa'amuu qaba. Al tokko caalaa deddeebisanii haxaawuun hin jaallatamu. Haxaawuu dhiisanii dhiqachuun jibbamaadha.



**Sana booda miila isaa lamaan koronyoo isaa wajjin dhiqachuu dha.**
**Yaadachiisa:** Miila mirgaa isa bitaa dura dhiqachuun, ririggiuni fi qubbiin addaan baasanii dhiquun jaallatamaa dha.

**Yaadachiisota:**

**1. Qaamoleen wuduu afuri. Isaanis:-** **a)** Afaan lulluuqqachuu, bishaan gara funyaaniitti ol fudhachuu fi fuula dhiqachuu. **b)** Harka dhiqachuu. **c)** Mataa fi gurra haxaawuu. **d)** miilla koronyoo wajjin dhiqachuu dha. Walitti aansuun dirqama yoo ta'u, duraaduuba eeguu dhiisuun wuduu balleessa.

**2.** Qaamni tokko hanga gogutti eeguu dhiisanii walitti aansanii dhiqachuun dirqama.

**3.** Wuduu booda: "***Ash-hadu an laa ilaaha illallaah, wahdahuu, laa shariika lahuu, wa ash-hadu anna Muhammadan, abduhuu, warasuuluhuu***" jechuun jaalatamaa dha.



# SIRNA SAGADAA



Yeroo sagaduuf dhaabbatu ‘Allaahu Akbar’ jechuun haa jalqabu. Imaamni takbiiraa ihraamaas ta’ee isaan biraa akka warri isa duubaa dhagahutti sagalee ol fuudhee jechuu qaba. Namoonni biraa garuu sagalee isaanii gadi qabachuu qabu. Yeroo ‘Allaahu Akbar’ jechuu jalqabu qubbiin isaa walitti maxxansuun harka isaa hanga qixa ceekuu isaatti ol kaasuu qaba. Namni duubaan sagadu erga imaamni jedhee raawwatee booda ‘Allaahu Akbar’ jedha.



Harka mirgaa harka bitaarra kaa'ee qoma jalaan garaa isaa irratti haa qabu. Ija isaatiin bakka sujuudaa haa ilaalu. Ergasii du’aa’iiwwan nabiyyii irraa dhufan keessaa tokkoon sagada isaa haa banu. Itti aansee sheeyxaana irraa Rabbitti haa maganfatu. Ergasii basmalaa (***Bismillaah Arrahmaan***...) haa qara’u. Kana hundaaf sagalee ol hin fuudhu. Sana booda faatihaa qara’a. Ergasii qur’aana irraa waan danda’e qara’uu qaba. Imaamni sagada Subhii fi raka’aawwan lamaan jalqaba sagada Maghriibaa fi Ishaa’ii irratti yeroo qara’u sagalee isaa ol fuudhuu qaba. Sagada isa kaan keessatti garuu sagalee isaa gadi qabachuutu isarra jira.



Ergasii ‘Allaahu Akbar’ jechaa harka isaa ol fuudhee gadi jedha. Harka isaa kubbee jilba isaa irra akka waan isaan qabuutti qubbiin isaa diriirsee kaa'a. Dugda isaa qajeelchuun sirrii mataa isaa godha. Ergasii ‘***Subhaana Rabbiyal Aziim***’ jedha. Tokko qofa jechuun jibbamaa yoo ta’u irra xiqqaan guutuu isaa sadihi.

**Yaadachiisa:** Allaahu Akbar’ fi ‘Sami’a Allaahu Liman Hamidah’ jechuu kan qabu odoo gocha raawwachaa jiruu ta’uu qaba. Dursuunii fi duubatti hafuunis hin hayyamamu. Beekaa yoo godhe sagadni isaa ni bada.



Ergasii ‘***Sami’a Allaahu Liman Hamidah***’ jechaa mataa isaa ol kaasa. Harka isaas waliin ol kaasa. Erga qajeelee dhaabbatee booda ‘***Rabbanaa walakal hamdu hamdan kasiiran xayyiban mubaarakan fiihi mil’assamaawaati wamil’al ardi wamil’a maa shi’ita min shay’in ba’adu***’ jedha. Odoo qajeelee hin dhaabbatin jechuu hin qabu.





Ergasii *'Allaahu Akbar'* jechaa sujuuda bu'a. Harka isaa lamaan cinaacha irraa, garaa isaammoo jilba isaarraa, jilba isaa sarbaa miillaa isaarraa addaan banuu qaba. Harka isaa lamaan sirrii ceekuu isaatiin lafa kaa'uun daangaa qubbiin miilaa irra dhaabbachuunii fi qunbbiin miilaas ta'ee kan harkaa gara qiblaa naannessuun ergasii *'Subhaana Rabbiyal A'alaa'* jedha. Yeroo sadi jechuun sunnaa dha. Itti dabaluus ta'e du'aa'iiwwan nabiyyii irraa dhufan kan biraa gochuu danda'a.



Sana booda 'Allaahu Akbar' jechaa mataa isaa ol kaasee haa taa'u. Sujuuda lamaan gidduu taa'uuf akkaataa lamatu jira:- 1)Miila isaa kan bitaa afee irra taa'uun miila mirgaa dhaabee qubbiin isaa gara qiblaa naannessuu, 2)Miila isaa lamaanuu dhaabuun qubbiin isaa gara qiblaa naannessee qonyee miilla isaa irra taa'uudha. Erga taa'ee booda al sadi 'Rabbighfir lii' jechuu qaba. 'Warhamnii, wajburnii, warzuqnii, wansurnii, wahdinii, wa'aafinii, wa'afu annii' kan jedhu itti dabaluu danda'a. Ergasii sujuuda lammaffaa godhee 'Allaahu Akbar' jechaa ol jedhee gara raka'aa lammaffaatti ka'a. Raka'aa lammaffaas akkuma isa jalqabaatti sagada.



Sujuuda lamaan yoo fixe, tashahhuda jalqabaatiif miila bitaa afee irra taa'a. Harka bitaa isaa jilba bitaa irra kaa'a kan mirgaa ammoo jilba mirgaa isaa irra kaa'a. Qubbiin isaa xiqqoo fi isa itti aanu walitti qaba. Quba abbudduu ammoo isa gidduu wajjiin korboo godha. Quba akeektuutiinimmoo ni akeeka. Ergasii tashahhuda *"Attahiyyaatu lillaahi, wassalawaatu, waxxayyibaatu,..."* jedha. sagada abbaa raka'aa sadii fi afurii keessatti harka ol fuudhee *'Allaahu Akbar'* jechaa ka'a. Kan hafes akkasumatti sagada, faatihaa qofa qara'uu fi yeroo qara'u sagalee ol fuudhuu hin qabu malee.




Ergasii tashahhuda dhumaatiif teessuma 'tawarrukaa' taa'a. Tessumni kun bifoota sirrii ta'an sadi qaba. Salaatota tashahhuda lama qaban keessatti isa lammaffaa keessatti malee teessuma tawarrukaa hin taa'u. Ergasii tashahhuda dhumaa "attahiyyaatu lillaahi, wassalawwatu, waxxayyibaatu,...; Allaahumma salli alaa Muhammadin,..." jedha. Sana booda waan fedhe kadhata.

**Teessumni tawarrukaa: 1**-miilla isaa kan bitaa afuun gara mirgaatiin hojjaa isaa jalaan baasun miilla isaa kan mirga lafatti dhaabee teessuma isaa lafarra kaa'uu, **2**-Akkuma isa duraa ta'a. garuu miilla isaa mirgaa ni afa. **3**-Akkuma isa duraa ta'ee garuu miilla isaa bitaa hojjaa fi mogolee gidduu kaa'a.



Ergasii salaamtaawwan lama haa salaammatu. Jalqaba gara mirgaa naanna'uun 'Assalaamu aleeykum warahmatullaah' jedha. Itti aansee gara bitaa naanna'ee akkasuma godha. Erga salaammatee booda iddoo itti sagade irra taa'uun du'aa'iiwwan nabiyyii irraa argamuun isaanii mirkanaa'een Rabbiin kadhachuu qaba.



# BARNOONNI HOJITTI HIIKAMUU KAN QABU TA'UU ISAA

Beekumsi dalagaa hin qabne Rabbiifi ergamaa Isaa akkasumas mu'uminoota biratti jibbamaadha. Rabbi (ﷻ)akkana jedha: *"Yaa warra amantan! waan hin dalgne maaliif haasoftu. Waan hin hojjanne haasa'uun keessan Rabbiin biratti jibbaan isaa guddate."* Abuu Hureeyraan (ﷺ) **akkana jedhu:** 'Fakkeenyi beekumsa itti hin dalagamnee akka dilbii qabeenya karaa Rabbii keessatti sadaqaan irraa hin baaneeti. 'Al-Fudeeyl (rahimahullaah) akkana jedhu: 'Aalimni waan barate yoo itti hin hojjetin wallaaluun isaa hin hafu. 'Maalik bin Diinaar (rahimahullaah) akkana jedhu: 'Namni qubee tokkollee hin dogoggorre kan hojiin isaa hundi dogoggora ta'e jira."

## Yaa Obboleessa Muslimaa fi Obboleettii Muslimaa!

Kitaaba faayidaa guddaa qabu kana akka dubbiftu Rabbi siif laaffiseera. Wanti sii hafu bu'aa qaraatii keetiti. Innis waan isa keessa jirutti dalaguudha.

- Qur'aanaa fi tafsiira isaa irraa waan hedduu barattee jirta. Kanaaf ergaa hiikawwan keewwattoota kanneenii irraa barattetti hojjechuu irratti sardami. Sahaabonni nabiyyii (ﷺ) keewwattoota kudhan ergamaa Rabbii (ﷺ) irraa yoo baratan, odoo ergaa fi hojii isaan keessaa hanga baratanitti gara kurnan biraa hin dabran ture. Kanaaf ilmii fi dalagaa baranneerra jedhu." Shari'aan Islaamaas kanarratti kakaasa. Ibni Abbaas (ﷺ) jecha Rabbii (ﷻ) kan "isaan qaraatii isaaf malu qara'an" jedhu yeroo hiikan, 'isaan hordoffii isaaf malu isa hordofan' jechuudha' jedhu. Al-Fudeeyl (rahimahullaah) 'Qur'aanni kan bu'e akka itti hojjetamuufi, namoonni garuu qaraatii isaa hojii godhatanii jiru' jedhu.
- Sunnaa nabiyyii (ﷺ) irraayis waa hedduu baratteetta. Kanaaf owwaachuu fi itti hojjechuutu sirra jira. Ummanni gaariin yoo itti dalaguu fi gara isaatti waamicha gochuurratti dorgoman malee homaa hin baratan ture. Kanas jecha nabiyyii (ﷺ) kan kanatti aanu irratti hundaa'uni: "Yoo waan tokkotti isin ajaje, isa irraa waan dandeettan hojjedhaatii waan inni irraa isin dhorgerraammoo fagaadhaa." **(Bukhaarii fi Muslim)** Akkasumas azaaba Isaa kan laalessaa ta'e sodaachuun itti hojjetu. Rabbi (ﷻ) akkana jedha: "Isaan ajaja Rabbii didan fitnaan akka isaan hin tuqne, ykn azaabni laalessaan akka isaan hin tuqne haa sodaatan." Fakkeenyota kanneen keessaa:-

-Haati mu'uminootaa Ummu Habiibaan (RA) hadiisa "nama guyyaa fi halkan tokko keessatti raka'aa kudha lama salaate, isaanin jannata keessatti manni isaanif ijaarama." **(Muslim)** Ummu Habiiban "yeroo hadiisa kana ergamaa Rabbii (ﷺ) irraa dhagahee irraa kaasee sunnaawwan kanniin dhiisee hin beeku' jetti.

-Ibni Umar (ﷺ) hadiisa Muslim gabaasan kan "namni muslimaa tokko yoo waan dhaammatu wahii qabaate, odoo dhaamsi isaa isa biratti hin barreffamin halkan lama buluu hin qabu" jedhu erga odeessanii booda, "yeroon jecha kana ergamaa Rabbii (ﷺ) irraa dhaga'ee kaasee, dhaamsi kiyya na biratti odoo hin katabamin halkan tokkollee narra hin dabarre" jedhu.

-Imaam Ahmad (rahimahullaah) "hadiisa tokkollee dura ofii itti hojjedhu malee katabee hin beeku. Yeroo tokko hadiisa 'nabiyyiin (ﷺ) koobbatanii Abaa Xayyibaaf diinaara tokko kaffalaniiru' jedhu argeen anis yeroon kobbadhu hunda nama koobuuf diinaara tokko kennuun jalqabe" jedhu.

-Imaam Bukhaariin (rahimahullaah) "erga hamiin haraama ta'uu beekerraa kaasee nama tokkollee hamadhee hin beeku. Ani heerrega hamii nama tokkootiinillee Rabbiin wal qunnamuu hin fedhu" jedhu.

-Hadiisa Nasaa'in gabaafame keessatti, "namni salaata hunda duuba 'aayatal-kursii' qara'e, du'a malee jannata seenuu wanti isa dhorgu hin jiru" kan jedhu katabameera. Ibnil-Qayyim (rahimahullaah) "*Sheeykhul Islaam irraa akka na ga'etti, 'dagadhee ykn waan kana fakkaatuun yoo ta'e malee, salaata hunda duuba keewwata tana dhiisee hin beeku' jedhaniiru*" jedhu.

- Beektee erga itti dalagdee booda gara waan Rabbiin itti si qananiisetti namoota waamuu qabda. Lubbuukee mindaa dhabsiisuu, nama biraa ammoo toltuu dhabsiisuu hin qabdu. Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu: "Namni waan gaariirratti nama qajeelche, isaafis mindaa akka isa dalagee argata." **(Muslim)**

"Irra caalaan keessan nama qur'aana baratee barsiise." **(Bukhaarii)**

"Odoo keewwata tokkollee ta'ee ergaakoo naadabarsaa." **(Bukhaari fi Muslim)**

Akkaataa kheeyrii baay'inaan babal'isuu keetiin, mindaan siif guddata ykn baay'eta, hasanaanis yeroo lubbuun jirtuu fi erga duutee boodas itti siif fufa. Nabiyyiin (ﷺ) akkana jedhu: "yeroo ilmi namaa du'e, dalagaan isaa waa sadii malee irraa dhaabbata, Sadaqaa addaan hin cinne ykn beekumsa namni itti fayyadamu, ykn ilma gaarii du'aa'ii isaaf godhu irraa malee." **(Ahmad)**

**Addeessa:** Suuraa Faatihaa guyyaa guyyaan al kudha torbaa ol qaraata. Isii keessatti "isaan itti dallanamamee" fi "jallattoota" irraa Rabbitti maganfatta. Ergasii hojii isaanii keessatti isaan fakkaatta. Wallaalaan hojjechuuf barumsa yoo dhiifne, kiristaanota jallattoota ta'an fakkaanna. Yookaan barannee hojii dhiifna yoo jenne, yahuudota itti dallaname fakkaanna.

Beekumsa faayidaa qabuu fi hojii gaarii Rabbiin akka nuu fi isiniifis kennu kadhanna.

Rabbii fi ergamaa Isaatu beeka.

Rabbiin hayyuu keenyaa fi jaalallee keenya kan ta'an Nabi Muhammadiin, maatii isaanitii fi sahaabota isaanii hunda irratti nagaa fi rahmata haa buusu.

